**:: Алтан Товчийг цахим ертєнцєд залсан багийн тухайд товч:**
**Багийн ахлагч. Ч. Отгочулуу (Герман)**
**Эхийг компютэрт бэлтгэж оруулсан А.Аюурзана (Монгол)**
**Цахим хэлбэрт оруулсан Э.Жагдагдорж (АНУ)**
**Санхvvгийн дэмжлэг vзvvлсэн Сvнжид (Герман), Д.Цэрэнбат (Их Британи)**
**Цахим хэлбэрийг сvлжээний вэб хуудаснаа бэлтгэж оруулсан Б. Бат-Орших.**
**2001.08.15**

# Нэгдїгээр хуудас

### *буюу Далай совин алтан сандалт хааны отгон хєвгїїн Бєртээс эхлээд Бэхир баатрын хєвгїїн Мэнэн Тудан тєрсєн хїртэлх тїїх*

Бурхан нярваанд нєгчиж, гурван мянга хоёр зуун тавь илїї жил болсонд, умар монголын газарт Богд Чингис хаан тєрсєн ёсон иим буюу. Тївдийн эн тэргїїн Хїзїїн сандалт хаанаас салсан Далай совин алтан сандалт хааны хєвгїїн нь гурав буюу ах нь Борочу, дэд нь Шибагучи, отгон нь Бєртэ Чинуа буюу. Єєр зуураа муудалцаж Бєртэ Чинуа умар зїг тэнгис далай гэтэлж жадын (харийн) газар ирээд, эр їгїй Гоо Марал нэрт охиныг авч жадын газар нутаглан Монгол омогтон болов. Дээр тэнгэрийн заяагаар тэнгис далайг гэтэлж ирсэн Бєртэ Чинуа, Гоо Марал хоёр Бурхан Халдунаа нутаглаж агсан ажээ. Тэр хоёроос Батцагаан тєрєв. Батцагааны хєвгїїн Тамача, Тамачийн хєвгїїн Хоричар мэргэн, Хоричар мэргэний хєвгїїн Уужим буурал, Уужим бууралын хєвгїїн Сали халжау бєлгєє. Сали халжаугийн хєвгїїн Их нїдэн нэрт бєлгєє. Их нїдэний хєвгїїн Сэмсочи нэрт бєлгєє. Сэмсочийн хєвгїїн Харачус нэрт бєлгєє. Харачусын хєвгїїн Бурхан Халдуны євєр этгээд орших Бутахан богурчины тэргїїнээ тєрсєн, Борчигидай мэргэн, Монголжин гоо гэргийт бєлгєє. Монголжин гоогоос тєрсєн Торголжин баян, Борогчин гоо гэргийт, Боролдой Хубилай залуут (хєвгїїнт) дайр бор хоёр хєлєг морьт бєлгєє. Борогчин гоогоос тєрсєн Дува сохор, Добу мэргэн хоёр бєлгєє. Дува сохор манлай дундаа ганц нїдэт бєгєєтєл гурван нэгїри газар їзэм бєлгєє. Нэгэн єдєр ах дїї хоёул гєрєєлєєд Бурхан Халдун дээр гарваас тойрон гэрээс (ой шугуйн гэрээс) Тїнхэлэг горхин уруу нэгэн бїлэг иргэн нїїж айсуйг ах нь Дува сохор їзэж єгїїлсэн нь: Тэр Тїнхэлэг горхин уруу нїїж айсуй иргэний дотор нэгэн харгудай (мухлагтай) тэргэний єлжигэд (суудалд) суусан нэгэн охины єнгє гэгээ эндээс їзэгдэм. Хїнд эс єгдєгсєн бєгєєс (хїний гэргий болоогїй бол, Н. Т) дїї чамд гуйсуй гэж, Добу мэргэнийг їзэхээр илгээв. Тэд иргэнд хїрвэл їнэнхїї хїнд эс єгдєгсєн гоо сайхан, нэр алдар ихтэй Алан гоо нэрт охин ажээ.

Тэд иргэн, Баргужин тїмэдийн эзэн Хорилдай мэргэний Баргужин гоогоос тєрсєн Алан гоо тэр ажээ. Хорилдай мэргэн тїмэдийн газарт булгад (булга) хэрэм гєрєє газад хорилож хорилолдож (эсрэг тэсрэг) єєр зуураа муудаллан (муу) бололцож Хорилар омогтон (овогтон Н. Т.) болов. Бурхан Халдунаа гєрєєлж (гєрєєсєн) олон буй хэмээн Бурхан Халдунаас Бурхан Урианхай шиншин баянд нїїж ирсэн аж. Хорь тїмэдийн Хорилдай мэргэний охин, Ариг уснаа тєрсєн Алан гоог Добу мэргэний авсан ёсон тийм бєлгєє. Алан гоо, Добу мэргэнд ирээд Бэгїнїтэй, Бэлгїнїтэй нэрт хоёр хєвгїїн тєрєв. Дува сохор дєрвєн хїїтэй бєлгєє. Тєдий атал Дува сохор їгїй болсны хойно, дєрвєн хєвгїїн нь Добу мэргэн авга юугаа ураг їл тоон доромжилж хагацан нїїв. Дїрвэд омогтон болов. Дїрвэдийн євєг нь тэд бєлгєє. Тїїний хойно Добу мэргэн нэгэн єдєр довцог єндєр дээр гєрєєлєн одвоос ой дотор нэгэн хїн Чэї (гунжин) буга алж эвдээд абид (богино) хавиргы нь шарж сууна аж. Добу мэргэн хїрч "нєхєр широлга" хэмээгээд, "юун хїн бэ, чи" хэмээвээс тэр хїн єгїїлсэн нь: Би урианхайн хїн буй гээд уушигт зїлд, арьсы нь авч бус бїгд махыг Добу мэргэнд єгєв. Добу мэргэн тэр махыг авч харьж айсуй зуур нэгэн яданги хїн, єчїїхэн хєвгїїнээ хєтєлж явах аж. Добу мэргэн єгїїлсэн нь: Чи юун хїн бэ гэвэл, тэр хїн єгїїлсэн нь: Би Маалиг баягудын хїн. Ийн ядаж явах аму би. Энэ хєвгїїнээ чамд єгье. Тэр махнаасаа над єгнє її чи хэмээвээс Добу мэргэн тэр Чэї (гунжин) бугын єрєєсєн гуяыг єгч тэр хєвгїїнийг авч гэртээ зарах болов. Тєдий атал Добу мэргэн їгїй болов. Добу мэргэн їгїй болсны хойно. Алан гоо эр їгїй явж, Буху Хатаги, Бухучи Салжи, Бодончар мунхаг нэрт гурван хєвгїїн тєрєв. Бэлгїнїтэй, Бэгїнїтэй хоёр хєвгїїн нь эх юїгээ эд хєвгїїдийг тєрїїлэв хэмээн эчнээ єгїїлэлдсэн нь: Ах дїї їе хая хїнгїй бєлгєє. Эд хєвгїїд хэнийх болов. Энэ Маалиг Баягуд хїн гэрийн дарга бєлгєє. Тїїнийх буй за хэмээлдэхийг Алан гоо ухаж (мэдээд Н. Т.) хаврын нэгэн єдєр ууц хєгшмэл хонины мах чанаж таван хєвгїїнээ хурааж, зэрэглїїлж суулгаад, нижгээд мєс (сум буюу нарийн мод Н. Т.)-ийг бариулж, "хєвгїїд хугалагтун" хэмээн єгвєєс хєвїїд нь хугалж орхив. Бас жич таваад мєс хамт цуглаж єгвєєс эс хугалав. Тэндээс эх Алан гоо єгїїлсэн нь: хоёр хєвгїїн минь сэрэхуй тань (сэжиглэх нь) эд гурван хєвгїїнийг тєрєв хэмээн, хэний юуны хєвгїїн бэ хэмээн сэрмїй за. Сэрэхїй тань зєв буй. Шєнє бїр шар цэгээн хїн ирж, хээлийг минь илж гэрт єрх тотгын гэгээ лїгээ орж, наран саран гилбаран (мандан) гарах цагт шар нохой болж шилмалзаж гарч одом бєлгєє. Тїїгээр ухваас тэмдэг нь тэнгэрийн хєвгїїн буй за хэмээн санам бєлгєє би. Харц хїнд ханитган (адилтган) бїї

єгїїлэгтїн. Мєнєє хойно харийн хаад, улсын эзэн болбаас аяндаа мэдэх буй за та. Хар тэргїїт хїн бус буй за. Юу ч болов та хоёрын нєхєр сїїдэр тань болтугай хэмээвээс хоёр хєвгїїн нь эс донгодов (дуун эс гарав). Бас Алан гоо хєвгїїддээ сургаал єгїїлсэн нь: Таван хєвгїїд минь та ганц хэвлийгээс тєрєв за. Та тавуулын эе єєр болбаас, тугаарын ганц мєсєн мэт хялбар ялагдана. Тэр цуг мєс мэт нэгэн эет болбаас, хэн бээр яахин дарагдах билээ гэв. Тєдий атал Алан гоо їгїй болов. Эхийгээ їгїй болсны хойно, ах дїї нар адуугаа хуваaж авалцав. Бэлгїнїтэй, Бэгїнїтэй, Буху Хатаги, Бухучи Салжи, дєрвєн ах нар нь хувь авалцав. Анхны дїї Бодончарыг мунхаг ядуу буюу хэмээн ураг їл тоон хувь эс єгєв. Бодончар хувь эс хїртэж, ийн атал юун хэмээж, гол дайрт годил сїїлт орог шинхулыг унаж, їхэх аваас заяа минь мэдтїгэй хэмээн Онон мєрєн уруу одов. Одоод Ононы Балчар арал (Балжигун арал) хїрч євсєн эмбїїл гэр хийж тэнд суув. Агсан (суусан) їзїїрээ (газрын єндєрт) нэгэн єдєр борогчин харцага хар хур барьж идэхийг їзэж гол дайрт годил сїїлт орог шинхулын сїїлийн хялгасаар уургалж (харцагыг) барьж асрав. Тэндээс идэх идээнгїй болж бїртэ чоны гуунд хураасан гєрєєсийг мярайж харваж алаад, єєрєє идэн, харцагаа тэжээгээд тэр он гарав. Хойд он ирж хавар болбаас нугас галууд ирвээс харцага юугаа татаж (сойж И. Т.) огорбаас хожуул тутам хоншуун (хоёр гурван), їндэс тутам їнэр ортол нугас галууд бариулж идэн бїхїйд тойрон (ойн) гэрїїдээс Тїнхэлэг горхин уруу нэгэн бїлэг иргэн нїїж айсуйг Бодончар їзэж харцага юугаа бариад тэд иргэнд одож, єдєр бариулсан нугаснаас єгч, эсэг ундаа ууж шєнє эмбїїлдээ харьж хонох бєлгээ. Тэд иргэн Бодончарын харцагыг гуйваас эс єгєв. Тэд иргэн Бодончарыг хэнийх вэ, юуных вэ гэж асуухгїй. Бодончар тэд иргэнийг юун иргэн хэмээхгїй явалцав. Тєдий атал Буху Хатаги ах нь, дїї минь Бодончар энэ мєрєн уруу одлоо, эсэн уу, їхэв її хэмээн эрэн одвоос тэд Тїнхэлэг горхиноо бїхий иргэнээс тийм нэгэн хїн, тийм морьт бєлгээ хэмээн сурваас тэд иргэн єгїїлсэн нь: Морь хїн чиний сурсантай адил тийм хїн буй. Єдєр бїр манайд ирж нугаснаасаа єгч эсэг ундаа ууж одно. Шєнє магаа (манагар) хаа хононо (мэдэхгїй), нэгэн борогчин харцага бий. Єрнє умраас хий (салхи) болбол тэр харцагаар бариулсан нугас галууны єд бургалиг цасан мэт бутарч хийсэн ирнэ. Би харцагыг нь гуйваас эс єгєв. Одоо ирэх цаг нь,болов, хоромхон хїлээ гэв. Тєдий атал Тїнхэлэг горхин єєд нэгэн хїн айсуй ирвээс Бодончар мєн ажээ. Ах Буху Хатаги дїї Бодончарыгаа їзээд таньж аваад, їл єгїїлэлдэн харин хатирваас Бодончар ахынхаа хойноос даган явж єгїїлсэн нь: Бие тэргїїтэй, дээл захтай сайн хэмээв. Ах нь эс донгодов. Бас хоромхон яваад мєн їгээ єгїїлэв. Эс дуугарав. Бас мєн їгээ єгїїлбээс, ах нь єгїїлсэн нь: Тугаараас ямар уг єгїїлнэ хэмээвээс Бодончар єгїїлсэн нь: Та ах нар хувь авалцаж надад їл єгєхийг хэр мэдмїй. Энэ їгийг бас эс мэдэв гээд тугаарын иргэн их єчїїхэн їгїй, эхэн тэргїїн їгїй хялбар буй. Бид тэднийг дагуулъя хэмээвээс, Буху Хатаги єгїїлсэн нь: Тийн хийхийг ах дїї нартайгаа зєвлєлдье хэмээлдэж гэртээ хїрч ах дїї нартайгаа эедэлдэж мєн Бодончарыг газарчлуулж тэд иргэнийг дагуулахуйд Бодончар нэгэн дунд хээлт (жирэмсэн Н. Т.) эмийг барив. Юун хїн бэ гэвэл тэр эм єгїїлсэн нь: Анхны нэндэгсэн зарчигуд урианхайн хїн гэв. Тэр дунд хээлт эм Бодончарт ирж нуган хєвгїїн тєрєв. Жад (харь Н. Т.) иргэнийх гэж Зарчидай гэж нэрийдэв. Тэр Зарчидайн хєвгїїн Тїгїдэй нэрт бєлгээ. Тєгїдэйн хєвгїїн Буреболшиху, Буриболшихугийн хєвгїїн Харахадаган нэрт бєлгээ. Зарчирад омогтон болов. Зажраны євєг тэд болов. Хойно Бодончараас хєвгїїн тєрєв. Барьж авсан эмээс тєрсєн хїї гэж Баaридай гэж нэрийдэв. Баaридайн хєвгїїн Жидхул нэрт бєлгээ. Тїїний хїї нь манан мэт тєрєв. Манан Багарин омогтон болов. Багарины євєг тэр бєлгээ. Добу мэргэний Бэгїнїтэйн ураг Бэгїнїт омогтон болов. Бэлгїнїтэйн хєвгїїд Бэлгїнїт омогтон болов. Буха Хатагийн хєвгїїн Хатагин омогтон болов. Хатагины євєг тэр бєлгээ. Бухучи Салжийн хєвгїїн Салжиуд омогтон болов. Салжиудын євєг тэр бєлгээ. Бодончарын аваaль эмээс тєрсєн барим шигиртї Хабичи баатар нэрт бєлгээ. Боржигин омогтон болов. Боржигиний євєг тэр бєлгээ. Барим Шигиртї Хабичи баатрын эхийн инж эмийг Бодончар татаж бєлгээ. Тэр инжээс тєрсєн Зэгєриэдэй нэрт бєлгээ. Бодончарыг байхад зїхэлт (тайлгад орох) бєлгээ. Бодончарыг їгїй болсны хойно нэндэгсэн урианхай хїн гэрийн дарга бєлгээ, тїїнийх буй за хэмээн зїхлээс гаргалаа. Зэгєриэд омогтон болов. Зэгєриэдийн євєг тэр бєлгээ. Барим шигиртї Хабичи баатрын хєвгїїн Бэхир баатрын хєвгїїн Мэнэн Тудан нэрт бєлгээ. Мэнэн Туданы Номалангаас долоон хєвгїїн тєржээ.

# Хоёрдугаар хуудас
***буюу Єэлїн їжинийг Есїхэй баатрын авсан ёсон***

Анхны ах нь Хачи Хєлєг, Хачин, Хачиу, Хачила, Харалдай, Хачигун, Начин баатар нэртэн эд долоон бєлгєє. Хачи Хєлєгийн хєвгїїн Хайду нэрт бєлгєє. Ноён шиг авиртын тул ноёхон омогтон болов. Ноёхоны євєг тэр бєлгєє. Хачиугийн хєвгїїн Барилдай нэрт бєлгєє. Идээ барах (ховдог Н. Т.) тул Барулас омогтон болов. Хачилагийн хєвгїїн идээ барах их биетэй тул их Барулас хэмээж нэрийдэв. Барулас омогтон болов. Эрдэмт Барула Тєдєгєн тэргїїтэн Баруласын євєг тэр бєлгєє. Харилдайн хєвгїїд будаа мэт хутгалдаж эх тэргїїн їгїйн тул Будагад омогтон болов. Будагадын євєг тэр бєлгєє. Хачигуны хєвгїїн Адархидай нэрт бєлгєє. Ах дїї зуураа энд тэнд хэлж зан муут тул омог зуураа адрагч буй. Мухар суурин тэргїїтэн Адархин омогтон болов. Адархины євєг тэр бєлгєє. Начин баатрын хєвгїїн Уругудай Мангудай нэртэн бєлгєє. Уругу дайн хєвгїїн Уругут бєлгєє. Мангудайн хєвгїїн Мангуд омогтон болов. Уругуд, Мангудын євєг тэр бєлгєє. Начин баатрын авааль гэргийгээс тєрсєн Шишигудай, Тугулгудай хоёр бєлгєє. Шишигуд, Тугулгуд омогтон болов. Тэдний євєг тэр бєлгєє. Хайдугийн хїї Байшинхор догшин, Чирхай линхуа, Чаужин єртэгэй гурав бєлгєє. Байшинхор догшны хєвгїїн Тумбихай сэцэн нэрт бєлгєє. Чирхай линхуан хєвгїїн Сингїм Бэлгэ нэрт бєлгєє. Сингїм Бэлгийн хєвгїїн Исэлэй хаан тэргїїтэн Тайчууд омогтон болов. Тайчуудын євєг тийм бєлгєє. Чирхай линхуан хєвгїїнийхээс тєрсєн Бэсїд нэрт бєлгєє. Бэсїд омогтон болов. Бэсїдийн євєг тэд бєлгєє. Чаужин Єртэгэйн хєвгїїн Уруннар, Хонхотан, Аралд, Сєнид, Хавдурхад, Хэнид Хиргисийн євєг тэд бєлгєє. Тумбихай сэцний хєвгїїн Сэмсэчїлэ, Хабул хаан хоёр бєлгєє. Сэмсэчїлэгийн хєвгїїн Бултачу баатар нэрт бєлгєє. Бултачу баатрын хєвгїїн Мэргэн сэцэн бєлгєє. Хабул сэцний долоон хєвгїїний анхны ах нь Охинбархаг, Бардан баатар, Хутугту мєнгїр, Хотала хаан, Хулан баатар, Тєдєгэн, Хадаган эд долоо бєлгєє. Охинбархагийн хєвгїїн зоригт Жїрхэ нэрт бєлгєє. Хєвгїїн нь Сэцэнбэх, Дайчу хоёр бєлгєє. Жїрхэн омогтон болов. Жїрхэний євєг тэд бєлгєє. Бардан баатрын хєвгїїн Есїхэй баатар, Нэгїн тайш, Мэнгитїхиа, Мэргэн Ихтэй, Даридай Отчигин тэд тав бєлгєє. Сочихил їжингээс тєржээ. Сочихил їжин Монгол Таргужин Жисїтэйн охин ажгуу. Хутугту мєнгїрийн хїї Бїри Бєхэ Ононы тїнд (шугуйд) жїрхэн лїгээ хуримлахуйд Бэлгїтэй ноёны мєр хага цавчсан бєлгєє. Хотала хааны хєвгїїн Чочи, Хирмигу, Алтан гурав бєлгєє. Їеэгэд омогтон болов. Хулан баатрын хєвгїїн Их Чэрэн бєлгєє. Бадай, Хишлиг хоёр Дархудын ноён тэр бєлгєє. Хадаган, Тєдєгэн хоёр ураггїй бєлгєє. Хамаг монголыг Хабул хаан мэдэн явав. Хабул хааны хойно Хабул хааны їгээр долоон хєвгїїн нь бєгєєтєл, Тайчуудын Сэнгїм Бэлгийн хєвгїїн Амагай хаан мэдэн явав. Буйр нуур, Хєлєн нуур хоёрын зуур урсах мєрнєє бїхий ураг ноён Буйргуд (овгийн Н. Т.) татаар иргэнээ Амагай хаан охиноо єгч єєрєє їдэж очиход татаар иргэн Чуин иргэн Хияад Амагай хааныг барьж Хятадын Алтан хаанд авч одоход Амагай хаан Бэсїдэй Балхагчи нэрт элчээрээ єгїїлж илгээсэн нь: Хабул хааны долоон хїїгийн дотор Хоталад єгїїл, миний арван хїїгийн дотор Хадаган тайшид єгїїл хэмээн єгїїлж илгээсэн нь: Хамгийн хаан улсын эзэн болж бєгєєтлєє єєрєє охиноо їдэн Амагай гэгдэгч, татаар иргэнээ баригдав. Таван хурууныхаа хумсыг тамтартал, арван хурууныхаа хумсыг хадтал ачийг минь (єшєєг минь) авран хууриятгун (авахыг оролдогтун Н. Т.) гэж илгээжээ. Тэр цагт Бардан баатрын хєвгїїн Есїхэй баатар Онон мєрнєє шувуулан бїхїйд Мэргидийн Их Чилэдї, Олхунууд иргэнээс охин авч їїсгэж айсуйтай золгож тэргэнд нь єнгийн їзвэл єнгє зїс бусгай охин хатныг їзэж гэртээ харьж, ах Нэгїн тайш, дїї Даридай отчигиныг удирдаж хїрэхэд Чилэдї айж хурдан ухаа юугаан гуяыг дэлдээд, хобори (хол) алс бурууллаа. Хойноос нь гурвуул цувалдан хатирваас Чилэдї хошуу хучиж (тойрч) тэргэндээ ирэхэд Єэлїн їжин єгїїлсэн нь: Тугаарын гурван ардыг ухав уу чи, тэд хїний царай, царай бус буй. Аминд чинь хор хїргэх мэдээ їгїй иргэн буй. Амьд мэнд їлдвээс харага тутам хатад, єлжиг тутам охид буй за. Миний мэт єнгєтэйг олох буй за. Єєр нэртэй хїн учирваас Єэлїн гэж нэрлэгтїн. Чи амиа хайрлан яв. Хуруг їнэриег їнэсэн яв хэмээн цамцаа мєлтєлж єглєє. Морин дээрээс тонгойж авахад хойноос ах дїї нар гурвуул хошуу хучилдаж ирвээс Чилэдї айж хурдан ухаагаа дэлдээд Онон мєрєн єєд зорин дутааж одлоо. Хойноос нь долоон гурва давтал нэхэж, гїйцэж ядаж харьж ирээд Есїхэй баатар, Єэлїн їжиний дэлбэг (цулбуур)-ээс барьж ах Нэгїн тайш удирдаж, дїї Даридай отчигин тэмээг гилж айсуйд Їжин эх их дуугаар уйлж єгїїлсэн нь: Ах минь, Чилэдї салхинд хєхлєє хийсгэсээр, хээр газар хээлээ єлсгєсєєр бєлгєє. Эдїгээ хэрхэсї би хэмээн хоёр

шивэлгэрээ нэгэнтээ ар дээрээ, нэгэнтээ євчїїн дээрээ оорч (унжуулж Н. Т.), яахин одъё гээд Онон мєрєн долгистол, ой шугуй дуурстал, их дуугаар уйлж айсуйд Даридай отчигин зэрэгцэж яваад єгїїлсэн нь: Давирах чинь даваа олон давав. Уйлах чинь ус олон гэтлэв. Хайлбаас їл сонсох, харваас їл їзэгдэм, сэм бол хэмээн ятгав. Єэлїн їжинийг Есїхэй баатрын авсан ёсон ийм бєлгєє.

Амагай хаан, Хадаган, Хотала хоёрыг нэр зааснаар Хамаг Монгол, Тайчиуд, Ононы Хорхонаг жибїїрт Хоталыг хаан болгов. Хадаганыг тайш болгов. Хадаган тайш монголын євдгєєс илїї болтол дэвсэв (бїжив). Амагай хааны єш авъя хэмээн Хотала хаан, Хадаган тайш хоёр татаар иргэнд цэрэглэн морилж, татаарын хїйтэн Барха баатар Тэмїжин лїгээ Хорибуха Жилибуха тэргїїтэн татаарт арван гурвантаа хатгалдаж Амагай хааны єшил єшин, хясал хясан ядав хэмээв. Хїдэй сэцэн єгїїлсэн нь: Та Амагай хааны арван хєвгїїн сонс:

Атриат уулыг авлам та
Аргал угалзыг алам та
Аргал угалзын махыг
Хувилан хуваахаас улам
Алалдан тэсхилдэн хагацам та.
Будант уулыг авлам та
Буга согоо алам та
Бугын махыг
Хувилан хуваахаас улам
Бутралдан тэсхилдэн хагацам та.
Чулуут цєлийг авлам та
Чихтэй зээрийг алам та
Чихтэй зээрийн махыг
Хувилан хуваахаас улам
Цавчилдан гєвшилдєн хагацам та.
Тэр Хабул хааны долоон хєвгїїдийн ая явдал нь ийм буюу:
Гурбихан газрыг авлам тэд
Гуларайхан янзагыг алам тэд
Гуларайхан янзагын махыг
Хувилан хувааж авахдаа
Хуримлалдан тахилдъя хэмээгээд
Хутагт буянт болтугай хэмээн тархалдам тэд.
Хїдэнт уулыг авлам тэд
Хїдэр гєрєєсийг алам тэд
Хїдэр гєрєєсний махыг
Хувилан хувааж авахдаа
Хїндлэлдэн дайлалдъя хэмээж
Хїсэх мэт сайхан їгээ
єгїїлэлдээд тархалдам тэд.
Давалгаат голыг авлам тэд
Туулай хяруулыг алам тэд
Туулай хяруулын махыг
Хувилан хувааж авахдаа
Тахилдан хїндлэлдье гэж
Таалалдах мэт сайхан їгээ
єгїїлэлдээд тархалдам тэд.
Та Амагай хааны арван хєвгїїд
Авир зан тань муу
Аху албат харцас болох та.
Тэд Хабул хааны долоон хєвгїїд

Эе эвтэйн хїчинд
Хамгийн хаан
Улсын эзэн болмуй за.
Та намайг муу
Єтєг євгєнийг
Хэлэв гэж бїї аймс (хилэгнэ)
Та ах дїї нар
Амгалан сайхан явагтун хэмээн єгїїлсэн ажээ.

# Гуравдугаар хуудас

***буюу хар морин жилийн зуны тэргїїн сарын арван зургаанаа улаан тэргэл єдрийн, єдєр дєл цагт Чингис хаан тєрєв***

Тэд Есїхэй баатар, Татаарын Тэмїжин, Хорибуха тэргїїтэн татаарыг дагуулж ирвээс тэд Єэлїн їжин хєл хїнд бєлгєє. Ононы Дэлїїн болдогт байхад, хар морин жилийн зуны тэргїїн сарын арван зургаанаа улаан тэргэл єдрийн, єдєр дєл цагт Чингис хаан тєрєв. Тєрєхдєє баруун гартаа шагайн тєдий хар нєжийг атган тєрєв гэх. Баяр мялаахад Татаарын Тэмїжинийхийг авч ирсэнд тєрєв хэмээн, тємєр єлгийд єлгийдєн Тэмїжин гэж нэрийдсэн ёсон ийм бєлгєє. Чингис хаан тєрєєд долоо хоногийн хойно далайн хойг дотор харавтар шувуун хур хар чулуун дээр наран зєвшєєрєхїйя (зєв) эргэн гурван єдєр донгодов. Есїхэй баатар, энэ нэгэн билэгт шувуу болов хэмээж, тэр хар чулууг хагалж їзвэл, алтан тамга їзэгдээд тэнгэрт нисэж гарав. Мєн тэр чулуу урьд, ёсоор бїтэж, тэр шувуу бас урьд ёсоор донгодов. Бас хагалбал мєнгєн тамга їзэгдээд далайд оров. Бас тэр чулуу бїтэж тэр шувуу бас донгодоход Есїхэй баатар єгїїлсэн нь: Энэ хєвгїїн тєрєєд энэ харавтар шувуун нэгэн билэгт буй гэж, бас тэр чулууг хагалж їзвээс дотор нь хасбуу тамга байв. Авчирч ариунаа хїндэлж хїж зул тїлж суун атал, тэр харавтар шувуу єрхєн дээр нь суугаад "чингис, чингис" гэж донгодов. Тэр шувууны дуун гарсан шалтгаанаар Чингис хаан хэмээн нэрийдсэн тийн бєлгєє. Тїїн лїгээ тохиосон лам нь Сахьягийн Гунгаа Нямбуу бєлгєє. Тэр ламын зарлигаар Эсрэу-гийн нэрт хотны хойд хаалгын тус хоёр лавар газрын їзїїрээр Далай дуурсахуй нэрт сїм босгов. Суут богд Чингис хаан дєчин таван наснаа хаан ор суув. Тэр Чингис хаан, таван єнгє дєрвєн харь улсаас эхлэн, замбутивийн гурван зуун жаран нэгэн омогтон, долоон зуун хорин хэлтэн улсын алба гувчуур авч, гар газар, хєл хєсєр амаржуулж Загравaрди хаан мэт алдаршив. Бурхан нярваанд нєгчиж гурван мянган хоёр зуун тавь илїї жил болсны хойно суут богд Чингис хааныг тєрєхийн їед замбутивийн ертєнцєд арван хоёр муу хаад тєрж, хамаг амьтан маш дэнслэн зовоход, эрхт Шигмуни бурханд Загравaрди єгдєж бадрангуй эсрун тэнгэрийн хувилгаан, суут богд Чингис хааныг энэ замбутивийн амьтныг мэдїїлж тєрєхїйд, хамаг улсыг їл мэдїїзэй хэмээн гурван оны урьд Сахьягийн Гунгаа Нямбуу лам зарлиг болсон нь: Дээр тэнгэрээс заяагаар, чин зоригт чандмань мэт богд Чингис хаан тєрєх, хамгийг мэдэгч тэр болох буй хэмээж, Хятадын Илишида Шигї, Би Ба нэрт хоёр хїнээр Бурхан Халдунаа улаан чулуунаа цавчиж бичив. Чингис хаан, дээр Шигмуний бурхнаа Зиванхирид єгдєж, дор Нанди уба нанди лусын хаан хасбуу тамга гарган єгсєн тэр бєлгєє. Есїхэй баатрын Єэлїн їжинээс тєрсєн Тэмїжин, Чочи Хасар, Хачугун, Тэмугэ отчигин тэд дєрєв бєлгєє. Тэмїлїн нурт нэг охин бєлгєє. Тэмїжин есєн наст бїхийд, Чочи Хасар долоон настай бєлгєє. Хачугун таван настай бїхийд Тэмїгэ отгичин гурван настай бєлгєє. Тэмїлїн єлгийтэй байжээ. Есїхэй баатрын нєгєє гэргий Сочихил эхээс тєрсєн Бэгтэр, Бэлгїтэй хоёр бєлгєє. Есїхэй баатар Тэмїжинийг есєн настай байхад Єэлїн їжиний тєрхєм Олхунуд иргэнээс охин гуйя хэмээж, Тэмїжинг аваад одов. Чэгчэр Чухурху хоёрын зуур Хонгирадын Дэй сэцэн золгов. Дэй сэцэн єгїїлсэн нь: Есїхэй худ хаа одно чи хэмээвээс Есїхэй баатар єгїїлсэн нь: Энэ хєвгїїндээ нагац нар Олхунуд иргэнээс охин гуйя хэмээн ирлээ би хэмээв. Дэй сэцэн єгїїлсэн нь: Хєвгїїн чинь нїдэндээ галтай нїїрэндээ гэрэлтэй хєвгїїн буюу. Есїхэй худ би зїїд зїїдлэв. Энэ хоёр шєнє цагаан шонхор, наран саран хоёрыг атган нисэж ирж гар дээр минь, буув. Энэ зїїдээ хїнд їл єгїїлэн ажгуу. Би наран саран хоёрыг харж їзэх бєлгєє. Эдїгээ энэ шонхор атгаж ирэн гарт минь гэгээн цагаан болгов. Ямар сайныг їзэх хэмээлїгээ би. Юун болбаас, шонхор нь таны Хияад иргэний сїлд ирж заасан аж. Бид Хонгирад иргэн эрт єдрєєс:

Харь улсыг їл тэмцэн
Хацар гоо охиноо
Хаан болсон таны
Хасаг тэргэнд унуулж
Хар буур хєлгэж
Хатируулж одож
Хатдын сууринд
Хамт суулгам бєлгєє.
Улс иргэнийг їл тэмцэн
Єнгє сайн охиноо
Єлжигдэй тэргэнд унуулж
Єл буур хєлгэж
Їїсгэж одож
Єндєр суурины
Єрєєл этгээд тань суулгам бєлгєє.

Эрт єдрєєс бид Хонгирад иргэн хацар гоо хатадтай, єнгє сайн охидтой бєлгєє. Зээ зїстэн, охин єнгєтэн бєлгєє. Нуган хєвгїїн маань нутгаа харж, охин ураг маань єнгєє їзїїлнэ. Есїхэй баатар худ, охин минь єчїїхэн буй, гэрт минь одож їзтїгэй хэмээн гэртээ буулгав. Охиныг нь їзвэл нїдэндээ галтай, нїїрэндээ гэрэлтэй, охиныг їзэж ойндоо оруулав. Тэмїжинээс нь нэгэн нас эгч, арван настай аж. Бєртэ нэртэй ажгуу. Шєнє хоножж, маргааш нь гуйваас, Дэй сэцэн єгїїлсэн нь: Олонтаа гуйлгаж єгвєєс дээжлэгдэх, цєєхєнтэй гуйлгаж єгвєєс доромжлогдох, охин хїний заяа тєрсєн їїдэнд єтлєх ёсон їгїй ажгуу. Охиноо єгсїгэй би. Хєвгїїнээ хїргэнийг минь та тавьж (їлдээж) од хэмээвээс, за хэмээн худ бололцов. Есїхэй баатар єгїїлсэн нь: Хєвгїїнээ хїргэддээ талбиж одсугай. Хєвгїїн минь нохойноос цочимтгой буй. Бїї цочиул гээд хєтєлгєє мориороо бэлэг єгч Тэмїжинг хїргэддээ талбиж одов. Есїхэй баатар харьж ирэх зуураа Чэгчэр шар хээрд татаар иргэнд умдаасран, хуриманд нь бууваас тэд эрт дайсан ажгуу. Есїхэй єстєн ирэв хэмээн эртний довтлогдсоноо хэгээслэн дурдаж єшлєлдєн хор хольж єгчээ. Зуур муу одож гурван хоног явж гэртээ хїрч ихэд чилээрлэв. Есїхэй баатар єгїїлсэн нь: Миний дотор муу байна. Ойр дэргэд хэн байна вэ хэмээвээс, Хонхотны Чирха євгєний хєвгїїн Минлиг ойр буй хэмээвээс, урьж ирїїлж єгїїлсэн нь: Чага минь Минлиг, хєвгїїн минь балчир бєлгєє. Би хєвгїїн Тэмїжинээ хїргэддээ талбиж харьж айсахуйд, зуур татаар иргэн хуримлан ажгуу. Умдаасран буулаа би. Єшєєлєгдєв. Дотор минь муу байна. Єчїїхэн хоцорсон дїї нараа, бэлэвсэн бэргэдээ хэр асрахыг чи мэд. Хєвгїїн Тэмїжинийг минь їтэрхэн одож авч ир. Чага (хїї) минь Минлиг гээд нєгчив. Есїхэй баатрын їгийг бус їл болгон Минлиг одож, Дэй сэцэнээ єгїїлсэн нь: Есїхэй ах Тэмїжинг маш их мєрєєдєж єр нь євдєнє. Тэмїжинг авраа (авахаар) ирэв би хэмээв. Дэй сэцэн єгїїлсэн нь: Худ, хєвгїїнээ мєрєєдєх болбаас одтугай. Їтэр їзэж, їтэр иртїгэй хэмээв. Минлиг Тэмїжинг аваад ирвээс, Есїхэй баатар тэнгэр болсонд, Тэмїжин газарт уруу унан хэвтэж маш их гаслахад Хонхотны Чирха сэргээн єгїїлсэн ажгуу:

Тул загасан мэт яахин
Тулбарин гасална чи
Туурга цэргээ бэхэлье гэж хэлэлцсэн биш її.
Лагар загасан мэт яахин
Лайврин гасална чи
Нармай улсаа байгуулъя гэж хэлэлцсэн биш її, хэмээн єгїїлбээс уйлахаа зогссон ажгуу.

Тэр хавар Амагай хааны хатан Їрбэй, Сухадай хоёр хатан ихсийн газар (євгєдийн хїїр оршуулах газар Н. Т.) идээн єргєхєд Єэлїн їжин хождож идээнээс хоцров. Єэлїн їжин, Їрбэй Сухадай хоёрт єгїїлсэн нь: Есїхэйг минь їхэв хэмээн, хєвгїїдийг минь балчир гэж ихсийн хишиг билїїр сархдаас яахин хождуулна та. Їзээд одож їл сэрїїлэн, їлдээгээд нїїх болов та хэмээв. Тэр їгт, Їрбэй, Сухадай хоёр хатан єгїїлсэн нь:

Амагайг їхэв хэмээн Єэлїнээ хїртэл ийн хэлэгдэх болов:
Урьж їл єгдєх мєртэй чи
Учирваас идэх ёстой чи.
Хїргэж їл єгдєх мєртэй чи
Хїртвээс идэх ёстой чи.
Эд эхэс хєвгїїдийг нутагт гээж нїїе.

Бїї бїгдийг авч явагтун хэмээн маргааш єдрєєс Тайчууд Онон мєрєн єєд Таргутай Хирилтуг, Тїдэгэн Хэрдэ нар хєдєлж Єэлїн їжин эх, хєвгїїдийг нутагт гээж нїїв. Хонхотны Чирха євгєн одож ятган єгїїлэхэд Тїдэгэн Хэрдэ єгїїлсэн нь:

Цээл усан чэухэн нидурлуга
Чилагун царлуга хэмээгээд нїїжээ.
(Цээлийн ус ширгэв.
Цэгээн чулуу хагарав Н. Т.)

Чирха євгєнийг ятгах буюу чи хэмээж хойноос нь жадаар суга гудас нь жадлахад Чирха євгєн шархтай болж гэртээ ирээд бэрх хэвтэхїйд, Тэмїжин їзэхээр одвоос Чирха євгєн єгїїлсэн нь: Сайн эцгийн чинь хураасан Бида бїрэн улсыг, Тайчууд ах дїї тань нїїхэд ятгасугай хэмээн одоод ийм болов би гэжээ. Тэр їгийг нь сонсоод Тэмїжин уйлаад гарч одов. Тэндээс Єэлїн їжин, иргэнээ авч нїїгчдэд биеэрээ морилж зарим иргэнийг ятгаж авчирсан боловч тогтсонгїй, Тайчуудын хойноос нїїжээ. Тайчууд ах дїї нь Єэлїн їжин бэлэвсэн, єчїїхэн єнчин эх хєвгїїдийг нутагт гээж нїїжээ.

Єэлїн їжин эм мэргэн тєрж
Єнчин хєвгїїдээ тэжээн
Єрнєтєл богтолж, нєгцтєл бїсэлж
(Дээлийн хормой шуун бїсэлж Н. Т.)
Онон мєрєн єєд эрт гїйж
Єрєл мойл тїїж
Єдєр шєнє хоолойгоо тэжээв.
Сїлдэртэй тєрсєн Їжин эх
Суут хєвгїїдээ тэжээж
Царсан шор барьж
Сєд гичгэнэ ухаж
Шєнє єдєр нєхцєєв.
Хатан тєрсєн Їжин эх
Хаад хєвгїїдээ тэжээж
Хайлаасан шор барьж
Халдун уулыг єгсєж гїйж
Хайлс, мангир ухаж
Ханатал цадтал идїїлж тэжээв.
Зарчимтай тєрсєн Їжин эх
Заяатан тєрсєн хєвгїїдээ тэжээж
Зав голыг їл їлдээн
Затгас тємс ухаж
Зарчимтайяа тэжээв.
Гоо тєрсєн Єэлїн Їжин эх
Хутагтан тєрсєн хєвгїїдээ тэжээж
Гол зэв їл їлдээн
Гогод мангираар тэжээв.
Гоо Їжин эхийн
Гогод мангираар тэжээсэн хєвгїїд нь

Хутагтан сайд болороо хїрэв (болтлоо єсєв)
Хатан Їжин эхийн
Хайлс мангираар тэжээсэн хєвгїїд нь
Хаад сайд болороо хїрэв.
Сїїтэй Їжин эхийн
Сєд гичгэнээр тэжээсэн хєвгїїд нь
Суут сэцэд болороо хїрэв.
Зарчимтай тєрсєн Їжин эхийн
Затгас тємсєєр тэжээсэн хєвгїїд нь
Заяатан сайд болороо хїрэв.
Эр сайд болон барж
Эрхэм ундааныг эрье хэмээлдэж
Эхийн ач хариулан
Єлгїїр гох барьж
Эх Ононы эрэг дээр сууж
Эрэмдэг зэмдэг загас гохдож
Зїїгээр єлгїїлж
Замаг доторхийг
Зїтгэн гохдож
Гулми гувчуур уяж
Загас жараахайг шїїж
Заяат эхээ ачлан тэжээв.

# Дєрєвдїгээр хуудас

***буюу Тэмїжин Тайчуудаас зугтсан нь***

Нэгэн єдєр Тэмїжин, Хасар, Бэгтэр, Бэлгїтэй дєрвїїл хамт сууж гох татахад, нэгэн гэгээн согосон орж Тэмїжин Хасар хоёроос Бэгтэр Бэлгїтэй хоёр булааж авав. Тэмїжин Хасар хоёул гэртээ ирж. Їжин эхэд єгїїлсэн нь:

єчигдєр нэгэн бялзуухай харвасныг мєн тийн булааж авлаа. Эдїгээ бас гэгээн согосон гох зуусныг Бэгтэр Бэлгїтэй ах дїї хоёр булаав. Хэр алдаад бид хэмээв.

Тэр їгэнд Їжин эх єгїїлсэн нь:

Юу ч бїї маргалд. Ах дїї нар яахин тийн маргалдана. Сїїдрээс бус нєхєргїй, сїїлээс єєр чїчигэ (ташуур Н. Т.) їгїй. Тэр Тайчууд ах дїїгийнх гашуун бэрх аж. Хэн єшєєгєє авах вэ. Эртний Алан гоогийн таван хєвгїїд мэт, яахин эе тань єєр болов. Дэмий битгий маргалд хэмээв.

Хєвгїїд нь эс донгодов. Їїд орхиод зорчив. Бэгтэр улхун (довцог) дээр шарга агттан есєн морьдоо харж суун ажгуу. Тэмїжин умраас, Хасар ємнєєс далдалж сумаа солбицож хїрэхийг Бэгтэр їзээд єгїїлсэн нь: Ах дїї лїгээ алалдахад нєхєр, хїн лїгээ уралдахад нєхєр сїїдэр бололцьё. Сїїдрээс бус нєхєргїй сїїлнээс бус чїчигэ їгїй бєлгєє. Нєхєр хїний гашуун бэрх бий билїї. Эдїгээ яахин намайг та, амны бєєлжис, нїдний сормуус болгоно. Би яаж буруутав. Голомтыг минь бїї бїрэлгэгтїн. Ганц Бэлгїтэйг минь бїї тэвчигтїн хэмээн завилан хїлцэв. Тэмїжин Хасар хоёр ємнє хойноос нь їтэр малажу (харван алж) одов. Гэртээ харьж ирвээс Їжин эх хєвгїїдийнхээ царайг ухаж єгїїлсэн нь:

Ханиа барагсад
Хатуужин суунам.
Халуунаас минь
Хагалан гарахдаа

Хар цус гартаа
Атган төрсөн бөлгөө.
Харбисаа (хавиргаа) хазах нохой мэт
Хаданд довтлох салбар (бүргэд) мэт
Ууpаа дарам ядах арслан мэт
Амьдыг залгих мангас мэт
Сүүдэртээ довтлох шонхор мэт
Сэмээр залгих цурхай мэт
Ботгоо бургин хазах буур мэт
Бороотой өдөр довтлох чоно мэт
Зулзгаа гилэн ядаж идэх ангир мэт
Хэвтшээ хөндвөөс өмөөрөх цөөвөр мэт
Барьж үл саарах барс мэт
Балмад довтлох бараг мэт барам та
Сүүдрээс бус нөхөргүй
Сүүлээс бус чүчигэ үгүй.

Тайчууд ах дүүгийн гашуун дуусан ядан бухийд та нар юунд ийм хэрэг хийв хэмээн хөвгүүдээ өтгөсийн үгийг үндэс болгон, хуучин үгсийг хадгалан маш муулан өгүүлэв. Төдий атал Тайчуудын Таргутай Хирилтуг торгасуудаа (шадар нөхдөө Н. Т.) удирдан ирж, хулахун хучижи, шилэгүн шивэрчихү (хурганы ус гуужив, төлөгний бие төлжив Н. Т.) хэмээн иржээ. Төдий айж Өэлүн үжин эх, хөвгүүд ах дүү нар Ононы шугуйд шургалж, Бэлгүтэй мод хуга татаж шивээ барив. Хасар харвалдаж, Хачугун, Тэмүгэ, Тэмүлэн гурвыг зэв зуур нууж байлдан бүхийд Тайчууд дуудаж өгүүлсэн нь: Ах Тэмүжинийгээ илгээ. Бусад тань хэрэггүй хэмээхэд Тэмүжинг морилуулж, сэмээр буруутган (оргуулан Н. Т.) ойд зугтуулан илгээхийг Тайчууд үзэж үлдэхүйд, түүний өндрийн шугуйд орвоос Тайчууд орон ядаж, шугуй орчноо сахив. Тэмүжин шугуй дотор гурав хоноод, гаръя хэмээн морио хөтөлж айсуйд мориноос эмээл нь мөлтөрч хоцров. Харж үзвээс хөмөлдрөг хөмөлдрөгөөстэй, олом оломлоостойгоо мөлтөрч хоцорчээ. Төдий дотроо сэтгэсэн нь: Олом хөмөлдрөг хэвээр яахин мөлтрөх бөлгөө. Тэнгэр минь ятгаж байна уу хэмээн сэтгэж эмээлээ тохоод орж, бас гурав хонов. Бас гаръя хэмээн айсуйд шугуйн амсраа хошилигийн төдий (гэрийн чинээ Н. Т.) цагаан чулуу амсрыг нь бөглөн тосжээ. Тэнгэр минь ятгаж байна уу хэмээн бас гурав хонов. Ер есөн хоног идээнгүй аж. Нэргүй үхэхээр гаръя хэмээн гарч ирж, тэр хошилигийн төдий цагаан чулууг тойрон гарахад саад болох модыг сумч хутгаар огтчиж морио хөтлөн халтируулаад гарахад Тайчууд сахиж суун ажгуу. Барьж аваад одож Таргутай Хирилтугтан улс иргэндээ хүрч засаг өгүүлэлдэн, Тэмүжинг айл тутамд нижгээд хонуулж бидүүлэн (хэсүүлэм Н. Т.) явахад, зуны тэргүүн сарын арван зургаанаа улаан тэргэл өдөр Тайчууд Ононы эрэг дээр хуримлалдан наран шингэхэд тарав. Тэнд Тэмүжинг тэр хуримд хялбар (дорой Н. Т.) хүүхэд хүнээр сахиулж бөлгөө. Хуримын найрыг тармагц тэр хялбар хүүхэд хүнийг гинж багугаараа (дөнгөөрөө Н. Т.) эхнийг (толгойг) дэлдээд гүйж, Ононы түнд оров. Орж хэвтэж үзэгдэхээс айж усны харгиад гэдрэг хэвтэж багугаа усан уруу урсгаж, нүүрээ ил хэвтэв. Тэр алдсан хүн их дуугаар барияат (гинжит) хүнийг алдав хэмээн хайлахуйд тарсан тайчууд хүрж ирэн өдөр мэт саруул шөнө Ононы түнийг бэдрэв. Бэдэрвээс усны харгиад гэдрэг хэвтэж бүхийд Сулдуртайн Торхан (Сорхон) шар зөв таарч (яг тохилдон Н. Т.) үзэж өгүүлсэн нь: Усанд чилмай (ором Н. Т.) үгүй, огторгуйд мөргүй, хаа одов хэмээгээд, ах дүү чинь шүд ам билүүдэж айсуй. Зөв л хэвтжээ. Ийм аргатын тул, нүдэндээ галтай, нүүрэндээ гэгээтэй буй хэмээн ятган (атаархан) ажгуу. Чи тийнхүү хэвт. Би үл зааж өгнө хэмээн нөгчөв. Тайчууд бэдрэн олж ядаад, буцаж мөн мөрөөрөө дахин бэдэрье хэмээлдэж мөрөөр дахин бэдэрч айсуйд, бас Торхан шар өгүүлсэн нь: Тайчууд ноёд бид, гэгээн цагаан өдрөөр хөвчин (бүхэл Н. Т.) хүнийг алдав. Харанхуй шөнө хэрхэн олох вэ. Мөрөөрөө яваад газраа егүүтгэн бэдэрч тархаж маргааш өдөр цуглан бэдэрвээс хаана одох аж хэмээхэд тийн болтугай хэмээлдэж, тийн бэдрэхэд Торхан шар дайрч өгүүлсэн нь: Одоо бэдрээд тарж маргааш бэдэрье хэмээлдэж тарав. Намайг үзлээ гэж хүнд бүү өгүүл. Эдүгээ маныг тарахаар эх дүү нараа эрэн од хэмээн өгүүлж харив. Тэднийг тармагц дотроо сэтгэсэн нь: өчүүхэн айл бидгүүлэн асрахуйд, Торхан шарын гэрт хоноваас Чимбай, Чилаун хоёр хөвгүүн нь өр зүрхээ

євдєж, шєнє гинж багуг минь султгаж хонуулам бєлгєє. Эдїгээ бас Торхан шар намайг їзэж їл заан одов. Миний амийг мєн тэд аврах буй за хэмээн Торхан шарын гэрийг эрэн Онон мєрєн єєд зорчив. Гэрийн бэлэг нь (тэмдэг нь Н. Т.) гїїний сїїн тїсїрїгсэн эсїгээ (айргаа) шєнє дєл болтол бїлэх бєлгєє. Тэр бэлгээр байн байн сонсож болгоогоод хїрч гэрт нь ороход Торхан шар єгїїлсэн нь: Эх дїї нараа эрэн од гэж эс хэллїї би. Энд яахин ирэв хэмээвээс, Чимбай, Чилаун хоёр хєвгїїн нь єгїїлсэн нь: Шувуун тїрїхїнээ турумдаяа їлдэгдэж (харцаганд хєєгдсєн шувуу Н. Т.) бутанд хороолбаас бут аваръюу. Шулуудан ирсэн хїнийг яахин тийн хэлнэ чи хэмээгээд, эцгээ їл таалан, гинж багуг нь цуцалж (эвдэж Н. Т.) галд тїлж, хойд унгаст хар тэргэнд нууж хїнд їл хэлэн, Хадаан нэрт охин дїїгээрээ асруулав. Гурав дахь єдєр Тайчууд ирж, энэ багут хун хаа одох, бид зуур болов за. Нєхєр зуур болов за. Нєхєр зуураа нэгжье хэмээн айл бїрийг нэгжсээр Торхан шарын гэр, тэрэг, исэри (ор)-ийн алам дор хїртэл їзэж эс олж, тэр унгаст хар тэргэнд очиж амсарт бїхий унгасыг таталж, Тэмїжиний хєлд нь хїрэхэд Торхан шар єгїїлсэн нь: Ер бас ийм халуунаа унгасан дотор хэвтсэн хїн дуусах ажгуу. Сэтгэлээ адил болтол эр хэмээвээс, тэр нэгжїїл бууж ирэв. Тэр нэгжїїлийг одсоны хойно, Торхан шар єгїїлсэн нь: Намайг їнсээр хийсгэн алдав чи. Одоо бушуу эх дїї нараа эрэн од хэмээж, ам цагаан эрмэг хулагч гїїг унуулж, тэлээ хургыг болгож, хєхїїр намага засаж, хэт єгєн, нэгэн нум, хоёр сум єгч тавьж илгээв. Тэмїжин тэр ойдоо шивээлж хороолсон газартаа хїрч, євсний налархайгаар мєшгєж, Онон мєрєн єєд мєшгєєд єрнєєс Химурга горхин орж ирэн ажгуу. Тэр єєд мєшгєєд Химурга горхины Бэдэр хошуунаа Хорчохойн болдагт бїхїйд золголдов. Тэнд нийлэлдэж, тэндээс одож Бурхан Халдуны євєр Хїрлэхї дотор Сэнхїр (Цэнхэр Н. Т.) горхины Хар зїрхний Хєх нуурт нутаглаж бїхийд тарвага зурам алж идэн бєлгєє. Нэгэн єдєр шарга агт найман морьд гэрийн дэргэд байж бїхїйд дээрэмчин ирж їзтэл дээрэмдэн одов. Тэмїжин нар явганаар їзэж хоцров. Бэлгїтэй оготор тэрхи хонгорыг унаж тарвагачлаар одсон ажгуу. Їдэш наран шингэсний хойно Бэлгїтэй тэрхи хонгорт тарвага ачиж, янцаглуулан явган хєтєлж ирэв. Шарга агтыг дээрэм авч одов хэмээвээс, Бэлгїтэй єгїїлсэн нь: Би нэхье хэмээв. Хасар єгїїлсэн нь: Чи їл чадах, би нэхье хэмээв. Тэмїжин єгїїлсэн нь: Та хоёр їл чадах, би нэхье хэмээж, тэрхи хонгорыг унаж, шарга агтыг євсний налархайгаар мєшгєж гурав хоног явж маргааш єглєє нь эрт нэгэн олон сїрэг адуунд нэгэн хїїхэд хїн, гїї саан бїхийд золгож, шарга агт сурваас, тэр хєвгїїн єгїїлсэн нь: Єнєє єглєє эрт наран гарахын урьд найман шарга агтыг їїгээр їлдэж зорчив. Мєрийг нь би зааж єгсїгэй хэмээгээд, оготор тэрхи хонгорыг тавиулж, орог шинхулыг Тэмїжинээ унуулав. Єєрєє ухаа юугаа унаж, гэртээ їл очин, эцэг эхдээ їл єгїїлэн намага (хєхїїр Н. Т.) суулгаа хээр тавьж, нєхєр чи мэндэж (мунгинаж Н. Т.) айсуй ажгуу. Эрийн эрэл нэгэн буй за. Би чамд нєхєцье (нєхєр болъё Н. Т.), миний эцгийг Наху баян хэмээнэ. Би ганц хєвгїїн нь Боорчи нэрт хэмээгээд, шарга агтны мєрєєр мєшгєж гурав хоножь їдэш наран хувир (далд) ташин бїхийд нэгэн их хїрээ иргэнд хїрвээс, шарга агт нь тэр хїрээний хязгаараа євс идэж байхыг їзээд Тэмїжин єгїлсэн нь: Нєхєр чи энд бай. Шарга агт маань тэр байна. Би очиж їлдэж гаргасугай хэмээвээс Боорчи чи єгїїлсэн нь: Нєхєцье (нєхєр болъё Н. Т.) гэж ирлээ би. Эдїгээ энд яахин байх вэ хэмээгээд хамт довтлон орж шарга агтыг їлдэж гарав. Хойноос нь увар цувар нэхэж ирэн, нэгэн шинхул морьт улаан дээлт хїн уургаа барьж ганцаар нэхэж гїйцэж ирэв. Боорчи Тэмїжинээ єгїїлсэн нь: Нєхєр нум сумаа над ац. Би харвалдъя хэмээвээс, Тэмїжин єгїїлсэн нь: Нєхєр минь, миний тул чи эрсдїїзэй. Би харвалдъя гэж харвалдав. Тэр цагаан морьт улаан дээлт хун уургаараа дохин байж хоцров. Хойд нєхєд нь уван цуван гїйцэж ирэхэд наран хувир ташин шингэж одов. Бїрий болж хойд нєхєд нь бараа алдаж хоцров. Тэр шєнє дєл явж, гурван єдєр шєнє турш явж гэрийн ойр болбаас Тэмїжин єгїїлсэн нь: Нєхєр, би чамаас ангид явсан бол морьдоо хэрхэн авах билээ. Би хэдийг нь авах вэ. Чи хэдийг нь авнам хэмээвээс Боорчи єгїїлсэн нь: Сайн нєхєр мэндэж ирэв, тус болъё хэмээн ирлээ, би. Би олз эрсэнгїй. Эцэг Наху баяны минь зєєсєн ганц хєвгїїн над баршгїй бий. Олз авъя хэмээвээс тус болсон минь юун болох хэмээж эс авав. Наху баяны гэрт хїрэв. Наху баян хєвгїїн Боорчидоо зовж нус нулимс болж суухад гэнэт Боорчи ирэв. Наху баян нэгэнтээ донгодно, нэгэнтээ инээнэ. Хєвгїїн Боорчи минь єгїїл, юун болов хэмээвээс Боорчи єгїїлсэн нь: Энэ хэний сайн нєхєр мэндэж одон ажгуу, нєхцєж (нєхєрлєж) одлоо би. Эдїгээ ирэв хэмээгээд агуулж одож хээр тавьсан намага суулгаа авч ирэв. Тэмїжинээ тэлээ хурга алж хїнс єгєєд намага дэрїїрэг (ганзагын тулам Н. Т.) засаж хїнслїїлэв. Наху баян єгїїлсэн нь: Хоёр залуус буй, та нєхцєлдєгтїн.. Ємнє хойно бїї тэвчилдэгтїн хэмээв. Тэмїжин тєдий одож, гурван шєнє єдєр зорчиж, Сэнгїр горхиноо гэртээ хїрэв. Єэлїн эх, Хасар хийгээд дїї нар нь эрж суун

ажгуу. Їзэж баясав. Тэнд Тэмїжин Бэлгїтэй хоёр Дэй сэцэний охин Бєртэ їжинийг есєн настай бїхїйд їзэж ирснээр хагацах бєлгєє. Хэрлэн мєрєн уруу эрэн одов. Чэгчэр Чихурху хоёрын зуур Дэй сэцэн Хонгиродтан ажгуу. Дэй сэцэн Тэмїжинийг їзээд баясаж єгїїлсэн нь: Тайчууд ах дїї айдму хэмээн мэдэж маш эрж цєхлєє. Чамайг харсан нь нар їзсэн адил байна гээд, Бєртэ їжинийг нийлїїлвэл їїсгэв (явуулав). Їїсгэн айсуйд Дэй сэцэн Хэрлэний Зол Угутаас мариан халуун болж Хэрлэн єєд харив. Бєртэ їжиний эх Зотан нэрт бєлгєє. Охиноо їдэж Хїрэлхї дотор Сэнгїр горхиноо бїхийд хїргэж ирэв. Зотаныг хариулан, Бэлгїтэйг илгээж, Боорчийг нєхєцье хэмээн урьж илгээв. Боорчи Бэлгїтэйг хїрэхэд эцэгтээ їл хэлэн, бєгтєр хонгорыг унаж, бор єрмєгєн занчаа бєгтрєєд, Бэлгїтэй лїгээ ирэв. Тэр нєхєцсєєр нєхєцсєн ёсон нь тийм буюу. Тэндээс Сэнгїр горхиноос нїїж, Хэрлэн мєрний тэргїїнээ Бїргэ эрэгт нутаглан бууж, Зотан эхийн шитгїл (ємсгєл) хэмээн хар булган дах ємсгєж бєлгєє. Тэр булган дахыг Тэмїжин, Хасар, Бэлгїтэй гурвуул авч одож, эрт єдєр манай хаан эцэг лїгээ Хэрэйд иргэний Ван хаан анд хэмээлдсэн ажгуу. Эцэг лїгээ анд байсан болохоор эцэг мэт буй за. Ван хаан туст буюу хэмээн мэдэж Туулын хар шугуйд байхад одож Ван хаанд Тэмїжин хєвгїїн єгїїлсэн нь: Эрт єдєр эцэгтэй минь анд хэмээлдсэн ажгуу. Эцэг хїї буюу хэмээн гэргий буулгаж ирлээ. Ємсгєл хар булган дах авчрав хэмээн єгїїлэв. Ван хаан маш баясаж єгїїлсэн нь:

Хар булган дахын чинь хариуд
Хагацсан улсыг чинь
Хамтатгаж єгсїгэй.
Булган дахын чинь хариуд
Бутарсан улсыг чинь
Бутээж єгсїгэй.
Бєєрий нь бєгсєнд
Цэрий нь цээжинд атугай хэмээв.

# Тавдугаар хуудас

***Гурван мэргид Чилэдїгийн єшєєг авсанаар Тэмїжин, Жамуха анд, Хэрэйдийн Тоорил Ван хаан нар Мэргидийн эсрэг болзсон нь***

Тэндээс харьж эд їгсийг эхдээ єгїїлж бїгдээр баясалцав. Хэрлэний Бїргэ эрэгт бїхийд, урианхай хїн Заржигудай євгєн хєєргєє (тємрийн дархны їлээх тулам Н. Т.) їїрч, Зэлмэ нэрт хєвгїїнээ удирдан ирж єгїїлсэн нь: Тэргїїн Ононы Дэлїїн болдогт бїхийд Тэмїжин чамайг тєрєхєд булган єлгий єглєє би. Энэ хєвгїїн Зэлмийг єглєє би. єчїїхэн хэмээн авч одлоо. Эдїгээ Зэлмээр эмээлээ тохуул, їїдээ сахиул хэмээн єгєв. Мєн тэнд Хэрлэний тэргїїнээ Бїргэ эрэгт бїхийд, нэгэн єглєє эрт їїр гийн бїхийд, Єэлїн эхийн гэр дотор хєдлєхїй (гэрийн зарц Н. Т.) Хуагчин босож єгїїлсэн нь: Эх, эх їтэр бос бос. Газар дулбэрэм тєвєргєєн сонстоно. Аймшигт Тайчууд айсуй аж. Эх їтэр бос хэмээвээс, Єэлїн эх єгїїлсэн нь: Хєвгїїдийг сэрээгтун хэмээгээд Єэлїн эх їтэр босов. Тэмїжинтэй хєвгїїд їтэрлэн босоод морьдоо барьж, Тэмїжин нэгэн морь унав. Єэлїн эх нэгэн морь унав. Хасар нэгэн морь унав. Хачугу нэгэн морь унав. Бэлгїтэй нэгэн морь унав. Боорчи нэгэн морь унав. Зэлмэ нэгэн морь унав. Тэмїлэнийг Єэлїн эх дїїрэв. Нэгэн морь (юм ачиж Н. Т.) Бєртэ їжинд морь дутав. Тэмїжин ах дїї нар эрт Бурхан Халдунаа гарав. Хуагчин эмгэн Бєртэ їжинийг хархудай (мухлагт) тэргэнд суулгаж, эд бараагаа оруулж, биеэ (єєрєє) тэргэнд сууж, бєєр алаг їхэрт хєллєєд ууланд зорчихоор Тїнхэлэг горхиноо хїрэхїйд сая їїр цайж харуй бїрий байтал єєдєєс цэргийн хїн хатиран эргэж ирж, юун хїн бэ, чи хэнийх вэ гэж асуув. Хуагчин эмгэн єгїїлсэн нь: Би Тэмїжинийх буй. Их гэрт хонь хяргахаар ирлээ би. Эдїгээ унгас тээж гэртээ харьж явна гэжээ. Тэндээс тэд цэрэг єгїїлсэн нь: Тэмїжин гэрт бий юу? Їгїй юу гэр хэдий хэр вэ хэмээвээс Хуагчин эмгэн єгїїлсэн нь: Гэр ч ойр буй. Тэмїжиний буй їгїйг эс мэдэв би. Хойноос (хойд гэрээс Н. Т.) босоод ирлээ би гэхэд тэд цэргїїд тєдий хатирав. Хуагчин эмгэн бєєр алаг їхрээ дэлдээд їтэрхэн нэхэх гэтэл тэрэгний тэнхлэг хугарав. Тэнхлэг хугарсан учир явганаар ойд хїрч очъё хэмээлдтэл хойноос нь мєн цэргїїд Бэлгїтэйн эхийг сундалж, хоёр хєлийг нь царвацуулж (санжигнуулан)-хїрч ирээд, энэ тэргэн дотор юу буй вэ хэмээв. Хуагчин эмгэн єгїїлсэн нь: Унгас тээж явна хэмээв. Тэд цэргїїдийн ах (ахмад) нь єгїїлсэн нь: Дїї нар хєвгїїд бууж їзэгтїн хэмээв. Дїї нар хєвгїїд нь бууж тэрэгний хаалга нээвэл дотор нь хатан хїн суун ажээ.

Тэрэгнээс чирч буулгаж, Хуагчин эмгэі хоёрыг сундалж аваад Тэмїжиний хойноос нэхэж Бурхан Халдуныг гурвантаа тойрон нэгживч олсонгїй, ийн тийн хєєвєєс умбах шавар, бэрх ой нь цатгалан могой шургаваас їл болох бэрх шугуй бєлгєє. Хойноос нь дагаж эрэн яджээ. Тэд гурван мэргид хэмээвээс Удуйд мэргидийн Тогтаа, Увас мэргидийн Дайр-усун, Хаад мэргидийн Хаатай Дармала. Эд гурван мэргид эртний Єэлїн эхийг Их Чилэдїгээс булаан авлаа хэмээн эдїгээ тэр єшил єшин ирсэн ажгуу. Тэд мэргид єгїїлсэн нь: Єэлїний ач (єшєє) авахаар ирээд эдїгээ эмсий нь булааж авав. Євгєс эцэгсийн єшєєг авав бид хэмээлдэж Бурхан Халдунаас буун гэртээ харив. Тэд Бєртэ їжинийг Чилэдїгийн дїї Чилэгэр бєхэд асруулав. Тэмїжин: Тэд гурван мэргид магад буюу, гэртээ харив уу, їгїй юї хэмээн Бэлгїтэй, Боорч, Зэлмэ гурвыг гурван хоног дагаж явж мэргидийг хєєлгєж, (мэдээд ир хэмээн явуулаад) Тэмїжин єєрєє Бурхан Халдун дээрээс бууж, євчїїгээ дэлдэн єгїїлсэн нь:

Хуагчин эхийн солонго болж сонсохын тул
Їнэ (їен Н. Т.) болж їзэхийн тул
Бїтэн биеэ буруулан
Бїдэг мєрт бугын ором оромлож
Бургасан гэр гэрлэн
Бурхан Халдун дээр гарав би.
Ганц амиа хайрлан
Хар мєрт хандгайн ором оромлон
Холтсон гэр гэрлэн
Халдун дээр гарлаа би.
Бурхан Халдунаа
Бєєсний тєдий амиа бєєцийлєв.
Халдун Бурханаа
Хараацай тєдий амиа халхлагдав би.

Эдїгээ Бурхан Халдуныг єглєє бїр мялааж, їдэш бїр єчсїгэй, ургийн ураг минь ухтугай хэмээн наран єєд хандаж, бїсээ хїзїїндээ єлгєж, малгайг гартаа сэгэлдэрч, гараар євдгєє дарж, Халдуны зїг єсєнтээ сєгдєж єчин, сацал сацав. Тєдий хэлэлцэж Тэмїжин, Хасар, Бэлгїтэй гурвуул Хэрэйдийн Ван хааныг Туул мєрний хар шугуйд байхад одож єгїїлсэн нь: Гурван мэргид гэнэн бїхийд ирж эм хєвгїїдийг минь булааж одов. Хаан эцэг минь аварч эм хєвгїїдийг нїїлгэж (аварч Н. Т.) єгтїгэй хэмээн ирэв би хэмээвээс, тэр їгийн хариуд Тоорил Ван хаан єгїїлсэн нь: Би урьд чамд эс хэллїї, булган дах авч ирээд, эцгийі цагийн анд хэмээлдсэн эцэг минь буй за хэмээн ємсгєл ємсгєхєд би ингэж хэлсэн билээ.

Булган дахын чинь хариуд
Бутарсан улсыг чинь
Бїтээн єгсїгэй.
Хар булган дахын чинь хариуд
Хагацсан улсыг чинь
Хамтатгаж єгье хэмээн,
Цэрий нь цээжинд
Бєєрий нь бєгсєнд атугай гэж хэлсэн билээ.
Эдїгээ тэр їгэндээ хїрч, Булган дахын чинь хариуд
Бїгд мэргидийг
Бїрэлтэл агуулж
Бєртэ їжинийг чинь
Нэхїїлж єгье.
Хар булган дахын чинь хариуд
Хамаг мэргидийг халтчиж (хамх цохин Н. Т.)
Хатан Бєртийг чинь
Хариулж авч ирье, бид

Чи Жамуха дӥд хэл гэж илгээв. Жамуха дӥ Хурхуг Жибурт буй за. Би эндээс хоёр тӥм болж зӥн гар болон морильё. Жамуха дӥ тэндээс хоёр тӥм болж баруун гар болон морилтугай. Бидний болзоо Жамуха дӥгээс болтугай хэмээв. Тєдий Тэмӥжин, Хасар, (Бэлгӥтэй гурав Н. Т.) Тоорил хаанаас харьж ирээд гэртээ хӥрч Тэмӥжин Жамухад, Хасар, Бэлгӥтэй хоёрыг илгээж, Жамуха андад хӥрч єгӥл хэмээн єгӥлж илгээсэн нь:

Гурван мэргид ирж
Єрийг минь євтгєв.
Ємєг нэгтэн бус уу бид
Єшєєгєє хэрхэн авах вэ бид.
Єврийг минь хоослов тэд
Элэгний ураг бус уу бид.
Хариугаа яаж авах вэ бид

хэмээн Жамухад єгӥлж илгээсэн ӥг єдий буюу. Бас Хэрэйдийн Тоорил ван хааны єгӥлсэн ӥгийг Жамухад илгээсэн нь: Эрт єдєр Есӥхэй хаан эцэг нь тус сайн хийснийг сэтгэж, би хоёр тӥм болж баруун гар болж морилсу. Жамуха дӥд хэлж илгээ. Жамуха дӥ хоёр тӥмт зӥн гар болон морилтугай. Хамтрах болзоог Жамуха дӥ мэдтӥгэй хэмээв хэмээвээс, эд ӥгсийг дуусган барж, Жамуха єгӥлсэн нь:

Тэмӥжин андын єр євдєх болов хэмээн мэдэж
Єр минь євдєв.
Єврийг нь хоослов хэмээн мэдэж
Элэг минь євдєв.
Єший нь єшин
Удуйд, Увас мэргидийг мєхєєж
Ӥжин Бєртийг аваръя.
Хамаг хаад мэргидийг халтчин
Хатан Бєртэ ӥжинийг
Хариулж авъя.
Ач юугаа авран эдӥгээ
Гєлмийн давирахуйд
Хэнгэргийн дуун болгогч
Гӥдэг Тогтаа
Буур хээр буй за.
Хуй дайвалзахуйд
Дайжигч Дайр-усун
Орхон Сэлэнгэ хоёрын зуурт
Шигату Талын аралд буй за.
Хамхуул хийсэхӥйд
Хар ой тэмцэгч
Хаатай Дармала эдӥгээ
Харачу хээр буй за.
Эдӥгээ бид тєдлєн
Хилгу мєрєн орж
Сахал євс их гэнэлээ
Сал уяж оръё.
Тэр гӥдэг Тогтаагийн
Єрх дээрээс нь орж
Эрхэм шӥтээнийг нь эвдэн дайрч
Эм хєвгӥдийг нь эзлэн агуулъя.
Хутагт шӥтээнийг нь
Хуга дайрч

Хотол улсыг нь
Хоосон болтол агуулъя.
Жамуха бас єгїїлсэн нь: Тэмїжин анд, Тоорил хаан ах хоёрт єгїїл хэмээн єгїїлж илгээсэн нь:
Хараат тугаа сацав (тахив Н. Т.) би
Хар бухын арьсаар бїрсэн
Бїрхирэх бїхий дуут хэнгэргээ дэлдэв би.
Хар хурднаа уяав би,
Хатуу дээлээ ємсєв би,
Хатан жадаа барив би,
Хатгуурт сумаа єдлєв (онилов) би,
Хаан мэргидэд
Хатгалдан морилъё эдїгээ бїгд хэмээн єгїїл.
Урт хараат тугаа сацав би,
Їхрийн арьсаар бїрсэн
Єтгєн дуут хэнгэргээ дэлдэв би.
Орог хурднаа унав би.
Їдээст хуягаа ємсєв би
Їзїїрт илдээ барив би
Оньт сумаа онилов би
Удуйд мэргидтэй
Їхэлдье бид бїгд хэмээн єгїїл.

Тоорил хаан морилж, Бурхан Халдуны єврєєр Тэмїжин андтай Онон мєрний тэргїїнээ Ботуган Боорчид болзоол тэнд болтугай. Би эндээс Онон мєрєн єєд Ботуган Боорчид болзоол газраа нийлэлдье хэмээн єгїїлж илгээв.

# Зургадугаар хуудас

***. . . "чингис, чингис" хэмээн донгодлоо. Тэр шувууны дуун гарсан шалтгаанаар Чингис хаан нэр єгч хаан болгов.***

Жамухын эд їгсийг нь Хасар, Бэлгїтэй хоёр Тэмїжинд єгїїлж, Тоорил ван хаанд хэл хїргэв. Тоорил хаан Жамухын энэ їгсийг хїргїїлэхэд сац хоёр тїмэд морилов. Тоорил хаан морилж, Бурхан Халдуны євєр Хэрлэний Бїргэ эргийг зорин айсуй хэмээн Тэмїжин Бїргэ эрэгт бїрэн замд буй хэмээн зайлав. Тїнхэлэг єєд нїїж Таг горхиноо Бурхан Халдуны єврт буугаад, Тэмїжин тэнд цэрэг їїсгэж, Тоорил хааны Жаха Хамбо нэгэн тїм, Тоорил хааны нэгэн тїмэн цэрэгтэй Химурга горхины айл харалдаа бууж бїхийд нийлэв. Тэмїжин, Тоорил хаан, Жаха Хамбо гурвуул хамтарч тэндээс хєдлєн Ононы тэргїїн Ботуган Боорчид хїртэл Жамуха болзоот газраа гурван єдрийн урьд хїрчээ. Жамуха энд Тэмїжин, Тоорил хаан, Жаха Хамботаны цэргїїдийг їзээд Жамуха хоёр тїмэн цэргээ засаж байжээ. Энд Тэмїжин, Тоорил, Жаха Хамбо нар цэргїїдээ засаж хїрэлцэн нийлэлдэж танилдаж Жамуха єгїїлсэн нь: Бороотой байсан ч болзоондоо, хуртай байсан ч хурлаас бїї хожимдъё гэж монголоор хэлэлцсэн биш її бид. За гэсэн цагаас хожимдсоныг зэрэг дотроос гаргая гэсэн биш її хэмээв. Жамухын энэ їгийг сонсоод Тоорил хаан єгїїлсэн нь: Болзсон газраа гурван єдєр хожид ирсэн тул буруушааж шийтгэхийг Жамуха дїї мэдтїгэй хэмээв. Болзооны тухай ийн єгїїлэлдэж Ботуган Боорчиос хєдєлж, Хилгу мєрнєє хїрч сал уяж гэтлээд Буур хээрт Тогтаа бэхийн єрх дээрээс нємрєн бууж, эрхэм шїтээнийг нь эвдэн дайрч, эм хєвгїїдийг нь эзэлтэл дагуулав. Хутагт шїтээнийг нь хуга дайрч, хотол улсыг нь хоосон болтол дагуулав. Тогтаа бэхийг хэвтээ бєгєєтєл хїрэх бєлгєє. Хилгу мєрєнд байсан загасчин, булгачин, гєрєєчид зїсэн бїрийн хїмїїс шєнє дєл одож хэл хїргэсэнд Удуйд мэргидийн Тогтаа бэхи, Увас мэргидийн Дайр-усун хоёр хамтарч Хилэнгэ Сэлэнгэ уруу цєє биесээр дутаан буруулжээ. Мэргид улс Хэлхэй уруу шєнєдєє дїрвэж явахад бидний цэргїїд, дїрвэж яваа мэргидийг шєнєжин довтлон талж байв. Тэмїжин, дїрвэж яваа хїмїїсийн дундуур Бєртэ, Бєртэ хэмээн дуудан явахад учирч дїрвэж яваа иргэний дотор байсан Бєртэ їжин Тэмїжиний дууг сонсож таньж тэргэнээс

буун гїйж ирж Бєртэ їжин, Хуагчин хоёр Тэмїжиний жолоо цулбуураас барьжээ. Сарны саруулд Бєртэ їжинийг таньж тэврэлдэн золголдов. Тэнд Тэмїжин, Тоорил хаан Жамуха хоёрт мєн шєнє хїн илгээж хэлїїлсэн нь: Эрсэн хїнээ олов би. Шєнє довтлохоо больж, энд бууя бид хэмээв. Дїрвэж явсан мэргидїїд шєнєжин сандарч зуур мєн тэнд бууж хонов. Бєртэ їжинтэй золголдож, мэргидээс авсан ёсон иим буюу. Тэргїїн урьд Удуйд мэргидийн Тогтаа бэхи, Увас мэргидийн Дайр-усун, Хаад мэргидийн Хаатай Дармала эд гурван мэргид эхлэн гурван зуун хїнийг дагуулан, Тогтаагийн дуу Их Чилэдїгээс Есїхэй баатар Єэлїнийг булааж авлаа хэмээн тїїний єшил авч одож Тэмїжинг Бурхан Халдунд гурвантаа нэгжээд олсонгїй, харин Бєртэ їжинг барин авч Чилэдугийн дїї Чилэгэр бєхэд асруулсан аж. Тэр асарснаар Чилгэр бєхэ дайжиж гараад єгїїлсэн нь:

Хар хэрээ
Хальс хурдас идэх ест бєгєєтєл
Галуу тогорууг идье хэмээн хїсэх ажгуу.
Хадар муу Чилэгэр
Хатан їжинд халдаж
Хамаг мэргидийг буруу болгов.
Харц муу Чилэгэр
Хар тэргїїндээ хїртэх болов.
Ганцхан амиа хамгаалан гарч
Хавцал хаданд шургав.
Халх нємєргїй болов.
Хулт муу шувуу
Хулгана хїчгэнэ идэх заяаг бєгєєтєл
Хун тогоруу идье хэмээн хїсэх ажгуу.
Хувхай муу Чилэгэр би
Хутагт сод їжинээ хурьцаж
Хотол мэргидээ буруу болгов.
Хохир муу Чилэгэр
Хохимой тэргїїндээ хїртэх болов би.
Хоосон тєдий амиа алдах болов.
Харанхуй хавцалд шургав.
Хоосон тєдий амийг минь
Хоргодох газар їгїй болов

хэмээгээд дайжин зугтав. Хаатай Дармалаг барьж, холчирт хавтсан багу ємсгєж халтчиж зорчуулав. Бэлгїтэй эхийгээ авахаар одож, гэрийн баруун їїдээр ороход, эх нь навтархай нэхий дээлтэй, зїїн їїдээр гараад, бус хїнд єгїїлсэн нь: Хєвгїїд минь хаад болж гэнэ ээ. Би энд муу хїнд учирч амой. Хєвгїїдийнхээ царайг хэр їзэх хэмээгээд гїйж шугуй ойд шургажээ. Тєдий эс олдов. Бэлгїтэй ноён, мэргид хїнийг їзвэл эхийг минь авчир хэмээж годилдох (харвах) бєлгєє. Бурхан Халдунд хучилдсан (довтолсон) гурван зуун мэргидийг:

Ургийн ураг хїртэл
Їнсээр хийсгэн їлитгэв (хядав).
Їлэгсэн эм хєвгїїдийг нь
Єврдєх мэтсийг єврдєв.
(Їзэсгэлэнтэйгий нь дотнолов. Н. Т.)
Їїдэнд суулгах мэтсийг
Їїдэндээ оруулав.

Тоорил хаан Жамуха хоёрыг Тэмїжин бишрэн єгїїлсэн нь: Хаан эцэг минь Жамуха анд хоёул нєхцєлдєж, тэнгэр газрын хїч аугаа нэмэгдэн, эрхт тэнгэрт нэрийдэж (єршєєгдєж), эх этїгэнээ хєрвєж (дэлхийд ивээгдэж), эр нэрт мэргид иргэдийн єврийг нь огтарху болговай. Аливааг нь

эмтлэвэй, бид. Єрийг нь огтархý болговай. Ургийн хїнийг нь їлитгэв. (Элэг зїрхийг нь эмтлэв бид. Ураг тєрлийг нь сєнєєв бид.) Їлдсэний нь арвилав бид. Мэргид иргэнийг тєдий бусниулж харья хэмээлдэв. Удуйд мэргидийг дїрвэж нїїхэд тэдний нутаг дээр булган малгайтай, марлын ходон гуталтай, элгэн заргаг усны халиугаар хєвєєлсєн дээлтэй, таван наст, Хїчї нэрт, нїдэндээ галтай хєвгїїнийг бидний цэргїїд нутагт хоцорсныг олж авчирч Єэлїн эхэд тэжээ хэмээн єгєв. Тэмїжин, Тоорил хаан, Жамуха гурвуул хамтарч: Мэргидийн гэр орныг эвдэлж, эм хєвгїїдийг олзолж, Орхон Сэлэнгэ хоёрын Шихаа Талун арлаас буцав. Тэмїжин, Жамуха хоёр хамтарч Хурхуг Жибур зорин явав. Тоорил хаан буцахдаа Бурхан Халдунг хэрэв Үхэрт жибур дайран Хохорт эвийн Улиат хавчил дайран гєрєєсийг нь авлаад Туулын Хар тїн зорин харив. Тэмїжин, Жамуха хоёр Хурхуг Жибурт нийлэн бууж, эртний анд бололцсоноо дурдалцан анд донгодолдон амралдав. Анх урьд анд бололцоход Тэмїжин арван нэгэн настай бїхийд Жамуха гурын шагай Тэмїжинд єгч Тэмїжиний цэнгэлд шагайгаар анд бололцож Ононы мєсєн дээр шагалцан тэнд анд бололцов. Тїїний хойд хавар аланхир нумаар харвалдан бїхийд, бугын эврээр хийсэн дуут нумаа Тэмїжинд єгч Тэмїжин арц манлайт годил (болцуу Н. Т.)-оо арилжилдаж анд бололцов. Нєгєє удаа анд бололцсон ёсон ийм ажгуу. Урьд єтгєсийн андчилах їг сонсож, анд хїн амь нэгтэй, їл тэвчилдэн аминд аврал болъюу хэмээн амралдахуй ёсон тийм буюу. Эдїгээ, бас анд донгодолдож амралдъя хэмээлдэж, Тэмїжин, мэргидийн Тогтаагаас олзолж авсан алтан бїсийг Жамухад бїслїїлэв. Тогтаагийн нэхэй халиуныг Жамухад унуулав. Жамуха хариуд нь Увас мэргидийн Дайр-усунаас олзолж авсан алтан бїсийг Тэмїжинд бїслїїлэв. Дайр-усуны эвэрт їнэгэн цагааныг Тэмїжинд унуулав. Хурхуг жибурын голд ихэр хуны євєрт, саглагар модноо анд хэмээлдэж амралдаж хуримлан дайлан жаргалдаж, шєнє хєнжилдєє хамт хонолдон бєлгєє. Тэмужин Жамуха хоёр амралдан нэгэн он болж, нєгєє оны зарим амралдаж, тэр агсан нутгаас нэгэн єдєр нїїе хэмээлдэж, зуны тэргїїн сарын арван зургааны улаан тэргэл єдєр нїїв. Тэмїжин, Жамуха хоёр хамт тэрэгний урд явахад Жамуха єгїїлсэн нь:

Тэмїжин анд аа
Уул шахан бууя
Адуучинд гэр болтугай
Ай зєв її.
Гол шахан бууя
Хоньчин хургачин нарт
Хоол болтугай
Хориггїй биш її хэмээв.

Тэмужин, Жамухын энэ їгийг ухан ядаж, сэмээр хоцорч, нїїдэл дунд тэргэдээ хїлээж, Тэмїжин Єэлїн эхэд єгїїлсэн нь:

Жамуха анд ийн єгїїлэв
Уул шахан бууя
Адуучинд гэр болтугай
Ай зєв її.
Гол шахан бууя
Хоньчин хургачинд
Хоол болтугай
Хориггїй биш її.

хэмээн єгїїлэв. Би энэ їгийг нь ухан ядаж хариуд нь юу ч эс єгїїлэв. Эхээс асууя хэмээн ирэв хэмээвээс Єэлїн эхийн єгїїлэхийн урьд Бєртэ їжин єгїїлсэн нь: Жамуха андыг уйдамхай гэдэг бєлгєє. Эдїгээ биднээс уйдах цаг нь болов. Тугаарын (саяын) Жамуха андын хэлсэн хэл бидэнд жигших мэт їг буюу. Бид энд бїї бууя. Хєдєлсєєр шулуун хагаоаж шєнє дєл хєдєлье хэмээв. Бєртэ їжиний їгийг зєвшєєрч їл буун шєнє дєл хєдєлж явахдаа зуур мєрд Тайчуудыг дайрав. Тайчууд айж, мєн шєнє хєдлєн Жамухын зїг одов. Тайчуудын Бэсїдийн нутагт нэгэн єчїїхэн Хєхэчї нэрт хєвгїїн нутагт хоцорсныг манайхан авчирч Єэлїн эхэд єгєв. Єэлїн эх гэртээ тэжээв.

Тэр шөнө дөлж, өдөр гийхэд үзвэл Залайрын Хачигун тухурагун, Харахай тухурагун, Харалдай тухурагун ах дуу гурвуул шөнө дөлөн нүүж дагалдан ирэв. Бас Дархадын Хадаган, Далдурхан ах дүү таван Дархад ирсэн ажгуу. Бас Мэнгэт хианы хөвгүүн Үнгүртэн чаншигуд, Баягууд нар ирсэн аж. Баруласаас Хубилай, Хутуг ах дүү нар ирэв. Мангудаас Жадай Тугулху чэрби ах дүү хоёул ирэв. Боорчийн дүү Эхүлэ чэрби Аруладаас хагацаж ах Боорчидоо нийлж ирэв. Зэлэмийн дүү Цурхан, Сүбээдэй баатар, урианхайгаас хагацаж Зэлмэд нийлэн ирэв. Бэсүдээс Тэхэй, Хүжүгүр ах дүү хоёр ирэв. Сулданаас Чилэгүдэй, Тахай, Тайчуудай ах дүү нар ирэв. Залайрын Шира домог, Архай Хасар, Бала хөвгүүдтэйгээ ирэв. Хонхотоноос Сүхэтү чэрби ирэв. Сүхихэний Зэхэй, Хундагарын хөвгүүн Сүгэй Зэгүн ирэв. Нэгүдэйн Цагаан гоо ирэв.

Олхунуудаас Хингэдэй, гурлунаас Сэчигүр, дүрбээнээс Мочи, Бидүүн нар ирэв. Ихирэсийн Буту, хургэн Явагсабар ирэв. Үегэнээс Юүнгэ ирэв. Уругараас Жургаан ирэв. Барулагаас Гоо сэцэн, Харачар хөвгүүдтэйгээ ирэв. Бас Баарины Хурчи, Усун өвгөн, Хөхцог, Маха баарин ирэв. Хурчи ирж өгүүлсэн нь: Бутанчар богдын барьж авсан эмээс төрсөн Жамухтай хээл нэгтэй ганцтан бөлгөө. Жамухаас үл хагацах бөлгөө би. Заарин ирж над нүдэнд үзүүлбээ: Ухаагчин үнээ ирж Жамухыг орчиж явж, гэр тэргийг нь мөргөлөөд Жамухыг мөргөж, өрөөсөн эврээ хугалан солжир эвэртэй болоод "эврийг минь ац" хэмээн Жамухын зуг мөргөлөн мөргөлөн шороо сацан сацан байму. Ухаа үхрийг их гэрт тэргэнд хөллөсөн нь Тэмүжиний хойноос их дэргэгүр (зам Н. Т.)-ээр мөөрөн мөөрөн явж:

Тэнгэр газар нийлж
Тэмүжинг улсын эзэн болтугай хэмээн
Улс тээж айсуй хэмээнэ.
Заарин нүдэнд үзүүлж над заав.

Тэмүжин чи улсын эзэн болбол намайг заасны тул, хэрхэн жаргуулах вэ чи хэмээв. Тэмүжин өгүүлсэн нь: Үнэн тийн улс мэдүүлбээс түмний ноён болгоно хэмээв. Их төрийг заасан хүн намайг, түмний ноён болгох нь ямар жаргалан бэ. Түмний ноён болоод улсын гоо сайхан охидоос гучин эм авах эрх над олго. Бас хэлснийг минь сонс хэмээв. Хугас тэргүүтэй Хэнигас нэгэн хүрээ ирэв. Бас Даридай отчигин нэгэн хүрээ ирэв. Зэндэрэнээс Мухулахугу ирэв. Үжин саурин нэгэн хүрээ ирэв. Жамухаас хагацан хөдлөөд Химурга горхины айл хараа бууж бүхийд Сэцэн бэхи, Тайчу хоёр нэгэн хүрээ, бас (Нэгүн Н. Т.) тайшийн хөвгүүн Алтан Хучир бэхи нэгэн хүрээ бас Хотала хааны хөвгүүн Алтан отчигин нэгэн хүрээ Жамухаас хагацан хөдөлж, Тэмүжинийг Химурга горхины айл хараа бууж бүхийд нийлэн буужээ. Тэндээс нүүж, Хүрэлхү доторх Сэнгүр горхины Хар зүрхний Хөх нуурт буув. Алтан Хучир Сэцэн бэхи бүгд эедэлдэн Тэмүжинд өгүүлсэн нь:

Чамайг хаан болгоё.
Чамайг хаан болгож,
Олон дайнд
Аялж агуулж
Өнгө сайн охид
Өргөө орд гэр,
Харь иргэний
Хацар гоо хатан
Харгаж сайн агтыг
Хатируулж авчирч өгье.
Ороо гөрөөсийг авалбаас
Оторжу өгье.
Ойн гөрөөсийг бэдэрвээс
Уудалж гарган өгье.
Хээрийн гөрөөсийг
Хээлий нь нэгдтэл шахаж өгье.
Хэвцэг шахаанд нь

Гэндэлгїй їргээн єгье.
Гууны гєрєєсийг
Гуяы нь нэгдтэл шахаж єгье.
Горвийн гєрєєсийг
Хатгуулж гарган єгье би.
Хатгалцах єдєр
Халх чинь биш болбоос
Хари ширээс (Хол ойроос) минь хагацуулж
Хар тэргїїнийг минь хєсєрт гээн од.
Энх єдєр
Эеийг чинь эвдвээс
Иргэн ардаас,
Эм хєвгїїдээс минь эргїїлж
Эзгїй газар гээж од.

Єдий їг барилдаж, ийн ам алдаж, дээр мєнх тэнгэрт сацлаа сацаж, есєн хєлт цагаан тугаа хатган байгуулжээ. Тэмїжин нь эрт тєрєхїй сац лусын хаан хасбуу тамга гаргаж єгєхєд, харавтар шувуу єрхний дээр сууж "чингис, чингис" хэмээн донгодлоо. Тэр шувууны дуун гарсан шалтгаанаар Чингис хаан нэр єгч хаан болгов. Дєчин таван насандаа бин барс жилд Онон мєрний тэргїїнээ есєн хєлт цагаан тугаа байгуулж, хаан их ор суув. Тэнгэрийн хєвгїїн Тэмїжин Чингис хаан, дэлхий дахиныг тєгс хурааж, тэнгис далай хїртэл тэгш болгоод, дээр ор барьсныг тэргїїнээс єгїїлье. Чингис хаан болоод, Боорчийн дїї Эгїлэ чэрби хор агсав. Хачигун тухурагун хор агсав. Энгїр, Сїхэтї чэрби, Хадаган далдурхан гурав єгїїлсэн нь:

Єглєєний унд бїї мэгдїїлсїгэй
Їдийн унд бїї осолдуулсугай хэмээн буурч (тогооч) болов.

Дэгэй єгїїлсэн нь:

Шинэхэн иргэ
Шєл болгож
Єглєєд бїї осолдъё.
Хоногт бїї хождуулья.
Алагчууд хоньдыг адгуулж
Тал дїїргэсї.
Хоногчууд хоньдыг адуулж
Хот дїїргэсї,
Хоолонцор муу бєлгєє би
Хонь адуулж цагаан мах идсї

хэмээн хонь адуулав. Тїїний дїї Хїчїгїр єгїїлсэн нь:

Цуургатай тэргийг чинь
Цуцран эвдрэхгїй болгож,
Тэнхлэгтэй тэргийг чинь
Дэргэгїр дээр
Тээглэн саатахгїй болгоё

хэмээн тэрэгч болов. Тїдэй чэрби, гэр дотроо гэрийн тодгорыг бэхэлсїгэй (захиртугай) хэмээв. Хубилай, Чигїлэгдэй, Хархай тухурагун гурвуул Хасар лугаа нэг болон,

Хїч тїрэмгийлэгчдийн
Хїзїїг хяргагтун,
Омог ихтэний
Омрууг огтлогтун хэмээв.

Бэлгїтэй, Харалдай тухурагун хоёрыг агт барих агтчин болтугай хэмээв. Тайчуудын Худу, Морриту, Булхалху гурвыг адуу адуултугай хэмээв. Архай Хасар, Тахай, Сїгэй, Чаурхан дєрвийг холын хоноцаг (холбогч), ойрын оторч болтугай хэмээв. Сїбээдэй баатар єгїїлсэн нь:

Хулгана болж хураалдъсу.
Хар хэрээ болж
Хатуу бїхнийг хурималдсу.
Амраг шаазгай мэт
Амраглан хураасугай.
Хэрээ шаазгай болж
Гэр зїг
Гэрслэлдэн хураасу хэмээв.

Тэндээс Чингис хаан, хаан болж Боорчи, Зэлмэ хоёрт єгїїлсэн нь:

Та хоёр намайг
Сїїдрээс бус
Нєхєргїй байхад
Сїїдэр болж
Сэтгэлийг минь амруулав.
Сэтгэлд атугай (сэтгэлд минь байна)
Сїїлээс бус
Чїчигэ їгїй байхад
Сїїл болж
Зїрхийг минь амруулав.
Цээж дотор минь атугай.
Та хоёул урьд байснаар (нєхєрлєсєн тул Н. Т.) эд бїхнийг санаж илїї ахална хэмээв.

Бас Чингис хаан зарлиг болгосон нь: Тэнгэр газраа хїч нэмэгдэж ивээгдвээс, Жамуха андаас намайг хэмээн сэтгэж, нєхєрлєе хэмээн ирэгсэд, єтгєс єлзийтэн нєхєд нь илїї болно хэмээв. Зїг зїгээс тїшив. Чингис хааныг хаан болгов хэмээн Хэрэйдийн Тоорил хаанд Тахай, Сїгэй хоёр элчийг илгээв. Тоорил хаан єгїїлсэн нь: Тэмїжин хєвгїїнийг минь хаан болгох тань маш зєв.

Монголчууд хаангїй байж яахин болно.
Энэ ээ бїї эвдэгтїн.
Ее зангиа бїї тайлагтун.
Эх захаа бїї алдагтун гэж илгээжээ.

Архай Хасар, Чагурхан хоёрыг Жамухад элч илгээвээс Жамуха єгїїлсэн нь: Алтан Хучир, Сэцэн бэхи хоёрт єгїїл хэмээн єгїїлж илгээхдээ: Алтан Хучир, Сэцэн бэхи та хоёр Тэмїжин анд бид хоёрын зуур сївээ чичиж, хавирга хатгаж яахин хагацуулав. Анд бид хоёрыг їл хагацуулан хамт бїхийд Тэмїжин андыг хаан яахин эс болгов та. Эдїгээ ямар эл сэтгэл сэтгэж хаан болгов та. Алтан Хучир, Сэцэн бэхи та хоёр єгїїлсэн їгстээ хїрч, андын минь сэтгэлийг амруулж, андтай минь сайтар нєхєрлєж яв хэмээжээ. Тїїний хойно Жамухын дїї Тичэр Заламын євєр Єлгийбулаг хэмээх газар нутаглаж байхдаа Сайрхээр хэмээх газарт байгаа Зочи тармалэгийн адууг дээрэмдэхээр одож, Тичэр Зочи тармалэгийн адууг дээрэмдэн авч оджээ. Зочи тармалэ адуугаа дээрэмдїїлээд нєхєд нь зїрх шантрахад мєн Зочи тармалэ єєрєє нэхэж шєнє адууны хязгаар хїрч

мориныхоо дэл дээр элгээрээ хэвтэж хїрч Тичэрийн нурууг хуга харваж алаад адуугаа авч иржээ. Дїї Тичэрээ алагдав хэмээн Жамуха тэргїїтэн жажиран арван гурван гар нєхцєж, гурван тїм болоод Алагууд, Турхагуудаар давж Чингис хаанд морилж айсуй хэмээн ихирэсээс Мїлгээ Тотага, Боролдой хоёр, Чингис хааныг Хїрэлхїд бїхийд хэл хїргэн иржээ. Энэ. хэлийг мэдээд Чингис хаан арван гурван хїрээн бєлгєє. Гурван тїмэн болж Жамухын эсрэг морилон, Далан Балжудад байлдаж, Чингис хаан Жамухад хєтлєгдєж, Ононы Чарган хавчигайд хурав. Жамуха єгїїлсэн нь: Ононы Чарган хавчигайд хурав. Бид эргэж харья хэмээгээд Чиносын хєвгїїдийг далан тогоонд буцалгаж, Нэгїдэй цагаан гоон тэргїїнийг огтолж, морины сїїлд чирэн одов. Жамухыг тэндээс хариулаад Урудын Зорчидой урудаа удирдан, Мангудын Хуйлдар мангудаа удирдан Жамухаас хагацан Чингис хаанд ирэв. Хонхотаны Минлэг эцэг Жамухад байсан нь долоон хєвгїїнтэйгээ ирэв. Чингис хаан єєртєє улс ирэв хэмээн баясаж Єэлїн їжин, Хасар, Жїрхэний Сэцэн бэхи, Тайчу, нар бїгд эдэлдэн зєвшилдєж, Ононы тїнд хуримлая хэмээж хуримлахуйд, урьд Жїрхэний Сэцэн-бэхи, Тайчутан, Єэлїн эх тэргїїлэн Чингис хааныг залав. Тєрєл тєрсєн бид нь єєр биш нэгэн билээ. Муу муугаар явах буюу гэж залахад, Єэлїн эх зарлиг болов: Хортон дайсныг цєєн, хорт могойг нарийн гэж бїї сана. Итгэл їгїй сэрэлтэй бай хэмээвээс, богд эзэн зарлиг болов: Хавт Хасар чи саадаг хадгал, бєх Бэлгїтэй чи засуул хий. Хачигу чи морь хадгал, ойт Отчигэн чи миний дэргэд суу. Ямарваа їйл мэдээгїй буюу гэж зарлиг болов. Жїрхэн муу сэтгэж, нїх ухаж дээр нь эсгий дэвссэн ажгуу. Эзэн, эсгийн дунд суухыг завдтал, Отчигэн эзний биеэс татаад дэвсгэрийн захад суулгав. Чингис хаан, Єэлїн їжин, Хасар гуравт Сэцэн-бэхийн нэгэн тїсэргэ тїсэрчээ. Бас Сэцэн бэхийн єчїїхэн эх (бага эхнэр Н. Т.) Эбэхэйд тїрїїлэн нэгэн тїсэргэ тїсэрийн тул Хорижин хатан, Хууржин хатан хоёр бидэнд їл тїрїїлэн яагаад эс єгєв хэмээн буурч Шихїрчийг асхив (занчив). Буурч Шихїрч єгїїлсэн нь: Есїхэй баатар, Нэгїн тайш хоёр їгїйн тул ийн асхигдав. Бид яав хэмээн их дуугаар уйлжээ. Тэр хуримыг манай талаас Бэлгїтэй засаад, Жїрхэнээс Бїри бєх тэр хуримыг засан бєлгєє. Чингис хааньг агтыг Хачигун барьж байн бєлгєє. Жїрхэнээс нэгэн эм хїн доголж ирээд зєв талын дєрєєг огтолж авч одохыг Бэлгїтэй їзээд тэр эмийн хєлийг нь хуга ташиж орхив. Тэндээс Бїри бєх тэр хулгайчаа ємєєрєн Бэлгїтэй лїгээ ноцолдов. Бэлгїтэй баруун ханцуйгаа мулталж нїцгэн явах бєлгєє. Бэлгїтэйн тэр мєлтєлсєн нїцгэн мєрийг нь Бїри бєх илдээр хага цавчжээ. Бэлгїтэй тийн цавчигдсан боловч юун бээр їл болгон, огт ажиггїй цусаа цувруулж явахыг Чингис хаан сїїдэрт сууж, хурим дотроос їзэн гарч ирээд єгїїлсэн нь: Хэнд ингэж цавчигдав хэмээхїйд Бэлгїтэй єгїїлсэн нь: Єглєє цавчсан бєлгєє. Миний тєлєє ах дїї нар муудуузай. Би алзахгїй, илаарь байна хэмээв. Бэлгїтэй тєдий ятгаваас їл болон, модны гишїїн хуга татаж, айргийн бїлїїрийг сугачиж аваад асхилдаж, Жїрхэнийг ялж, Хорижин хатан, Хууржин хатан хоёрыг булааж авав. Хасар сум тоолж байв. Тэр хэрїїлд Бэлгїтэй намагату айргаар цохилдож явсаар эзнийг Хорчины Тогтахын эрмэг цагаагчид солгой гараар унуулав. Тогтахыг дархлав. Тїїнээс дархад омогтон бєлгєє. Їзэж байж дєрєєгээ огтлуулав гэж Хачигуныг муу хєрєє, модон дєрєє хэмээн зэмлэв гэх. Тєдий Тайчууд Бэлгїтэйг бариад хасагт хїлж тавив. Унтсаны нь хойно хасгийг їїрсээр харьж ирэв. Тэндээс богд эзэн хэлсэн нь: Тайчуудын хэрїїлд Бэлгїтэй намайг їл тоох мэт зїїн гараар мордуулав гэж хориглов. Тїїнд Хасар Бэлгїтэй хоёр, энэ эзэн ёсонгїй засаг зарлиг болов. Хасарын хав, Бэлгтэйн бєх хїчээр таван єнгє, дєрвєн харь их улсыг эрхэндээ оруулав хэмээн хэлэлцэж явахыг эзэн мэдээд, эдний омгийг даруулъя хэмээн доорд євгєн хїн болон, нэгэн їртэгчин шар нум барьж худалдъя хэмээн сураглаж явав. Тэндээс Хасар, Бэлгїтэй хоёр, ийм эс їзэгдсэн, хаанаас ирсэн хїн бэ гэж асуув. Тэр євгєн єгїїлсэн нь: Би яданги хїн, нум худалдаж явна хэмээв. Тэндээс тэр хоёр, энэ нумаа ав хэмээх буюу чи гэж доромжлов. Тэндээс тэр євгєн єгїїлсэн нь: Муу ч болов, хєвчилж мэдээсэй гэв. Тєдий Бэлгїтэй аваад хєвчилж эс чадав. Тэр євгєн хєвчилж Хасарт єгєв. Хасар тэлж эс даав. Тєдий тэр євгєн, хєх халзан луус унасан буурал хїн болоод їртэгчин шар нумандаа алтан сумаа онилж, хад хадтал харваад, богд эзний хавт Хасар, бєх Бэлгїтэй гэгч дїї нь та хоёр буюу. Их єгїїлэхийн оронд их їйлчил гэж донгодоод явав. Тєдий тэр хоёр дїї нь эмээж эзний сїлд энэ буй за хэмээн єгїїлэлдэв. Тїїнээс хойш тэд ийм їг хэлэлцэхээ байлаа. Жїрхэн жич мєн зохилдъё хэмээсэнд Хорижин хатан, Хууржин хатан хоёрыг буцааж зохилдъё хэмээн буцааж єгїїлэлдэж зохилдон бїхий тэр їед хятад иргэний Алтан хаан, татаарын Мэгїжин сїїлтийг эдээ эс оров хэмээн Вангин чинсанг цэргїїдээ засаж бїї саар (даруй байлд) гэж илгээжээ. Вангин чинсан, Мэгїжин сїїлт тэргїїтэн татаарыг довтлон байлдаж Улз зорин адуу идээн сэлтийг тїрж айсуй хэмээн мэдэв. Тэр хэлийг мэдээд Чнngис хаан єгїїлсэн нь:

Эрт өдрөөс татаар иргэн өвгөс эцэгсийг барсан өстөн хястан иргэн бөлгөө. Эдүгээ энэ хашилгад хавсъя бид хэмээгээд, Тоорил хаанд элч илгээж: Алтан хааны чинсан татаарын Мэгүжин сүүлт тэргүүтэн тэдгээрийг Улз өөд түрж айсуй хэмээнэ. Өвгөс эцэгсийг минь барсан татаарыг хавсъя бид. Тоорил хаан эцэг үтэр иртүгэй хэмээн хэл хүргүүлэхэд Тоорил хаан өгүүлсэн нь: Хөвгүүн зөв хэлж илгээжээ. Хамсъя бид хэмээгээд гуравдугаар өдөр цэргээ цуглуулж, цэрэг үүсгэж (цэргээ хөдөлгөн) Тоорил хаан үтэрлэн иржээ. Чингис хаан, Тоорил хаан хоёр Жүрхэний Сэцэн бэхи Тайчу тэргүүтэн жүрхэн нарт хэлүүлсэн нь: Эрт өдрөөс эцэг өвгөдийг барсан татаарыг эдүгээ энэ байлдаанд хамсъя. Хамт морилъё гэж илгээжээ. Жүрхэний ирэхийг зургаан өдөр хүлээн ядаж Чингис хаан, Тоорил хаан хоёр хамт цэрэг үүсгэж Улз уруу Вангин чинсан лугаа хамсахаар явж очвол, Улзын хошуунд Нэрт шитүэнээ татаарын Мэгүжин сүүлт татаар тэнд хороо барьжээ. Чингис хаан, Тоорил хаан хоёр хороолсон Мэгүжин сүүлтийг хорооноос нь барьж, Мэгүжин сүүлтийг тэнд нь алаад мөнгөн өлгий, танат (тана эрдэнийн чимэгт) хөнжлийг нь Чингис хаан авлаа. Мэгүжин сүүлтийг алав хэмээж, Чингис хаан Тоорил хаан хоёр Вангин чинсан эсрэг одов. Вангин чинсан, Мэгүжин сүүлтийн алагдсаныг мэдээд маш баясаж Чингис хаанд Чаутхури (цагийн төр) нэр (цол) өгөв. Хэрэйдийн Тоорил хаанд Ван нэр өгөв. Вангин чинсангийн нэрийдсэнээр тийм болов. Вангин чинсан өгүүлсэн нь: Мэгүжин сүүлтийг хавсаж алсныг тань Алтан хаанд өчнө би. Үүнээс их нэр цуу өгөхийг Алтан хаан мэдтүгэй хэмээв. Вангин чинсан тэндээс төдий баясаж харив. Чингис хаан, Ван хаан хоёр татаарыг хуваaж аваад гэртээ харьж буув. Нэрт шитүэнээ буусан нутагт дагуулахад нэгэн өчүүхэн хөвгүүнийг гээснийг бидний цэрэг нутгаас олжээ. Алтан нэхмэр дөрвөлжит таж торгон булгаар доторлосон элгэвчит хөвгүүнийг авчирч Өэлүн эхэд асар хэмээн өгөв. Өэлүн эх өгүүлсэн нь: Сайн хүний хөвгүүн биз ээ. Нөхөр (язгуур Н. Т.) сайт хүний ураг буй за. Таван хөвгүүндээ дүү зургадугаар хөвгүүн болгон Шихихутуг хэмээн нэрийдэж эх асрав. Чингис хааны аураг (ар гэр Н. Т.) Аргалиту нуурт бөлгөө. (Жүрхэн нар Н. Т.) Аурагт хоцорсон таван ардыг гувчин тоножээ. Арван ардыг алжээ. Жүрхэнд тийн хийгдэв хэмээн бидний аурагт хоцрогсод Чингис хаанд хэлбээс Чингис хаан энэ хэл сонсоод аймсаж хилэгнэн өгүүлсэн нь: Жүрхэн нар хэрхэн ийн хийгдэм бөлгөө. Бид Ононы түнд хуримлахад Бэлгүтэйн мөрийг мөнхүү цавчив. Зохилдъё хэмээвээс Хорижин хатан, Хууржин хатан хоёрыг буцааж өгөв. Бид түүний хойно эртний өстөн, хястан бидний эцгэс өвгөдийг барсан татаарыг хавсан морилъё хэмээн жүрхэнийг зургаан өдөр хүлцэж эс ирэв. Эдүгээ бас дайсан дайсанд шахан дайсан мөн болъюу хэмээгээд Чингис хаан жүрхэнд морилов. Жүрхэнийг Хэрлэний Хөдөө арлын Долоон болдогт байхад довтлон оров. Сэцэн бэхи Тайчу хоёр цөөн биесээр дутаав. Хойноос нь нэхэж Талату амсарт гүйцэж Сэцэн бэхи, Тайчу хоёрыг барив. Чингис хаан, Сэцэн бэхи Тайчу хоёрт өгүүлсэн нь: Эрт өдөр бид юу хэмээлдлээ хэмээвээс, Сэцэн бэхи Тайчу хоёр өгүүлсэн нь: Өгүүлсэн үгэндээ эс хүрэв. Үгэнд минь хүрэг хэмээгээд үгсээ мэдэрч түшиж өгвэй. Үгийг нь мэдрүүлж үгсэд нь хүргэж мөн тэнд алав. Сэцэн бэхи Тайчу хоёрыг алаад харьж жүрхэн, иргэнийг хөдөлгөхүйд Залайрын Тэлэгэтү баяны хөвгүүн Хүн гоо, Чилагун хайчу, Зэвгэ тэд жүрхэнд ажгуу. Гоо Мухулай, Буха хоёр хөвгүүнээ авчран өгүүлсэн нь:

Босгын чинь
Боол болтугай.
Босгоноос чинь булжваас
Борвий нь огтол!
Үүдний чинь
Өмч боол болтугай.
Үүднээс чинь зайлбаас

Элгий нь эмтэл хэмээн өгөв. Чилагун хайчу, Туга, Хасар хоёр хөвгүүнээ бас Чингис хаанд авчирч өгүүлсэн нь:

Алтан босгыг чинь
Сахиж атугай хэмээн өгөв би.
Алтан босгоноос чинь
Ангид одваас

Амийг нь тасалж ал.
Їїдийг чинь
Єргєж єгтїгэй хэмээн єгєв би.
Єргєн їїднээс чинь
Євєр одвоос
Єрийг нь эмтэлж ал-хэмээв.

Зэвгийг Хасарт єгєв. Жїрхэний нутгаас Борохул нэрт єчїїхэн хєвгїїнийг Зэвгэ авчирч Єэлїн эхэд єгєв. Мэргидийн нутгаас олсон Хїчї нэрт хєвгїїн, Бэсїдийн нутгаас олсон Хїгэчї нэрт хєвгїїн, Татаарын нутгаас олсон Шихихутуг нэрт хєвгїїн, Жїрхэний нутгаас олсон Борохул нэрт хєвгїїн энэ дєрвийг гэр дотроо тэжээж Єэлїн эх асрав. Хєвгїїддээ, єдєр їзэх нїд, шєнє сонсох чих болгоё хэмээн гэр дотроо тэжээв. Эд иргэний ясун жїрхэ болов. Хабул хааны долоон хєвгїїдийн ах анх Охинбархаг бєлгєє. Хєвгїїд нь Зоригт, Жїрхи бєлгєє. Хабул хааны хєвгїїдийн ах хэмээж, иргэн дотроос ялгаж.

Элгэнд шїлстэй
Эрхийдээ онччтой
Уушиг дїїрэн зїрхтэн
Ам дїїрэн агаартан
Эрс тутам эрдэмтэн
Бєх хїчтэнийг ялгаж єгч
Ууртан хилэнтэн омогтон зоримог хэмээгдэх тийм тиймууд ийм иймууд омогтон иргэдийг Чингис хаан эрийн эр тєрж доройтуулжээ. Жїрхэн омогтныг доройтуулав. Тэр улсыг нь Чингис хаан єєрийн ємч иргэн болгов. Нэгэн єдєр Бїри бєхийг урьж, Бэлгїтэй хоёрыг барилдуулъя хэмээв. Бїри бєх жїрхэн бєлгєє. Урьд Бэлгїтэйг єрєєсєн гараар барьж, єрєєсєн хєлєєр тойдож унагаж їл хєдєлгєн дарах бєлгєє. Бїри бєх, Бэлгїтэй хоёрыг барилдуулав. Бїри бєх їл ялагдах хїн унаж єгєв. Бэлгїтэй арай хэмээн мєрлєн дарж саарь (бїсэн Н. Т.) дээр нь гараад Чингис хааныг хяламхийж їзэхїйд Чингис хаан бэвхийгээ (хємхийгєє Н. Т.) зуув. Бэлгїтэй тэр даруй Бїри бєхийг агтлан бариад, хоёр тийш солбин татаж, нуруугий нь євдєглєн хугалж алав. Бїри бєх нуруугаа хугалуулаад єгїїлсэн нь: Бэлгїтэйд їл ялагдах бєлгєє. Хаанаас айж аргадан унаж, амиа алдав би хэмээгээд їхэв. Бэлгїтэй нуруугий нь хуга татан чирч орхиод зорчив. Хабул хааны долоон хєвгїїдийн ах Охинбархаг бєлгєє. Удаах нь Бардан баатар бєлгєє. Хєвгїїн нь Есїхэй баатар бєлгєє. Тїїний удаад Хутугту Мєнгїр бєлгєє. Хєвгїїн нь Бїри бєх бєлгєє. Барилдахдаа Бардан баатрын хєвгїїдээс илїї бєгєєд барлагийн омогтон хєвгїїдэд нєхцєх болон Бїри бєх улсын бєх бєгєєтєл Бэлгїтэйд нуруугаа хугалуулж їхэв.

# Долдугаар хуудас

***Суут богд Чингис хаан їд зуур явж, гурван зуун тайчуудыг дарж, эсэн мэнд гэртээ хїрч ирж, энх амгалан суув***

Тїїний хойно тахиа жил, Хатахины Багу чорхи, Салжиудын Иргидэй баатар, Дєрвєний Хачигун бэхи, Татаарын Алчи татаар Жали Буха, Ихирэсийн Тїгэ Маха, Хонгирадын Тэргэ-Эмэл, Алахой, Горлусын Чиндан (Чоёг) цагаан, найманы Буйруг хаан, Мэргидийн Тогтаа бэхийн хєвгїїн Худу, Ойрадын Хутга бэхи, Тайчуудын Таргутай хирилтуг, Хотон Урчиг, Монгол Нагучу баатар тэргїїтэнд харьс хамтдаж Алахой булаг чуулж, ийн хэмээн зажирадай Жамухыг хаан єргєе хэмээн азарга гїї цавчин алж, тэндээс Эргїнэ мєрєн уруу нїїж Хэнтий мєрєн Эргїнэд цутгах Ширийн агу ухутад Жамухад Гїр хаан (бїгдийн хаан Н. Т.) нэр єргєв. Хаан єргєєд бид Чингис хаан, Ван хаан хоёрт морилъё хэмээлдэв. Морильё хэмээлдсэнийг Горлусын Хоридай Чингис хааныг Хїрэлхїд бїхийд энэ хэл хїргэж ирэв. Энэ хэлийг хїргэж ирэхэд Чингис хаан, Ван хаанд энэ хэлийг хїргэн илгээв. Ван хаан энэ хэлийг хїргїїлэхэд цэрэг їїсгэж їтэрлэн Чингис хаанд хїрч ирэв. Ван хааныг ирмэгц Чингис хаан, Ван хаан хоёр хамтарч Жамухын эсрэг морилъё хэмээлдэж Хэрлэн мєрєн уруу мєрдєж Чингис хаан, Алтан, Хучар, Даридай гурвыг манлайд явуулав. Ван хаан, Сэнгїн, Жаха Хамбо, Билгэ Бэхи гурвыг манлайд явуулав. Эд манлайгаас урагш бас харуул илгээж, Хїйлдїтэд нэгэн суурин харуул

тавив. Тїний цаана Чэгчэрт нэгэн суурин харуул тавив. Тїний цаана Чихургуд нэгэн суурин харуул тавив. Бидний манлай Алтай, Хучар, Сэнгїнтэн Эдїхїнд хїрч бууя хэмээлдэж бїхийд Чихургуд тавьсан хїн уулзахаар ирж, "дайсан айсуй" хэмээн хэл хїргэж ирэв. Тэр хэл ирээд їл буун, ийнхїї эсрэг хэл авъя хэмээн явуулж, хїрэлцэж хэл авч, хэн бэ хэмээн асууваас Жамухын манлай Монголоос Нагучу баатар, Найманы Буйруг хаан, Мэргидийн Тогтаа бэхийн хєвгїїн Худу, Ойрадын Хутга эд дєрвєн Жамухын манлай явж байв. Бидний манлай тэдэнтэй уншилдаж (єгїїлэлдэж) нэгэн хїрээ болж маргааш хатгалдъя хэмээн буцаж голд нийлэн хонов. Маргааш явуулж хїрэлцэж гїйлдэн байлдаж дорогш дээш нїїрэлдэн зєвшєєрєлдєн бїхийд мєн Буйруг хаан Хутга хоёр зад (хур оруулах, шуурга шууруулах аргыг Н. Т.) мэдэх ажгуу. Зад барьтал зад нь урваж, єєрсєд дээр нь буухад яван ядаж тэнгэрт эс таалагдав бид хэмээгээд бутарчээ. Найманы Буйруг хаан Алтайн єврєр Улуг таг зорин хагацан хєдлєв. Мэргидийн Тогтаа бэхийн хєвгїїн Худу Сэлэнгэ зорин явав. Ойрадын Хутга бэхи ой тэмцэн Шигшиг зорин хєдлєв. Тайчуудын Нагачу (Агучу) баатар Онон мєрєн зорин хєдєлжээ. Жамуха єєрєє Гїр хаанд єргєсєн иргэнийг дагуулан Эргїнэ мєрєн зорин харин хєдєлжээ. Ван хаан Эргїнэ уруу Жамухыг нэхэв. Чингис хаан Ононы зїг Тайчуудын Нагачу баатрыг нэхэв. Нагачу баатар улсдаа хїрээд улсаа дїрвїїлж хєдлєєд Нагачу баатар, Хутаг угт тайчууд Ононы чигчи этгээд Улгуд турагт цэргїїдээ засаж хатгалдъя хэмээн засаж байжээ. Чингис хаан хїрээд Тайчуудтай хатгалдав. Маш ихээр хатгалдаж їдэш болоход мєн хатгалдсан газраа шїтэлдэж хонов. Улс ба дїрвэж явагсад мєн тэнд цэргїїдтэй хамт хїрээлж хонов. Чингис хаан тэр хатгалдсанд хїзїїндээ шархдаж, цус нь тогтохгїй явсаар нар шингїїлэн мєн тэнд байлдааны газарт буув. Бєглєсєн цусыг Зэлмэ шимэн шимэн амаа цусдаж, хїнийг їл итгэн сахин сууж, шєнє дєл болтол бєглєсєн цусыг амаараа тунгаан асгаад залгиад шєнє дєл нєгчвєєс Чингис хааны дотор сэргэж єгїїлсэн нь: Цус анаж, маш бэрх ундасна би хэмээв. Тэндээс Зэлмэ малгай, гутал, дээл хувцсаа бїгдийг нь тайлж ганц дотоожтой чармай нїцгэнээр шїтэлдэж бїхий дайсан дундуур гїйн ороод цаана хїрээлсэн иргэний тэргэнд авирч эсэг эрээд олсонгїй. Дїрвэгсэд гїїгээ саалгїй тавьсан ажгуу. Нэгэн их хєхїїртэй таргийг тэрэгнээс нь авч єргєж ирэв. Зуур єдрийн иргэд хїнд эс їзэгдэв. Тэнгэр їзэгдэв ээ. Хєхїїртэй таргийг авчраад Зэлмэ єєрєє ус олж авчран тараг зуурч хаанд уулгав. Гурвантаа амран ууж, хаан єгїїлсэн нь: Дотор минь нїдэн гийв (саруул болов Н. Т.) хэмээгээд єндийн суутал їїур цайв. Тэр суусан газрын орчин Зэлмийн шимж асгасан цус намаг болжээ. Їїнийг Чингис хаан їзэж єгїїлсэн нь: Энэ юу вэ, хол асгахгїй яасан юм бэ хэмээв. Тэгэхэд Зэлмэ єгїїлсэн нь: Чамайг амь цухалдан бїхийд хол одвоос чамайг алжаахаас айж, яарч, залгихыг залгиж, асгахыг асгаж сандрав. Хэвлийд минь бас хэдий оров хэмээв. Чингис хаан бас єгїїлсэн нь: Намайг ийм болж хэвтэн бєгєєтєл нїцгэн яахин гїйж одов чи, баригдваас намайг ингэж хэвтэнэ гэж хэлэх байсан биш її хэмээв. Зэлмэ єгїїлсэн нь: Миний сэтгэл ийн буюу: Нїцгэн яваад хэрэв баригдвал, би танд орж ирэх дуртай бєлгээ. Тїїунийг минь мэдэж намайг барьж алъя хэмээн бїх хувцсыг минь тайлж ганц дотоожийг тайлаагїйд мєлт алдуулж ирэв би хэмээх бєлгєє. Намайг їнэн болгож, хувцас єгч асрах бєлгєє. Би морин унаад їзтэл їтэр зуур ирэх бєлгєє. Би тийн сэтгэж, хааны ангасан сэтгэлийг амруулъя хэмээн нїд їзтэл одлоо би хэмээв. Чингис хаан єгїїлсэн нь: Одоо юу гэх вэ. Эрт єдєр гурван мэргид ирж Бурхан Халдунд гурвантаа нэгжїїлэхэд амийг минь нэгнээ авч гарлаа чи. Эдїгээ бас асгаж бїхий цусыг амаараа шимж амийг минь залгав чи, бас ангаж ядарч бїхийд амиа хайрлахгїй, харсаар байтал дайсны дунд орж, ундаа авчирч аминд минь оров. Энэ гурван тус чинь сэтгэл дотор атугай хэмээн зарлиг болов. Єдєр болоход їзвээс байлдаж хоносон цэргїїд шєнє бутран зугтжээ. Хїрээлж буусан иргэд хєнгєн хєдєлж їл чадах тул хїрээлсэн газраасаа эс хєдєлжээ. Дїрвэсэн улсыг авчиръя хэмээн Чингис хаан, хоносон газраас морилж дїрвэсэн иргэдийг буцааж (хурааж) явахад, даваан дээр нэгэн улаан дээлт эм хїн, Тэмїжин хэмээн их дуугаар хайлан уйлан байхыг Чингис хаан сонсож юун хїний эм, тийн хайлан буй хэмээн асуулгахаар илгээвээс тэр эм хїн єгїїлсэн нь: Би Торхан шарын охин, би Хадаган нэрт, эрийг минь эд цэргїїд барьж алах гэж байна. Эрийгээ алуулах нь ээ. Тэмїжин, эрийг минь авартугай хэмээн уншиж хайлан уйлав би хэмээв. Тэр хїн ирж Чингис хаанд энэ їгийг нь єгїїлж єгєв. Чингис хаан сонсоод хатирч хїрч, бууж тэврэлдэв. Эрийг нь бидний цэргїїд алах болуузай хэмээж тэд иргэнийг илгээж эрийг нь аврав. Эд иргэдийг хурааж аваад Чингис хаан их цэргийн хамт мєн тэндээ хонов. Хадаганы эрийг нь урьж ирж дэргэдээ суулгав. Маргааш єдєр нь Тайчуудын Тїдэгэ-ийн харьяат байсан Торхан шар, Зэв хоёр ирэв. Чингис хаан, Торхан шард єгїїлсэн нь:

Хїзїїн дэх
Хїнд модыг
Хєсєр оорсон,
Зах дахь
Заадас модыг
Зайлуулж єгсєн
Та эцэг хєвгїїдийн
Тус их билээ.
Яахин удав та хэмээв.

Торхан шар єгїїлсэн нь: Би дотроо итгэсээр билээ. Яахин яарах. Яарч ирвээс Тайчуудын ноёд миний хоцорсон эм хєвгїїд, адуу идээнийг минь їнсээр хийсгэхїй тэд хэмээж їл яаран эдїгээ хаандаа нийлэн ирэв би хэмээвээс Чингис хаан зєв хэмээв. Чингис хаан бас єгїїлсэн нь: Гїйлдэн байлдаж, хїїрэлдэн зєвшєєрєлдєн бїхийд тэнд нуруун дээрээс сум ирж, миний зэвлэх (байлдааны Н. Т.) ам цагаан хулын аман нуруугий нь (хїзїїгий нь Н. Т.) хуга харвасан хэн бэ хэмээв. Тэр їгэнд Зэв єгїїлсэн нь: Уулан дээрээс би харвасан. Эдїгээ хаан намайг їхїїлбээс, алгын тєдий газар їхэж хоцрох, соёрхвоос хааны ємнє:

Цээл усыг нидару
Цэгээн чулууг цуу
Довтолж єгсї.
Хїр хэмээсэн газарт
Хєх хїрийг хуга
Хал хэмээсэн газарт
Хар хїрийг хамхар
Довтолж єгсї хэмээв.

Чингис хаан єгїїлсэн нь: Дайсан явсан хїн алснаа, дайсагнаснаа нууж худал хэлэх бєлгєє. Гэтэл морь алж дайсагнаснаа їл нуун хэлж байна. Нєхцєлт хїн буюу. Зургаадай нэрийг чинь єєрчилж, зэвлэх ам цагаан хулын минь аман нурууг харвасны тул Зэв хэмээн нэрийдэж зэвлэе чамайг. Дэргэд минь яв хэмээн зарлиг болов. Зэв Тайчуудаас ирсэн ёсон тийм бєлгєє. Чингис хаан тэнд Тайчуудыг ургийн ураг хїртэл їндсээр нь хийсгэн хядав. Улс иргэний нь хєдєлгєж ирж, Чингис хаан Хувхайд євєлжив. Суут богд Чингис хаан зах нутаг нутаглаж явахдаа дотоод есєн сайдаа авч мєр харж, бараа харж явах цагт эзэн зарлиг болсон нь: Ер аливаа зїгээс дайсан болохуйяа мэдээгїй (ирэх магадгїй Н. Т.), есєн сайд минь та, гурван хувь (хэсэг Н. Т.) бол гэж зарлиг болов. Эзнийхээ зарлигаар Зэлмэ, Чуу мэргэн, Шихихутуг энэ гурвуул нэгэн хувь болов. Боорчи, Борохул, Мухулай энэ гурвуул нэгэн хувь болов. Сулдуртайн Торхан шар, Бэсїдийн Зэв, Ойрадын Хара Хирїгэ энэ гурвуул нэгэн хувь болж гэрт суув (їлдэв Н. Т.). Тєдий эзэн зургаан сайдаа авч, мєр харж, бараа харж Чахарай ханыг арлаж, Зэлмэн ханыг єлгийлж явтал, эзний дороос халтар тэх босон гїйхэд тєдий эзэн толбот бор мориороо арлан довтлон гїйцэж, алдлан тэлж алтан тоонолжоор (сумаар Н. Т.) атиртал харваж алав. Тєдий зургаан сайд буугаад авч ганзагалам гэхэд эзэн зарлиг болгов. "Та нар їїнийг їтэр євчиж шар. Би тэр шар дэвсэг дээр гарч бараа харъя" гэж зарлиг болоод эзэн тєдий шар дэвсэг дээр гарч бараа харж байтал эзэн нойр нь хїрч толбот бор мориныхоо дэл дээр ташуураа тулж їїрэглэв. Тэр їїрэглэхдээ зїїдлэв. Тєдий бууж ирээд тэр зїїдээ зургаан сайддаа зарлиг болсон нь:

Энэ зїїдэнд минь
Бор зїрх минь
Бол бол хийв.
Богино хавирга минь
Шир шир хийв.
Гурван хєтлийн цаад
Шар дэвсэг дээр

Гурван хар тугтай
Гурван зуун дайсан золгом.
Түүний хошууч нь
Зээрд халзан морьтой
Зэмгэлхэн хазаартай
Цэгээхэн монцогтой
Залуухан хар хүн
Битүү хар сахалтай
Өвч улаан хуягтай
Тийм хүн золгом.
Зай чөлөө үзэгдэх нь
Зүү мэт жирмэлзэж
Утас мэт улалзаж үзэгднэм тэр.

Энэ зүүд минь үнэн бол зургаан сайд минь та нар яах вэ гэж асуухад Шихихутуг хэлэв:

Би хол хардаг билээ.
Монгол болов уу
Болгоож өгье.
Мэргид болов уу
Мэдэж өгье.
Тайчууд болов уу
Таньж өгье гэв.

Зэлмэ хэлэв: Үхэх амь, үгүйрэх малаа тал бүү харья. Хөндлөн тийш нь илд барьж оръё. Мөртөө дайралдсаныг зам гартал цавчъя. Гурван хар туг барьсан хүний нэгийг нь цавчиж алаад, тугий нь булаан авч, даруй өндөр дээр гарч тугийн тэргүүнийг доош хатгаж далай мэт их төгрөг татаж өгье би хэмээв. Чуу мэргэн хэлэв: Би уйлахай билээ. Цочиж зугтаж магадгүй, та намайг захирч зандарч дуудаарай. Би эргэж ирж эзний заасан зай чөлөөг бүү алдъя гэв. Боорчи хэлэв: Өмнөөс ирэх дайсныг бөглөе. Айх аминд (амь биед) тус болъё. Эзний алтан жолоо хааш болбоос бүү хагацъя-гэв. Борохул хэлэв:

Харвах суманд
Халхавч болъё
Шурхирч ирэх суманд
Саравч болъё
Эзнийхээ алтан биед
Сум бүү хүргэе гэв.
Мухулай хэлэв:
Дайсныг тань даралцъя.
Олзыг тань оруулалцъя.
Морины сүүлд будан татуулж
Дэл дээр нь наран гартал
Дайсны мөрийг төөрүүлж
Бултралгүй явж
Хүчээ өгье гэв.

Эзэн, зургаан сайдынхаа үгийг нь сонсож, шарсан тэхийн махнаас яаран идэж, шунхан шаргал морио Шихихутугт бууж өгч "зүүдний минь болзоо гурван хөтлийн цаад шар дэвсэг дээр билээ. Болгоож ир" гэж илгээв. Шихихутуг шунхан шаргал морийг унаж, талд нь тавьж, тайганд нь татаж одсоор хүрээд шар дэвсэг дээр цочмог гарахад, гурван хар тугтай дайсан бачмаг золгон, Шихихутугийг эзний байсан газар хүртэл хөөж ирэв. Эзэн "Шихихутуг яав" гэж асуув. Шихихутуг хэлэв. Шар дэвсэг дээр цочмог гарахад гурван зуун дайсан бачмаг золгон намайг

хєєв. Тайчууд болов уу таньж ядав. Мэргид болов уу мэдэж ядав. Монгол болов уу болгоож ядав. Хойшоо ганцхан хялам хийж харахад эзний зїїдний болзоо мєн мэт байнам. Мэргид болохул мэдээгїй баатар билээ. Монгол болохул мохошгїй баатар билээ. Тайчууд мэт байнам, тархаж айсуй гэв. Тэгэхэд нь зургаан сайд бууж тохмуудаа (хуяг бамбайгаа) авч бїсэлж байтал, цаад дайсан шахаж ирэхэд Боорчи сор саарал морио унаж угтаж очоод асуув: Та нар юун иргэд вэ. Бид ёст эзэн тань байна. Їтэр ёст хїн бол ёсоо хэл! Нэрт хїн бол нэрээ хэл гэхэд нь, манд ямар сайн нэр байх вэ. Їтэр уралдъя (байлдъя)-гэв. Тэгэхэд Боорчи хэлэв: Тэр їг танд їл зохих буй. Ямар наадан буй, нарны галтайд наадъя гэж зандарч захирч байв. Тэгэхэд цаад хїн хэлэв: Манд ямар сайн нэр байх вэ, загасчин, тарвагачин гэв. Чингэхэд Шихихутуг хэлэв: Тїїнээс ямар сайн їг асуунам. Таньсан Тайчууд байнам. Таталгїй оръё-гэв. Зэлмэ хєндлєн тийш илд барьж оров. Мєртєє тохиолдсоныг зам гартал цавчиж, тугтныг дайран гурван хар туг барьсан хїний нэгийг нь цавчиж орхиод, тугийг нь булаан авч даруй єндєр дээр гарч, тугийн тэргїїнийг хатгаж дорогш далай мэт их тєгрєг татаж байв. Чуу мэргэн зугтав. Боорчи урагшаа алалдан явж хойшоо харж їзээд: Їй, Чуу мэргэн байз. Эзнийхээ ємнє ингэж хїчээ єгдєг буюу. Нїхнээс гарсан алаг даага мэт годхийн зугтаах чинь юу вэ гэж дуудав. Чуу мэргэн эргэн инээж: Эзэн минь зэв хатгаагїй билээ би. Зэвээсээ ац (аль) гэв. Эзэн, алтан саадгаасаа шунхат зэвээ сугалж єгєв. Чуу мэргэн сумлан довтолж, сунийан тэлж, эзний заасан зай чєлєєг алдалгїй, гэгээн хїний хємхий доогуур хєвєртєл, сайн хїний сагалдаргын доогуур сэтэртэл харваж алаад, зээрд халзан морийг нь нэхэж авч гарч ирээд, эзэнд унуулав. Эзний унасан хойно нисэх хийсэх мэт байв. Эзэн инээж байв. Зєрчих дайсан цєєн болов. Хатгалдах дайсан хагас болов. Чингэж байтал Борохулын толгойд сум тусав. Унаад босож тэмтэрхийлэн байж нумынхаа гичрийг тулж гэлдэрхийлэн тохмыг алдалгїй халхавч барьж байхад Боорчи урагшаа алалдаж, хойшоо харж їзээд: Їй, Борохул, эр хїн ганцхан суманд унадаг буюу, эврээ цохиулсан ишиг шиг дэрдэс гээд унах чинь юу вэ. Эзнийхээ ємнє ингэж явж хїчин єгдєг буюу гэхэд Борохул, мориныхоо буруу талаас харайн мордоод халхавчаа барьж, хайхралгїй байлдаж байв. Тэгэхэд цаад дайсан алагдсан хїнийхээ ясыг аван буруу хандав тєдий дээр. Эзэн зарлиг болов. Буруу хандсан дайсныг яах билээ гэхэд Боорчи хэлэв:

Бурхан болсон сайдыг
Буянаар їднэм гэлээ.
Буруу хандсан дайсныг
Зэр зэвсгээр їднэм гэлээ.
Нэхье гэж хэлэв.

Тэр їгийг зєвшєєрч нэхэв. Чайту-гийн цагаан талд гїйцэж олон хонинд чоно орсон мэт явж цавчиж, нэгэн зуун хїнийг алж, хоёр зуун хїн дутааж гарав. Зуун морин, тавин хуяг авав. Мухулай дайсныг даралцаж, олзыг оруулалцаж, мориныхоо дэл дээр наран гаргаж, сїїл дээр будан татуулж, дайсны мєрийг тєєрїїлж, бултрилгїй явж хїчнээ єгєв. Тасархай утас, хугархай тэвнэ эс гээлгэж авч, эсэн мэнд гэртээ харьж ирэхэд эзэн, дээр тэнгэр эцэгтээ мєргєе гэж, єндєр довцог дээр гарч, тохмоо дэлгэж, бїсээ хїзїїндээ єлгєж залбиран єчив.

Эрэмгий сайнаараа
Эзэн эс боллоо би.
Эцэг тэнгэрээс
Заяатай боллоо би.
Гайхамшигтай сайнаараа
Хаан эс боллоо би.
Хан тэнгэр эцгээс
Заяатай боллоо би.
Харьтан дайсныг минь
Дарж єгєв гэж
Мєргєж гэнэ ээ.

Мордож явах цагт эзэн, зургаан сайдаа магтаж дуулав. Эхэлж Шихихутугийг магтав:

Мэргидийг мэдэж
Монголыг болгоож
Тайчуудыг таньж єгсєн
Татаарын сайн Шихихутуг минь

гэж магтав.
Зэлмийг магтав:

Ороо гєрєєсний
Отолго болсон
Оронготон дайсны
Хошууч нь болсон
Унах морь їгїй явахад
Морь авчирч єгсєн,
Ундаасах цагт
Унд тараг авчирч єгсєн,
Унталгїй нойрт
Уйдалгїй санаат
Улсын урд
Хїчээ єгсєн
Урианхайн сайн Зэлмэ минь

гэж магтав.
Чуу мэргэнийг магтав:

Зарлигаар минь заасан
Зай чєлєєг алдалгїй
Гэгээн хїний хємхийгєєр
Сайн хїний сагалдаргаар
Сандартал харваж
Зээрд халзан морийг
Єлгєж авчирсан,
Зорчих дайсныг
Цєєн болгосон,
Хатгалдах дайсныг
Хагас болгосон,
Зєрчидийн Чуу мэргэн минь-

гэж магтав.
Борохулыг магтав:

Харвах суманд
Халхавч болсон,
Шурхирах суманд
Саравч болсон
Толгойдоо сум тусахад
Тэвдэлгїй хайхралгїй
Тохмоо барьж байсан
Гїшиний сайн Борохул минь-

гэж магтав.
Мухулайг магтав:

Дайсныг даралцсан
Олзыг оруулалцсан
Морины дэл дээр
Наран гаргаж,
Сїїл дээр
Будан татуулж,
Дайсны мєр тєєрїїлж
Эсэн мэнд авчирсан
Залайрын сайн Мухулай минь

гэж магтав.
Боорчийг магтав:

Найман шарга морийг нэхэхэд
Наран гарах цагт учирч
Насан турш хїчээ єгсєн
Наху баяны хєвгїїн
Сайн хєлєг Боорчи минь!
Айл зуур явахад
Алаг бяруу мэт аашит
Алалдах дайсантай учрахад
Амь биеэ їл хайрлагч
Хєлєг Боорчи минь!
Ханилан явах цагт
Хашин хар бяруу мэт,
Харьтан дайсантай учрахад
Харцага шувуу мэт довтлон орогч
Хєлєг Боорчи минь!
Инээлдэн явах цагт
Ижил хар бяруу мэт аашит,
Идэмхий дайсан учрахад
Эрэмгий шувуу мэт довтлон орогч
Хєлєг Боорчи минь!
Наадан инээлдэн явах цагт
Нялх унага мэт аашит
Наад цаад лугаа хатгалдахад
Начин шонхор мэт довтлон орогч
Хєлєг Боорчи минь!
Хатуу дайсан учрахад
Харил буцалгїй явж
Хаан эзнийхээ биеэс
Харин хол їл эчигч
Арга сайт хєлєг Боорчи минь-

гэж эзэн зургаан сайдаа магтаж дуусаж мордон явах цагт эзнийхээ ємнє Боорчи сор саарал морио унаж, шунхат зэвээ дїрж, шог шог хатиран явж эзнээ магтан дуулав:

Есїхэй баатар эцэгтэй
Єэлїн хатан эхтэй
Есєн єрлєг тїшмэлтэй

Таван єнгє, дєрвєн харь улсыг
Эрхэндээ оруулсан
Суут Чингис хаан эзэн минь!
Єэлїн хатан эхтэй
Єгэдэй Тулуй хєвгїїнтэй
Єшєєтєн дайсныг
Єлмийдєє гишгэсэн,
Суут хааныг байхад
Юунаас хайхрах билээ.
Хамтаар явбаас
Харьтан дайснаас
Юунд айх билээ.
Хунгийн зулзага мэт
Бїї гуйвалзъя,
Худалч муу хїний їгэнд
Бїї оролцъё.
Хатгалдах дайсанд
Амиа бїї хайрлая.
Ангирын зулзага мэт
Бїї айвалзъя.
Алиа муу хїний їгэнд
Бїї оролцъё.
Алалдах дайсанд
Амь биеэ бїї хайрлая.

Хєлєг Боорчийн дуулсан дуу энэ буй. Суут богд Чингис хаан їд зуур явж, гурван зуун тайчуудыг дарж, эсэн мэнд гэртээ хїрч ирж, энх амгалан суув. Бас суут богд Чингис хаан, Наху баяны хєвгїїн хєлєг Боорчи хоёул, Тєвд газрын тэртээ, Энэтхэг газрын энтээ нутаг їзэж явтал Жил нэрт ноён, хул халзан морь, хэрмэн дээл, унагатай гїї энэ гурван бэлгийг барьж золгов. Тэр гурван бэлгийг Боорчид эс єгч, гэрээс угтаж очсон Їлэ Зананд єгєв. Боорчи тєдий гэртээ харьж ирэв. Боорчийн харьсан хойно, хаан эзэн Очир сэцэнийг тагнуул болгон илгээв. Очир сэцэн тєдий очиж гэрийн туурганы завсар чагнаж суув. Боорчийн эм асуув. Эзнийг дагасан Боорчид, єглєг соёрхол юу вэ гэж асуув. Боорчи єгїїлсэн нь: Жил нэрт ноён, хул халзан морь, хэрмэн дээл, унагатай гїї тэр гурван бэлгийг барьж золгов. Тэр гурван бэлгийг надад эс єгч, Їлэ занданд єгєв гэв. Боорчийн тэр їгийг сонсоод эм нь єгїїлсэн нь:

Хувирч хоцрох Їлэ занданд
Хул халзан морь єгдєг нь юу вэ,
Хуяглан дагасан Боорчи минь
Ямар гэм олдов?
Хутагт Чингис хааны
Зусар ааш тэр биш її!
Хэмхэрч хоцрох Їлэ Занданд
Хэрмэн дээл єгдєг нь юу вэ,
Хэзээнээс дагасан Боорчи минь
Ямар гэм олдов?
Хишиг хїртээх Чингис хааны
Зусар ааш тэр биш її!
Єгєрч хоцрох Їлэ Занданд
Унагатай гїї єгдєг нь юу вэ,
Єсвєр дагасан Боорчи минь
Ямар гэм олдов?

Єлзий тїгээх Чингис хааны
Зусар ааш тэр биш її!

Боорчи тэр їгийг нь сонсоод эмдээ хариу єгїїлсэн нь:

Урт дээлт
Нойтон санаат
Эм хїн гэгч
Энэ байнам.
Хувирч хоцрох Їлэ Занданд
Хул халзан морь єгєх нь ч яахав,
Хутагт Чингис хааны минь
Алтан оосор бэх болтугай!
Хувьсалгїй дагаж явахул
Хувь соёрхол хїртэх биз.
Хэмхэрч хоцрох Їлэ Занданд
Хэрмэн дээл єгєх нь ч яахав.
Хишигт Чингис хааны минь
Алтан оосор бэх болтугай!
Хэв хэзээ дагаж явахул
Хишиг соёрхол хїртэх биз.
Єгєрч хоцрох Їлэ Занданд
Унагатай гїї єгєх нь ч яахав,
Єлзийт Чингис хааны минь
Алтан оосор бэх болтугай!
Єнєд дагаж явбал
Єглєг соёрхол хїртэх биз.

Тэр їгийг Очир сэцэн сонсоод эзэн хаанд очиж хэлэв. Хаан эзэн тїїнээс хойш Боорчийг єнєд маш хайрлав. Эзэн зарлег болон эм хїний муу їгийг, эр хїний сургаалтай їгийг онон мэдэгч Очир сэцэн буюу. Тїїний хойно нїцгэн Баарины Ширээт євгєн, Алаг, Наяга хєвгїїнтэйгээ, Тайчуудын ноён Таргутай Хирилтугийг оймж бїхийд барьж, єшит хїн билээ хэмээн морь унаж їл чадах учир тэргэнд суулгаж айсуйд, Таргутай Хирилтугийн хєвгїїн дїї нар булаан авахаар гїйцэж иржээ. Хєвгїїн дїї нарыг нь гїйцэж ирэхэд Ширээт євгєн босон ядах Таргутайг тэргэн дээр унагаж, гэдрэг харуулан дээр нь агтлан сууж, хутга гарган єгїїлсэн нь: Хєвгїїн дїї нар чинь чамайг булааж авахаар ирэв. Чамайг эс алсан ч хаандаа халдав хэмээн намайг алах, чамайг алсан ч мєн л алагдах би. Їхэхдээ дэр авч їхье хэмээгээд дээр нь агталж их хутгаа хоолойг нь огтлохоор хїргэхэд Таргутай Хирилтуг их дуугаар хайлж, хєвгїїд дїї нартаа хэлсэн нь: Ширээт намайг алах гэж байна. Намайг нэгэнт албаас амь їгїй биеийг минь авч одож юу хийхэв та нар. Намайг алаагїйд їтэр харигтун. Тэмїжин намайг їл алах билээ. Тэмїжин єчїїхэн байхдаа нїдэндээ галтай нїїрэндээ гэрэлтэй бєлгєє. Эзэнгїй нутагт хоцроход нь би авран одож, авчирч сургаваас (хїмїїжїїлсэн Н. Т.) сурах мэт буй хэмээн харин єр зїрх мэт сургаж сурган соён явлаа. Їхїїлбээс їхїїлж чадах билээ би. Эдїгээ тэр ойнд нь орж, сэтгэл нь сэнхэрч байгаа биз ээ. Тэмїжин намайг їл їхїїлэх, хєвгїїд дїї нар минь їтэр харигтун. Ширээт намайг алуузай хэмээн их дуугаар хайлав. Хєвгїїд дїї нар нь єгїїлсэн нь: Эцгийнхээ амийг аваръя хэмээн ирэв, бид. Ширээт євгєн эцгийг минь їхїїлбээс хоосон амьгїй биеэр юу хийх вэ бид. Эдїгээ алаагїйд нь їтэр харья хэмээлдэн харив. Тэднийг далд ормогц Алаг, Наяга ирэв. Тэднийг ирїїлээд хєдєлж Худхул угутад хурвээс Алаг наяга єгїїлсэн нь: Бид энэ Таргутайг барьж хїргэвээс Чингис хаан биднийг тус хаанаа хардаж ирсэн итгэлгїй ард хэмээн бидэнд бас итгэж нєхєрлєхгїй буюу, тус хаанаа хардсан ардыг мїхїрїїлэгтїн (алах) хэмээн мїхїрїїлэгдэх бид. Иймд Таргутайг тавьж илгээж, бид биесээрээ Чингис хаанд хїчин єгєхєєр ирэв хэмээж очъё. Таргутайг барьж ирж явтлаа, тус хаанаа тэвчин ядаж, харсаар байж хэрхэн їхїїлэх вэ хэмээн тавьж илгээж бид хїчин єгье хэмээн ирэв гэж хэлье хэмээв. Наягын энэ їгийг эцэг хєвгїїд зєвшєєрч Таргутайг Хирилтугийг Худухул угутаас тавьж

илгээж мєн ширээт євгєн Алаг, Наяга хєвгїїдтэйгээ хїрч ирэв. Ширээт євгєн Чингис хаанд єгїїлсэн нь: Таргутай Хирилтугийг барьж авсан боловч тус хаанаа їзсээр байж хэрхэн їхїїлэх хэмээж тэвчин ядаж илгээж Чингис хаанд хїч єгье хэмээн ирэв гэлээ. Тэгэхэд нь Чингис хаан єгїїлсэн нь: Тус хаанаа Таргутай Хирилтугийг хардаж ирсэн бєгєєс тус хаанаа хардсан ардыг юунд аргадах бєлгээ. Та нарыг ургаар нь мохоруулух бєлгєє. Тус хаанаа тэвчин ядсан (хайрласан Н. Т.) сэтгэл тань зєв байна хэмээн Наягыг соёрхов. Тїїний хойно Чингис хаанд Хэрэйдийн Жаха Хамбо Дархадад бїхїйд нєхєрлєхєєр ирэв. Тэр ирсэнд мэргид хатгалдахаар ирвээс Чингис хаан, Жаха Хамбо хоёр хатгалдаж няцаав. Тэд тїмэн тїбэгэн, олон тонгойд, бутарсан хэрэйд иргэн Чингис хаанд орж ирэв. Хэрэйдийн Ван хаан, урьд Есїхэй баатартай сайхан ханилж анд бололцсон ажгуу. Анд бололцсон ёсон нь: Ван хаан, эцэг югээ Хурчахус буйруг хан (эцгийн) дїї нараа алахын тул Хур хан авгатайгаа булха (дайсан) бололцож, Харгун хавчилд шургалдаж зуун хїнтэй гарч Есїхэй баатарт ирвээс Есїхэй баатар тїїнийг єєртєє ирэв хэмээн єєрсдєє цэрэг морилж Хїр ханыг Хашин зїг їлдэж, иргэн оргоныг нь Ван хаанд авч єгсєн тул тэнд анд бололцов. Тїїний хойно Ван хааны дїї Эрх хар, ахдаа алагдахаас айж буруулан Найманы Инача хаанд очив. Инача цэрэг илгээсэнд Ван хаан зугтаж гурван балгад бидун зорьж, хар хятадын Хїр хаанд одсон ажгуу. Тэндээс булха болон Уйгурын Тангадын балгас дайран, таван ямаа шїргэлэн сааж, тэмээний цус ханаж идсээр ядаж Хїсэїй нуур хїрвээс, Чингис хаан урьд Есїхэй баатартай анд хэмээлдсэн ёсоор Дэхи баатар, Сїхэй нэхїн хоёрыг элч илгээгээд Хэрлэний тэргїїнд Чингис хаан єєрєє угтан очиж єлсєж турж ирэв хэмээн Ван хааныг гувчуур гувчиж хїрээн дотроо оруулж тэжээв. Тэр євєл хамт нїїж Хувхайд євєлжив. Тэгэхэд Ван хааны дїї ноёд єгїїлсэн нь: Энэ єєдгїй авирт хаан ах, бидэнд ємхий санаа євєрлєж явна. Ах дїїгээ алж барав. Хар хятадад оров. Улсыг зовоов. Їїнийг яах билээ, бид. Эрт єдєр долоон настай байхдаа мэргид иргэнд баригдаж, хар алаг ишгэн дах ємсєж Сэлэнгийн Буур хээрт байхад Хурчахус буйруг хаан эцэг нь жич мэргид иргэнд агуулж (довтолж) хєвгїїнээ аварч ирсэн. Бас Татаарын Ажай хаан, арван гурван настай байхад нь эхийн нь хамт барьж аваачаад тэмээгээ адуулуулж байхад Ажай хааны хоньч авчирч єгєв. Бас тїїний хойно найманаас айж буруулан, Сартаул газар Чїй мєрнєє хар Хятадын Хїр хаанд оров. Тэнд нэгэн он бололгїй бас л дайжин хєдєлж, уйгур, тангад газраар бидун яваад ядарч, таван ямаа шїргэлэн сааж, тэмээний цус ханаж идэж, ганц сохор халиун морьтой ядаж, Тэмїжинд ирвээс, гувчуур гувчиж тэжээв. Эдїгээ Тэмїжин хєвгїїнд тийм явснаа умартаж, ємхий элэг євєрлєж явна. Яах билээ бид хэмээлдэв. Ийн єгїїлэлдсэн їгсийг Алтан Эсїг, Ван хаанд аялгуулж єгїїлсэн нь: Би энэ эед оролцов. Жич хаан чамайг тэвчиж ядав хэмээж тэд Ван хаанд Илгабури Алин тайш зэрэг дїї ноёдыг нь бариулав. Дїї нараас Жаха Хамбо буруулж найманд оржээ. Баригдсан дїї нараа нэгэн гэрт оруулж Ван хаан єгїїлсэн нь: Уйгур тангад газраар явсныг минь юу гэв, та нар? Та нар муусайн юу гэж сэтгэв хэмээн нїїрий нь нулимж, бариагий нь тавиулав. Хаанд нулимагдав хэмээн гэрт байсан хїн бїхэн бїгдээр босож нулимжээ.

## Наймдугаар хуудас
***буюу дахиад бєєн байлдаан ...***

Тэр євєл євєлжиж билээ. Нохой жилийн намар, Чингис хаан, Цагаан татаар, Алчи татаар, Тутгай татаар, Арухай татаар нартай Далан нэмїргэд хатгалдахын урьд Чингис хаан засаглан єгїїлсэн нь: Дайсан хїнийг дарваас олзонд бїї саат, даран барваас тэр олз биднийх буй за: Хуваалднам за. Бидний нєхєд хїнээ няцаагдваас, тэргїїнээ довтолсон газраа эргэж ир. Тэргїїнээ довтолгоонд эс ирсэн хїнийг мїхїрїїлье хэмээн засаглалдав. Далан нэмїргэд хатгалдаж хєдєлгєн дарж Улхуй Шилгэгжидээс улсдаа нийлїїлж дагуулав. Цагаан татаар, Алчи татаар, Тутгай татаар, Арухай татаар, эрхин эргэнийг тэнд муутгажээ. Засаг єгїїлэлдсэн їгст Алтан, Хучир, Даридай гурвуул їгэндээ їл хїрэн олзонд шунажээ. Їгэндээ эс хїрэв хэмээн Зэв, Хубилай хоёрыг илгээж, олзолсон адуу юу авсныг бїгдийг авахуулав. Татаарыг муутгаж агуулан барж, улс иргэдийг нь хэрхэх вэ хэмээн Чингис хаан их эе ургаараа ганц гэрт орж эедэлдэв. Эрт єдрєєс татаар иргэн, эцгэс євгєдийг минь барсан бєлгєє. Эцгэс євгєдийн єшил єшиж, хясал хясаж цїїнд їльж (тэрэгний цїїнд хэмжиж) хядаж устгая. Їлдсэнийг нь боол болгож, зїт зїг хуваая хэмээн эе барилдаж, гэрээс гарваас татаарын Их-цэрї Бэлгїтэйгээс ямар эе эедэлдэв хэмээн асууваас

Бэлгїтэй єгїїлсэн нь: Та бїгдийг цїїнд їльж хядъя хэмээлдэв гэжээ. Бэлгїтэйн энэ їгийг сонсоод Их-цэру татаарууддаа тунхаг тавьж хороолжээ. Хороолсон татаарт бидний цэргїїд маш шамшжээ (хохиров). Хороолсон татаарыг зовж оруулж цїїнд їльж їльгснийг хядахад татаарууд єгїїлэлдрїїн: Хїн тутам ханцуйндаа хутга ханцуйлж, дэр аван їхье хэмээлджээ. Їїнд маш их шамшигджээ. Тєдий татаарыг цїїнд їльж хядан барж Чингис хаан зарлиг болов: Бид ургаараа их эе барилдсаныг Бэлгїтэй заахын тул (задруулж) бидний цэргїїд маш шамшив. Їїний хойно их эед Бэлгїтэй бїї ортугай. Эе барилдахад гадна бїхнийг застугай, засгийн хэрїїл, хулгай худал їйлтнийг заргалтугай. Эе барилдваас унд уусан хойно Бэлгїтэй тэргїїтэн тэнд ортугай хэмээн зарлиг болов. Тэнд татаарын Их цэрїгийн охин Есїгэн хатныг Чингис хаан авав. Есїгэн хатан єгїїлсэн нь: Миний эгч Есїй нэрт надаас дээд, хаан хїнд зохих ажээ. Сая хїргэн хїргэлэн бєлгээ. Эдїгээ манай энэ будлианд хаашаа зорчив оо хэмээв. Энэ їгэнд Чингис хаан єгїїлсэн нь: Эгч чинь чамаас сайн бєгєєс эрїїлж авчиръя, эгчийгээ ирвээс зайлж єгєх її чи хэмээв. Есїгэн хатан єгїїлсэн нь: Хаан соёрхвоос эгчийгээ л їзвэл эгчдээ зайлж єгье хэмээв. Энэ їгэнд Чингис хаан зарлиг тунхаглаж эрїїлбээс єгєгдсєн хїргэнтэйгээ ойлж явахад бидний цэргїїд золгожээ. Эр нь зугтаажээ. Есїй хатныг авч иржээ. Тэнд Есїгэн хатан эгчийгээ їзээд урьд єгїїлсэн їгэндээ хїрэн босож, суусан сууриндаа суулгаж мєн єєрєє доор суужээ. Есїгэн хатны їгтэй адил болжээ. Чингис хаан ойндоо оруулж Есїй хатныг авч, зэрэгт суулгав. Татаар иргэнийг дагуулан барж, нэгэн єдєр Чингис хаан гадна Есїй хатан, Есїгэн хатны дунд сууж унд ууж бїхийд Есїй хатан ихэд шїїрс алдав. Тэнд Чингис хаан дотроо сэтгэж Боорчи Мухулайтан ноёдыг урьж єгїїлсэн нь: Та энд цугласан хїмїїсийг єєрийн аймаг аймаг байгуулаад, єєрєєс бус аймгийн хїнийг єєр болгон тєгсгєгтун хэмээн зарлиг болов. Тєдий аймаг аймгаар байваас нэгэн залуу хїрмэл хїн аймгаас єєр байв. Чи юун хїн бэ хэмээн асууваас тэр хїн єгїїлсэн нь: Татаарын Их цэрїгийн Есїй нэртэй охиныг авсан хїргэн нь бєлгээ, би. Дайсанд дагуулагдан айж буруудаж явж бєлгээ. Эдїгээ амарлив хэмээн сэтгэн ирж, олон ард дотор юу таних аж хэмээн явлаа хэмээв. Энэ їгийг Чингис хаанаа єчвєєс хаан зарлиг болсон нь: Мєнхїї дайсан сэтгэж, оорцог болж явж эдїгээ юунд хїрч ирэв ээ. Энэ мэтсийг цїїнд їл! Юун саармай, нїднээс эчнээ хийгтїн! хэмээв. Тєдий мїхїрїїлэв. Тїїний хойно, мєн нохой жил, Чингис хаан татаар иргэнд морилсонд, Ван хаан мэргид иргэнд морилж, Тогтаа бэхийг Баргужин тїхїмийн зїг їлдэж, Тогтаагийн их хєвгїїн Тєгїс бэхийг ялж, Тогтаагийн Хатугтай, Чаглалун хоёр хатныг нь авч Худу, Чилаун хоёр хєвгїїн, иргэн сэлтийг олзолж, Чингис хаанаа эс єгєв. Тїїний хойно Чингис хаан, Ван хаан хоёр Найманы Хїчїгїдийн Буйруг хаанд морилж, Улуг тагийн Сохог уснаа бїхийд хїрвээс, Буйруг хаан байлдан ядаж, Алтай даван хєдлєв. Сохог уснаас Буйруг хааныг нэхэж Алтай давуулан Хумшигирын Єрєнгє уруу їлдэж явахад Жидай Табалуг (Еди-Тублуг) нэрт ноён нь харуул харж яваад бидний харуулд їлдэгдэж уул єєд зугтаахад олом нь тасарч баригдав. Єрєнгє уруу їлдээд Хоцалбаш (Кишилбаши) нуурт гїйцэж Буйруг хааныг тэнд шуутгав аа. Тэндээс Чингис хаан Ван хаан хоёр харьж айсуйд найман хатгалдаж Хїгсэї Савраг, Байдраг бэлчирт цэрэг засаж хатгалдах болсон ажээ. Чингис хаан, Ван хаан хоёр хатгалдъя хэмээн цэрэг засаж хїрч илт бултаж маргааш хатгалдъя хэмээн цэрэг засаж хонов. Тэнд Ван хаан буудалдаа гал тїлїїлж, шєнєдєє Хар сїїл єєд хєдєлжээ. Тэнд Жамуха, Ван хаан лугаа хамт хєдєлж яваад Ван хаанд єгїїлсэн нь Тэмїжин анд минь урьдаас найманд элчит бєлгээ. Эдїгээ эс ирэв. Хаан хаан минь хайрхан буюу за. Авч ирэх болтугай, анд минь буюу найманд одчихуй за, орох болон хоцров хэмээжээ. Жамухын тэр їгэнд Уручичиртай Хїрэс баатар єгїїлсэн нь: Зусардаж яахин тийн шударга ах дїїг хагацуулан єгїїлэв чи гэв. Чингис хаан шєнє мєн тэнд хоножхатгалдъя хэмээвээс, єдєр гийгїїлэхэд їзвээс Ван хаан буудалдаа галгїй бултжээ. Эндэж намайг тїлсэн ажгуу хэмээгээд тэндээс хєдєлж Адар Алтайн бэлчрээр хєдєлжээ. Тэр хєдєлсєєр хєдєлж Саарь хээрт буув. Тэнд Чингис хаан Хасар хоёр Найманы товун ухан арга эс туулсанд (тївэг учруулсан аргад орсонгїй). Найманы Хїгсэї савраг, Ван хааны хойноос нэхэж, Сэнгїмийн эм хєвгїїд, иргэн ураг сэлтийг тольж (булаан) авч, Ван хааныг Дэлгэтї амсараа бїхийд зарим адуун идээжийг тольж аваад харьжээ. Тэр хооронд Мэргидийн Тогтаагийн Худу, Чилаун хоёр хєвгїїн, тэнд бурїн (байсан) иргэнээ аваад хагацаж эцэгтээ нийлэн Сэлэнгэ уруу хєдєлжээ. Хїгсэї савраггт дарагдсан Ван хаан, Чингис хаанд элч илгээж: Найманд иргэн оргон ба, эм хєвгїїдээ дагуулагдав би. Хєвгїїнээсээ дєрвєн хєлгїїдийг чинь гуйж илгээсїгэй би, Иргэн оргоныг минь аварч єгтїгэй хэмээж илгээжээ. Чингис хаан, тэнд Боорчи, Мухулай, Борохул, Чилаун эд дєрвєн хєлєг баатраа цэрэг засаж илгээв. Эд дєрвєн хєлгїїдийг хїрэхийн урьд Улаан худатад Сэнгїм байлдаж байгаад мориндоо хаягдаж автах болж

бїхийд эд дєрвєн хєлгїїд хїрч авраад иргэн оргон эм хєвгїїд бїгдийг аварч єгєв. Тэнд Ван хаан єгїїлсэн нь: Эрт сайн эцэг чинь энэ мэт одон барсан улсыг минь аварч єгєв. Эдїгээ бас хєвгїїн дєрвєн хєлгїїдээ илгээж одон барсан улсыг минь аварч єгєв. Ач хариулахыг тэнгэр газрьн ивгээл мэдтїгэй хэмээгээд бас Ван хаан єгїїлсэн нь: Есїхэй баатар анд минь, одон барсан улсыг минь нэгэнтээ аварч єгєв. Тэмїжин хєвгїїн эдїгээ бас одсон улсыг минь аварч єгєв. Эрт эцэг хєвгїїн хоёр одон барсан улсыг анд хурааж єгєв. Хэний ємнє хурааж єгєн зовмой. Би эдїгээ єтлєв. Намайг єтєлж хаданд гарваас, хамаг улсыг минь хэн мэдэх вэ. Дїї нар минь авир муутай билээ. Ганц хєвгїїн минь байвч хань болох хїнгїй ганцаар тул Тэмїжин хєвгїїнийг Сэнгїмийн ах болгож хоёр хєвгїїнтэй болоод амар сууя хэмээж, Чингис хаан лугаа, Ван хаан Туулын хар тїнд хурж, эцэг хєвгїїн бололцов. Эцэг хєвгїїн хэмээлдэх ёсон нь: Урьд єдєр Есїхэй баатар эцэг лїгээ Ван хаан анд хэмээлдсэн ёсоор эцэг хєвгїїн хэмээлдэх ёсоор їг єгїїлэлдсэн нь: Харь дайсанд хамт довтолъё. Ороо гєрєєсийг авлахад хамт нийлж авалъя гэв. Бас Чингис хаан Ван хаан хоёр єгїїлсэн нь: Бид хоёр намдваас шїдэт могой шїдэртвээс шїдэргэнд нь бїї оръё. Шїд амаараа ололцож бяширье. Аргат могой адардваас адарганд нь бїї оръё. Ам шїдээрээ ололцож бишерье хэмээн тийн їг барилдаж амраглан явав. Тїїний хойно амраг дээр давхар амраг болъё хэмээн Чингис хаан сэтгэж Зєчид Сэнгїмийн дїї Чахур бэхийг гуйж, Сэнгїмийн хєвгїїн Тасахад єєрийн Хужин бэхийг арилжин єгье хэмээн гуйваас Сэнгїм єєрийгєє ихэмсэглэн сэтгэж єгїїлсэн нь: Бидний ураг тэднийд одвоос алс байж эгнэгт хоймор харах ажгуу. Тэдний ураг манайд ирвэл хоймор сууж алс харан ажгуу хэмээн єєрийгєє ихэмсэглэн сэтгэж биднийг доромжлон єгїїлж, Чахур бэхийг їл єгєн эс таалжээ. Энэ їгэнд Чингис хаан дотроо Нялх Сэнгїмд дургїй болжээ. Тийн дургїй болсныг Жамуха ухаж, гахай жилийн хавар Жамуха, Алтан, Хучар, Хирдахубай, Євєгжин онгин, Сїхээдэй, Тоорил, Хачигун бэхи нар нэгэн этэн болж нїїж одож Жижгэр єндрийн хярд Бэрхэ нэрїнд Нялх Сэнгїмд одож Жамуха олхин (худал) єгїїлсэн нь: Тэмїжин анд минь, Найманы Даян хаанд хэлт элчит буюу. Аман дээрээ эцэг хєвгїїн хэмээж байвч авир нь єєр буюу. Итгэж байна уу, та. Эс ухваас таньд юу болох. Тэмїжин андад морилвоос би хєндлєнгєєс оролцъё хэмээжээ. Тэгэхэд Алтан, Хучар хоёр єгїїлсэн нь: Бид Єэлїн эхийн хєвгїїдийн ахыг нь алж, дїїгий нь тэсгиж єгье хэмээжээ. Євєгжин онгин Хирдагдай єгїїлсэн нь: Гарыг нь гардаж, хєлийг нь хєлдєж єгье хэмээв. Тоорил єгїїлсэн нь: Аргацаан одож Тэмїжиний улсыг авъя. Улсаа автваас тэд яаж ч чадахгїй болно хэмээжээ. Хачигун бэхий єгїїлсэн нь: Нялх Сэнгїм хєвгїїн чамайг юу сэтгэвээс, уртын їзїїр, гїний ёроол хїрье хэмээжээ. Эдгээр їгийг Нялх Сэнгїм, эцэг Ван хаандаа Сайхан Тїдгэрээр єгїїлж илгээв. Энэ їгсийг Ван хаан сонсоод єгїїлсэн нь: Тэмїжин хєвгїїнийг минь яахин тийм муу сэтгэнэ. Тэнгэрт їл таалагдах бид. Жамуха явдаг хэлт бєлгєє. Зєв буруу єгїїлэн буюу хэмээн эс таалан илгээжээ. Бас Сэнгїм єгїїлж илгээсэн нь: Ам хэлт хїн єгїїлэн бєгєєтєл яахин їл бишрэгдэх хэмээн жич хїнээр єгїїлж илгээн ядаад єєрийн биеэр одож єгїїлсэн нь: Одоо чамайг єдий бїхийд биднийг юу ч їл болгон буюу. Хэрэв хаан эцэг чамайг цагаанд цацваас хард хахваас Хурчахус буйруг хаан эцгийн чинь зовж эдїй хураасан улсыг манд яахин мэдїїлэх хэмээжээ. Тэр їгэнд Ван хаан єгїїлсэн нь: Нялх хєвгїїнээ тэвчиж, эцгийн ураг ийм харь болж муухай сэтгэвээс хэр зохих, тэнгэрт їл таалагдах бид хэмээжээ. Тэр їгэнд хєвгїїн нь, Нялх Сэнгїм муулж їїд орхин гарчээ. Жич, хєвгїїнээ Сэнгїмийг дуран хайрлаж, урьж ирїїлж Ван хаан єгїїлсэн нь: Тэнгэрт бид таалагдах уу, бид хєвгїїнийг хэр тэвчих хэмээмї. Та нар чадах л юм бол, юу їйлдэхээ мэдтїгэй хэмээжээ. Тэндээс Сэнгїм єгїїлсэн нь: Мєн л бидний Чахур бэхийг гуйн бєлгєє. Эдїгээ бохолчир (багалзуур) идэхээр ирэгтун хэмээн єдєр болзож урьж ирїїлж тэнд барья хэмээлдэж, за хэмээн эе барилдаж, Чахур бэхийг єгье. Бохолчир (багалзуур) идэхээр ирэгтїн хэмээн илгээв. Уригдаж Чингис хаан арван хїнтэй явах зуураа Минлиг эцгийн гэрт хоновоос тэнд Минлиг эцэг єгїїлсэн нь: Чахур бэхийг гуйваас мєнєєхєн биднийг доромжилж їл єгєн бєлгєє. Эдїгээ хэрхэн борохуйяа бохолчир ид хэмээн урихун бєлгєє. Єєрийгєє ихэмсэглэн наран борохуяа єгсї хэмээн урихун бєлгєє. Зєв її, дэв її сэтгэл буй (зєв її, буруу юу) Хєвгїїн ухаж одох буй. Хавар болов. Бидний адуу туранхай байна. Адуугаа тэжээсїгэй хэмээн шалталж ирье хэмээж їл одон, Бухадай, Хичагуудай хоёрыг бохолчир ид хэмээн илгээе хэмээн илгээжээ. Чингис хаан, Минлиг эцгийн гэрээс гэртээ харив. Бухадай, Хичагуудай хоёрыг хїрэхэд, сэрэгдэв бид, маргааш эрт босож барья хэмээлдэв. Тийн эрт босож барья хэмээн барилдсаныг Алтаны дїї Их-чэрї гэртээ ирж єгїїлсэн нь: Маргааш эрт Тэмїжинийг барья хэмээлдэв. Энэ їгийг Тэмїжинд хэл хїргэсэн хїнийг ямар болгох хэмээжээ. Тийн єгїїлэхэд, эм нь Алахуун єгїїлсэн нь: Тэр дэлэм їг чинь юу болно. Хїмїїс їнэмшїїзэй гэхийг адуучин Бадай сїї

хїргэхээр ирж энэ їгийг сонсож харив. Бадай харьж нєхєр адууч Хишлигт Чэрїгийн єгїїлсэн їгийг хэлбээс Хишлиг єгїїлсэн нь: Би харьж ухсугай хэмээж гэрт очжээ. Чэрїгийн хєвгїїн Нарин гэгэн гадна сууж, сумаа зїлгэн єгїїлсэн нь: Тугаар бид юу хэмээлдэв. Хэлээ татаж амаа бариасай хэмээжээ. Тэгээд Нарин гэгэн бас адууч Хишлигт єгїїлсэн нь: Мэргидийн цагаан, ам цагаан хоёрыг барьж ирж уя, энэ шєнє эрт мордоно гэжээ. Хишлиг буцаж, Бадайд єгїїлсэн нь: Тугаарын хэлсэн чинь магад болов. Эдїгээ бид хоёр Тэмїжинд хэл хїргэж, зорчъя хэмээн їг барилдаж мэргидийн цагаан, ам цагаан хээр хоёр морийг барьж уяад, їдэш хонинд орж нэгэн хурга алж исэрээр (ороороо Н. Т.) болгож уясан морьдыг унаж, тэр шєнєдєє Чингис хаанд очиж, гэрийн нь араас Бадай, Хишлиг хоёр, Их-Чэрїгийн єгїїлсэн їгс хийгээд тїїний хєвгїїн Нарин гэгэний сумаа зїлгэж суугаад єгїїлсэн їгс, мєн мэргидийн цагаан, ам цагаан хээр хоёр морийг барьж уя хэмээсэн їгс бїгдийг єгїїлж єгєв. Бас Бадай, Хишлиг хоёр єгїїлсэн нь: Чингис хаан соёрхвоос, бидэнд эргэлзэх явдалгїй, таныг барья хэмээн хэлэлцэж тогтсон нь магад хэмээв. Тїїнийг сонсоод Чингис хаан, Бадай, Хишлиг хоёрын їгийг бишилрч, тэр шєнєє, дэргэдээ бїхий итгэлт нєхдєд хэл хїргээд юм хумаа орхиж хєнгєвчлєн мордов. Мау єндрийн хярд Урианхайн Зэлмийг цагдах харуул болгон тавьж, цааш явсаар маргааш єдєр наран хэлбийхэд Халзан элстэд хїрч їдлэн буув. Їдлэн буугаад байхад Алчидайн адуу адуулагч Чихтэй, Ядир хоёр ирж єгїїлсэн нь: Зїлэг зїйлэн агтаа адуулан явахад Мау єндрийн єврєєр Улаан бурхадыг дайран айсуй дайсны тоосыг їзэж, дайсан хїрч ирэв хэмээв. Тэгэхэд ажиглан їзвээс Мау єндрийн єврєєр Улаан бурхад дайран тоос гарч байв. Тэндээс Чингис хаан тэр тоосыг їзээд Ван хаан нэхэж айсуй ажгуу хэмээн агтаа бариулж ачаалан хєдлєв. Тэр тоосыг тийнхїї урьдаас эс їзсэн бєгєєс гэнэдэж болох агсан бєлгээ. Тэр айсахуйд Жамуха, Ван хаан лугаа хамт ирж явсан ажгуу. Тэнд Ван хаан Жамухаас асуужээ. Тэмїжин хєвгїїнд байлдаж чадмаар хэн бий вэ хэмээвээс, Жамуха єгїїлсэн нь: Тэнд орогуд, мангуд хэмээх иргэн буй. Тэд иргэн нь байлдах буй за. Тойрох тутам тєв цохих, тээглэх тутам тэс цохих, єчїїхнээсээ илд жаданд дадсан иргэн тэд, хар алаг туг тан буй. Тэднээс сэрэмжилбэл зохих иргэн буй за хэмээжээ. Тэр їгийг сонсоод Ван хаан єгїїлсэн нь: Тийм бєгєєс бид тэдэнд Хатахиар толгойлуулан жїрхэн баатруудаа довтолгоё. Жїрхэний гэзэг даран Тїмэн тїбэгэний Начин ширїнийг довтолгоё. Начин ширїний гэзэг дайран Олон тонгайдын баатруудыг довтологоё. Тонгайдын гэзэг даран Ван хааны мянган торгуудыг удирдан Хори шиламун тайш довтолсугай. Мянган торгуудын гэзэг даран бидний их гол хїч довтолъё хэмээжээ. Бас Ван хаан єгїїлсэн нь: Жамуха дїї, бидний цэргийг чи зас хэмээжээ. Тэр їгийг сонсоод Жамуха олноос онцгой гарч нєхдєдєє єгїїлсэн нь: Ван хаан энэ цэргээ намайг зас гэлээ. Андтай би байлдан ядаж явахад энэ цэргийг намайг зас хэмээжээ. Ван хаан надаас хэтрэхгїй дорой тїр нєхєр буюу. Андад хэл явуулъя. Анд хатууж тугай хэмээж Жамуха, Чингис хаанд хїн явуулж хэлїїлсэн нь: Ван хаан надаас асуув. Тэмїжин хєвгїїнд байлдаж чадмаар хэн бий вэ хэмээн асуувaас би єгїїлсэн нь: Орогуд мангудыг сэрэлтэй хэмээн єгїїлэв. Миний їгийг сонсоод мєн жїрхэн баатруудаа манлайлан засав. Жїрхэний гэзэг Тїмэн тїбэгэний хєвгїїн Начин ширїнийг хэмээлдэв. Тїбэгэний хєвгїїн Начин ширїний гэзэг Олон тонгайдыг хэмээлдэв. Тонгайдын гэзэг Ван хааны мянган торгууд, Хори шиламун тайшийг хэмээлдэв. Тїїний гэзэг мєн Ван хааны их гол цэрэг хэмээлдэв. Бас Ван хаан єгїїлсэн нь: Жамуха дїї, энэ цэргийг чи зас хэмээн намайг тїшин єгїїлэв. Їїгээр їзвээс цагт (тїр) нєхєр буюу. Цэргээ засаж їл чадах ажгуу. Би Тэмїжин андтай урьд байлдахад давдаггїй бєлгээ. Ван хаан надаас дорой ажгуу. Бїї ай, хатууж хэмээж илгээв. Энэ їгийг сонсоод Чингис хаан єгїїлсэн нь: Орогудын Зорчидай чи юу гэж бодно. Чамайг манлай болгож явуулъя хэмээв. Зорчидайн урьд Хуйлдар єгїїлсэн нь: Андын ємнє би хатгалдъя. Миний хойно їлдсэн єнчин хєвгїїдийг минь асрахыг мэдтїгэй хэмээв. Зорчидай єгїїлсэн нь: Чингис хааны ємнєєс бид орогуд, мангуд хатгалъя хэмээжээ. Тэгээд Зорчидай, Хуйлдар хоёр орогуд, мангуд цэргээ Чингис хааны ємнє засаж байв. Тэгж байтал Жїрхэнээр манлайлуулсан дайсан хїрч ирэв.

Ирэхїй лїгээ орогуд, мангуд угтан довтолж Жїрхэнийг дайрав. Дарж айсахуйд Тїмэн тїбэгэний хєвгїїн Начин ширїн довтлов. Начин ширїн, Хуйлдарыг шархлуулж хаданд унагахад мангудууд Хуйлдар дээр буцаж очин хамгаалав. Зорчидай орогуд цэргээ удирдан, Тїмэн тїбэгэнийг дарж цааш нэхэхэд Олон тонгайд эсэргїїцэн довтлов. Зорчидай бас тонгайдыг дарав. Дараад цааш нэхэхэд Хори шиламун тайш мянган торгуудаа удирдан довтлов. Зорчидай бас Хори шиламун

тайшийг няцааж дарахад Ван хааны зєвшєєрєлгїй, Нялх Сэнгїм довтлон ирээд энгэсэг хацраа шархдаж унажээ. Сэнгїмийг унахад Хэрэйд бїгдээр Сэнгїм дээр цуглаж байв. Тэднийг ийн дарж, шингэх наран уул ташин бїхийд бидний цэрэг эргэж шархадсан Хуйлдарыг унасан газраас нь аваад харьж ирвээс, Чингис хаан, Ван хаантай байлдсан газраас мєн їдшээ хєдєлж зайлан хонов. Тэнд хоноод єдєр болмогц бїртгэвээс Єгэдэй, Борохул, Боорчи гурав їгїй ажгуу. Чингис хаан єгїїлсэн нь: Єгэдэй лїгээ итгэлт Борохул, Боорчи хоёр хоцорчээ. Їхэвч тэд хагацахгїй хэмээв. Бидний цэрэг шєнє морьдоо барьж хонов. Чингис хаан бидний хойноос нэхэж ирвээс байлдъя хэмээн бэлэн байв. Єдєр гэгээн болоход їзвээс хойноос нэг хїн айсуй. Хїрч ирвээс Боорчи ажгуу. Чингис хаан євчїїгээ дэлдэж, мєнх тэнгэр мэдтїгэй хэмээгээд Боорчийг дуудан асууваас Боорчи єгїїлсэн нь: Довтлоход морь минь шархдаж унахад би явгаран гїйж явтал, Хэрэйдууд Сэнгїм дээр цугларч бїхий хооронд, цєлд ачаатай морь ачаагаа хєглєрїїлж байхад нь олж бариад ачаагий нь огтлон салгаж, янгирцаг дээр нь унаад бидний салж харьсан мєрєєр мєшгєн явж ирэв хэмээв. Бас хоромхон атал бас нэг хїн айсуй харагдав. Їзвээс ганц хїн мэт байтал дор нь хїний хєл мэт юм унжилдаж байна. Хїрч ирэхэд нь їзвэл Єгєдэйн хойно Борохул сундалж, амныхаа завжаар цус цувруулж хїрч ирэв. Єгэдэйн хїзїї суманд оногдож, Борохул бєглєрсєн цусыг нь шимж завьжаараа цус цувуулж ирэв. Чингис хаан їзэж, нїднээсээ нулимс цувруулж, сэтгэл зовон даруй гал тєллїїлээд шархыг хайрч, Єгэдэйд унд єгч дайсан ирвэл хатгалдъя хэмээж бєлгєє. Борохул єгїїлсэн нь: Мау єндрийн єврєєр Улаан бурхдын зїг дайсны тоос цаашилсаар далд оров хэмээв. Борохулын тэр їгийг сонсоод дайсан ирвэл хатгалдан байлдах бєлгєє. Дайсан тийн буруулан хєдєлвєєс бид цэргээ засцгаан нэхье хэмээн хєдлєв. Хєдлєєд Улхуй шилїгэлжид єєд явж Далан нэмїргэ хїрэв. Хойноос Хатаган далдурхан, эм хєвгїїнээсээ хагацан ирж Ван хааны їг хэмээн єгїїлсэн нь: Ван хаан хєвгїїн Сэнгїмийг энгэсэг хацраа шархдаж унахад дээр нь ирж хэлсэн нь: Ялагдахгїй юманд ялагдав, хатгуулахгїй юманд хатгуулав. Хайран хїїгийн минь хацарт хадаасан хадав. Хєвгїїнийхээ амийг арсан (нэхэн) довтольё хэмээвээс тїїнд Начин ширїн єгїїлсэн нь: Хаан минь болгоомжилж айлд. Бїх хєвгїїд энгэрээ нулимсаар будаж, эвий халаг хэмээн энэрэн залбирав бид. Шархадсан хєвгїїн Сэнгїмийг сувилъя. Монголын олонх Жамуха, Алтан, Хучар нарыг дагаж бидэнд бий. Тэмїжин лїгээ дайжиж гарсан монгол хаа одох вэ. Тэднїїд модон нємєртєн болов. Тэднийг эс ирвээс, бид очиж морины хомоол мэт хормойлж авчирья хэмээв. Начин ширїний энэ їгийг сонсоод Ван хаан єгїїлсэн нь: За тийн бєгєєс хєвгїїн эндэх болуузай. Хєвгїїнийг їл дэнсэлгэн асрагтун хэмээгээд байлдсан газраас буцаж харив хэмээв. Чингис Далан нэмїргээс Халх (гол Н. Т.) уруу хєдєлж, цэргээ тоолж їзвээс хоёр мянган зургаан зуун хїн байв. Нэгэн мянга гурван зуун хїн, Чингис хаантай халхын єрнєд этгээдээр нїїв. Нэгэн мянга гурван зуу нь уругуд, мангудын хамт халхын зїїн этгээдээр нїїв. Тийн нїїж явахдаа гєрєєс авлахад Хуйлдар шархаа аниагїй байтал, Ченгис хааны ятгасан їгийг їл сонсон гєрєєсєнд довтолж яваад шарх нь їгдэрч наснаас нєгчив. Тэнд Чингис хаан халхын Уруу хэлтгий хад хэмээх газар Хуйлдарын ясыг тавив. Халх голын Буйр нуурт цутгах уулзварын газар ор малтай хонгирад буй хэмээн Зорчидайгаар толгойлуулан орогуд иргэнийг илгээв. Зорчидайг єндєр уулын нємєр мэт сэтгэж явах бєлгєє би. Балжун нуурт ундлахаар буугаад тэндээс Зорчидай, Архай хасар хоёрыг элч болгож хэрэйдэд явуулсан билээ. Тэнгэр газрын хїч нэмэгдэж бид хэрэйд иргэнийг номготгон олзлов. Эрхэн Хэрэйд улсыг дарснаас, дагалдах найман, мэргидийн зориг шантарч байлдаж чадахгїй буснив. Мэргид, Найманыг бусних завсар Хэрэйдийн Жаха Хамбо хоёр охиноо дагах шалтгаар єєрийн харьяат улсдаа агсан ажгуу. Гэтэл тэр дайсагнаж хагацсан тул Зорчидай нэхэж Жаха Хамбо-ыг арга залиар барьж тонилгов. Тэр Жаха Хамбо-ын улсыг бїрэлгэн эзлэв. Зорчидайн бас нэг тус нь энэ буюу за хэмээн:

Алалдах єдєр
Амиа хайрлахгїй,
Їхэлдэх єдєр
Їнэнч явсан тул

Чингис хаан Ибага бэхийг Зорчидайд соёрхон єгєєд, Ибагад єгїїлсэн нь:

Авир зангий чинь голсон биш
Ариун їзэсгэлэнг чинь чамлаагїй би.
Хєлийг чинь шивэртэй
Хєлсийг чинь їнэртэй гэсэн биш би,
Єврєє дулаацуулж
Хєлєє хучуулсан чамайг
Их тєрийн їйлсэд
Илт зїтгэсэн Зорчидайд
Ийнхїї соёрхох болов.
Хатгалдах єдєр
Халх болсны тул
Хагацсан улсыг
Хамтатгасны тул,
Бутарсан улсыг
Бїтээсэн тусын тул,
Тєрийг сэтгэж
Чамайг єгєв.

Їїнээс хойш миний ураг бидний ор суугчид, энэ мэт тєрийг сэтгэж тус хийсэн миний їгийг бус їл болгон, ургийн ураг хїртэл Ибагын їлгэрийг бїї тасалтугай хэмээн зарлиг болов. Бас Ибагад єгїїлсэн нь: Жаха Хамбо эцэг чинь чамд инж болгож Ашигтємєр буурч Алчиг хорчи хоёрын хамт хоёр зуун ерэн хїнийг єгч бєлгєє. Эдїгээ чи уругуд иргэнд очихдоо инжийн хїмїїсээсээ над дурсгал болгож Ашигтємєр тогоочоо нэгэн зуун хїний хамт єгч од хэмээв. Бас Чингис хаан Зорчидайд єгїїлсэн нь: Ибагад нэгэн зуун хїнийг єгєв. Урьдын дєрвєн мянган орогудаа чи мэдэж ав хэмээн зарлиг болов. Хубилайд єгїїлсэн нь: Хїчтэний хїзїїг, бєхийн бєгсийг бїтээлдвээ чи. Эд Хубилай, Зэлмэ, Сїбээдэй, Зэв та дєрвєн содхоноо сэтгэсэндээ зарж илгээвээс:

Хїр хэмээсэнд
Хїр хэмхлэн,
Хал хэмээсэнд
Хад хагалан,
Цэгээн чулууг цуру (хагартал)
Цээл усыг Нядлан (таслан) єгєв за.

Та Хубилай, Зэв, Зэлмэ, Сїбээдэй дєрвєн ноёноо зорьсон газраа илгээж, Боорчи, Мухулай, Борохул, Чилаун дєрвєн хєлєг баатраа дэргэдээ авч хатгалдах єдєр бол орогуд мангуд цэргийг Зорчидай, Хуйлдар хоёроор толгойлуулан мордуулбаас бїх сэтгэлээр амрах бєлгєє би хэмээв. Хубилай цэргийн їйл бїгдийг захирч бай хэмээн соёрхож зарлиг болов. Бас Бидїгїн, их дуулгаваргуй тул тїїнийг би мянганы ноён болгосонгїй. Тэр чамтай эедэлдэж нэг мянганыг захирч явтугай хэмээв. Бас мєн хойно Бидїгїнийг хойшид ямар болохыг нь їзье гэв. Бас Чингис хаан Дэгэдэй гоод єгїїлсэн нь: Боорчи, Мухулай тэргїїтэн ноёд оо, Тудай, Доголху тэргїїтэн чэрби нар аа, хар шєнє гєрєєлєх чоно, гэгээн єдєр хар хэрээ болж, нїїхїйд эс нїїсэн, нєхцєхїйд эс нєхцсєн, булхаа хїн лїгээ бус нїїр эс зувчсан (урвасан), єст хїн лїгээ єєр нїїр эс зувчсан, Гоо, Хєхэчос хоёроос ээ їгїй (зєвлєгєєнгїйгээр) бїї їйлдэгтїн хэмээн зарлиг болов. Хєвгїїдийн маань ах Зєчи буй за. Гоо Гэнигэнэу тэргїїлж Зєчийн дор тїмний ноён болтугай гэж зарлиг болов. Гоо, Хєхэчос, Дэхий, Їсїн євгєн эд дєрвїїл їзсэнээ їл нуун сонссоноо їл хавчухун (мэлздэг) билээ. Бас Зэлмэд єгїїлсэн нь: Зарчиудай євгєн хєєргєє їїрч, Зэлмэ нэрт єлгийтэй хєвгїїнээ дагуулж Бурхан Халдунаас бууж ирж, Ононы Дэлїїн болдогт намайг тєрєхєд булган єлгий єгч бєлгєє. Тэр нєхєцсєнєєр ирээд босгын боол, їїдний ємч болов. Зэлмийн тус олон буй. Тєрєхїй лїгээ тєрєлдсєн, єсєхїй лїгээ єсєлдсєн, булган єлгий язгуурт, єлзий хутагт Зэлмэ есєн адалд (осолд) алдваас эрїїд (ялд) бїї ортугай хэмээн зарлиг болов. Тулуйд єгїїлсэн нь: Эцгээс хєвгїїд єєр мянганыг мэдэх бєлгєє чи. Улс хураатал эцгээс єєр жигїїр болон зїхэлдэж (зїтгэж), улс хураалдсаны тул чэрби нэр єгєв. Эдїгээ єєрийн олсон зєєснєєрєє єєр мянган болж торгуудад

эедэлдэж їлэхї аху чи (мэдтїгэй) хэмээн зарлиг болов. Бас Їнгїр буурчид зарлиг болсон нь: Гурван Тохорагуд, Таван Таргуд, Мэнгит хианы хєвгїїн чи Їнгїр чаншигуд, баягудаа атугай (дагуулан) нэгэн хїрээ болж,

Чи, Їнгїр Буданд эс тєєрєв за чи
Булхай дор (дайсанд) эс хагацав за чи
Нойтонд новшилдож
Хїйтэнд хєвшилдєж явав чи.

Эдїгээ ямар соёрхол авах хэмээвээс, Їнгїр єгїїлсэн нь: Соёрхол сонгуулбаас баягуд ах дїї минь харь тутамд бутран буй. Соёрхвоос баягууд юугаан цуглуулсугай хэмээвээс, за тийм бєгєєс ах дїїгээ цуглуулж, мянганыг чи мэд хэмээв. Бас зарлиг болсон нь: Їнгїр, Борохул хоёр буурчи, баруун зуун этгээдийн хоёр буурчи болж идээ тїгээгтїн. Баруун этгээд байгсад суугсдад, зїїн этгээд зэргэлэн агснаа їл дутуулан, та хоёрыг тийн тїгээвээс миний хоолой хучин (онгойж) сэтгэл амардаг билээ. Эдїгээ Їнгїр, Борохул хоёр морилон явж, олон хїнд тїгээгтїн хэмээн зарлиг болов. Суурь суухад их тїсїргэ (сєн Н. Т)-ийн баруун зїїн этгээдэд идээ бишилган (бэлтгэн) суутугай. Тїлийтэн лїгээ тєвлєн суутугай хэмээн суурь зааж єгєв. Борохулд єгїїлсэн нь:

Эх минь, Шихихутуг, Борохул, Хучу, Хєхэчу та дєрвийг иргэний нутгаас:
Хєсрєєс олж
Хєлдєє тєрж (бїївэйлж)
Хєвгїїнчлэн асарч тэжээхдээ
Хїзїїнээс тэнь татаж,
Хїн лїгээ сацуу болгож
Эгэмнээс чинь татаж
Эр лїгээ сацуу болгож
Хєвгїїн надад
Нєхєр болгоё гэж тэжээв.
Тэжээсэн ачит эх ба над
Тус хариулав та.
Хатгалдах дайсанд
Хоосон эс хонуулав.
Шїдэлдэж бїхий дайсанд
Шєлєн їгїй эс хонуулав за чи.
Бас эцэгсийг барсан
Єст хяст татаарын иргэнийг доройтуулж
Єшил єшин
Хясал хясан
Татаар иргэнийг
Цїїнд їльж їлидхїн (хэмжиж) хядахад
Алхадарын татаарын Харгил шар оорцог болон гарч жич ядаж єлсєж орж ирж эхийн гэрт сая ирлээ би хэмээв.

Сая ирсэн бєгєєс тэнд суу хэмээв. Єрнє исэр (ор)-ийн їзїїрт сууж бїхийд Тулуй таван наст гаднаас орж ирээд гэдрэг гїйн гартал Харгил шар босоод хєвгїїнийг сугандаа хавчиж гарч явах зуураа хутгаа тэмтчин зоолон (сугалж) явахад Борохулын гэргий Илтай (Алтани) эхийн гэрийн дотор бєлгєє. Эх хайлж хєвгїїнийг барив хэмээхїй лїгээ Илтай эхийн гэрээс удааралдан гїйн гарч, Харгил шарын хойноос гїйцэж, сэвэлгэрээс нь барьж, нєгєє гараараа хутга зоолон бїхийд гарыг нь барьж татахуй лугаа хутгаа алджээ. Гэрийн умар Жидай, Зэлмэ хоёр мугалзар хар їхэр зумлан алж бїхийд Илтайн дуунд Жидай, Зэлмэ хоёр сїх хутгаа барьсаар нудрагаа улаандаж гїйн ирж татаарын Харгил шарыг сїх хутгаар мєн тэнд алжээ. Илтай, Жидай, Зэлмэ гурав, хєвгїїний амин аварснаа жилдї тэмцэлдвээс, Жидай, Зэлмэ хоёр єгїїлсэн нь: Маныг їгїй бєгєєс їтэр гїйцэж эс албаас Илтай эм хїн яах билээ. хєвгїїний аминд хор їл хїргэх бєлгєє її Жилдї

(тїїндээ зєв) мануухай буй за хэмээв. Илтай єгїїлсэн нь: Миний дуун эс сонссон бол та хэр їзэхїн билээ. Намайг гїйцэж сэвэлгэрий нь барьж, хутга зоолсон гарыг нь татаж, хутгыг нь эс алдуулсан бєгєєс Жидай, Зэлмэ хоёрыг хїрч иртэл хєвгїїний аминд хор їл хїргэх болов уу хэмээн єгїїлэн барваас жилдї Илтайнх болов. Борохулын гэргий, Борохулд нєгєє жигїїр болон Тулуйн аминд тус болов. Бас хэрэйд лїгээ Хархалзан алс хатгалдахуйд Єгэдэй хойшоо суманд тусдаж (оногдож) унаваас Борохул дээр нь буун, асгарсан цусыг нь амаараа шимж, шєнє хагацалдаж маргааш нь моринд унуулж суун ядахад сундалж Єгэдэйн хойноос тэврэн, бєглєрсєн цусыг нь шимэн шимэн, амны завжийг улаадаж, Єгэдэйн амийг эсэн хїргэж ирж бєлгєє. Эхийн минь зовсон (тэжээсэн) ач, хоёр хєвгїїдийн минь аминд тус болов. Борохул надтай нєхєрлєж, тарваган урхидах дуунд дамаас эс хождов. Борохул есєн адал эндвээс бїї алдтугай хэмээн зарлиг болов. Бас охин урагтаа соёрхол єгье хэмээв. Бас Їсїн євгєнд єгїїлсэн нь: Їсїн, Гоо, Хєхэчос, Дэгэй энэ дєрєв їзсэн сонссоноо їл нуун, їл хавчин заан аху бєлгєє. Монголын тєр ёсонд ноён мєр бэги ноён єргємжлєх ёсон ажгуу. Баарин ахын ураг бєлгєє. Бэги мєр бидний дотроо дээрээс Бэги мєр Їсїн євгєнд болтугай. Бэги єргємжлєєд цагаан агт унуулж, цагаан дээл ємсгєж, суурины цээр суулгаж, дээд наран саранд шїтэж тахин атугай хэмээн зарлиг болов. Бас Чингис хаан, Хуйлдар анд хатгалдаанд амиа їрж, урьд ам нээсэн тусын тулд ургийн ураг хїртэл єнчдийн авлига аван атугай хэмээн соёрхол зарлиг болов. Бас Чаган гоогийн хєвгїїн Нарин Тоорилд зарлиг болгосон нь: Эцэг чинь Чаган гоо, миний ємнє хичээж хатгалдах болон Даланбалжудад хатгалдахуйд Жамухад алагдсан. Эдїгээ Тоорил, эцгийнхээ тусын тул єнчдийн авлига авч байсугай хэмээсэнд Тоорил єгїїлсэн нь: Соёрхвоос Эгїс (Нэгїс Н. Т.) ах дїї харь тутам бутран буй. Эгїс ах дїї юїгээ цуглуулъя хэмээвээс, зарлиг болсон нь: Тийн бєгєєс Эгїс ах дїї юїгээ цуглуулж, чи ургийн ураг хїртэл мянганыг мэдэж илїї аху (яв) хэмээн зарлиг болов. Бас Торхан шард зарлиг болсон нь: Намайг єчїїхэн цагт, Тайчуудын Таргутай Хирилтуг ах дїїтэнд ээрэгдэж баригдваас тэнд ах дїїдээ айдагдму хэмээн Торхан, Чилаун, Чимбай хєвгїїдтэйгээ Хадаан нэртэй охиндоо асруулан нууж байгаад намайг тавьж илгээв за та. Тэр тусын сайныг чинь сэтгэж харанхуй шєнє зїїдэндээ, гэгээн єдєр цээжиндээ сэтгэж явав за биднийг. Єдий Тайчуудаас удаан ирэв за та. Эдїгээ би таныг соёрхъё. Ямар соёрхол таалах вэ хэмээв. Торхан шар, Чилаун, Чимбай хєвгїїнээрээ болон єгїїлсэн нь: Нутаг дархалъя. Мэргэдийн газар Сэлэнгээр нутаглан дархалъя хэмээв. Бас бус соёрхлыг хааны зарлиг мэдтїгэй хэмээв. Тїїнд хаан зарлиг болсон нь: Мэргидийн газар Сэлэнгийг нутаглаж дархлаад ургийн ураг хїртэл хорчлуулж їдээлїїлж дархалж, есєн адалд эрїїд бїї ортугай хэмээн зарлиг болов. Бас Чилаун Чимбай хоёрын єгїїлсэн їгсийг сэтгэж хэр агдах (хэрхэн мартах вэ), Чилаун Чимбай та хоёр эдїгээ сэтгэлээ єгїїлэгтїн. Єгїїлэх бєгєєс, дутуугаа гуйх бєгєєс, зуур хїнээр бїї хэлїїл. Єєрийн биесээр амаар над єєрсдєє сэтгэснээ хэлэгтїн, дутуу юугаа єєрсдєє гуйгтун хэмээн зарлиг болов. Бас Торхан шар, Бадай, Хишлиг та хоёр дархад бас дараалан:

Олон дайсанд
Олз олбоос
Олсноо авагтун.
Ороо гєрєєсєнд авалбаас
Алснаа авагтун

хэмээн зарлиг болов. Торхан шар бол Тайчуудын Тїдэгэ-ийн хїн ажгуу. Бадай, Хишлиг хоёр бол Чэрїгийн адууч ажгуу. Одоо миний тураг (шадар) хорчлуулж їдээлїїлж дархлан жаргагтун хэмээн зарлиг болов. Бас Наягад єгїїлсэн нь: Ширээт євгєн, Алаг, Наяга хєвгїїдтэйгээ Таргутай Хирилтугийг бидэнд барьж ирэхдээ зуураа Худухул угут хурч тэнд Наяга єгїїлсэн нь: Тус хаанаа хэр тэвчиж барьж одох бид хэмээж тэвчин ядаж тавьж илгээн, Ширээт євгєн, Алаг, Наяга хєвгїїдтэйгээ ирж тэнд Наяга бялдуур хэлсэн нь: Тус хаан Таргутай Хирилтугийг гардаж ирэхдээ жич тэвчин ядаж тавьж илгээж бид Чингис хаанд хїч єгєхєєр ирэв. Тус хаанаа гардаж ирвээс тус хаандаа халдсан ардад ємнє хойно хэр итгэх вэ хэмээж бєлгєє. Хаанаа тэвчин ядав хэмээвээс тэд тус хаанаа тэвчин ядсан ёс их тєрийг сэтгэжээ хэмээн їгийг зєвшєєрч, нэгэн їйлд тушаа хэмээлїгээ. Эдїгээ Наяга, тєвийн тїмнийг мэдтїгэй хэмээж зарлиг болов. Найман шарга морийг нэхэхэд, нарны гялтасхийж гарахуй цагт учирч насан бїр хїчээ єгєв єє хэмээн эдїгээ

Боорчид баруун гарын тїмнийг мэдїїлэв. Дайсныг даралцсан, олзыг оруулалцсан, мориныхоо дэл дээр наран гаргаж, сїїл дээр будан тавьж, дайсны мєрийг тєєрїїлж, эсэн мэнд авчирсан Залайртайн сайн, Мухулайн хїчин єгсєн олон буй хэмээн Хїй ун чинсан тайш цол єгч зїїн гарын тїмнийг мэдїїлэв. Зэв, Сїбээдэй хоёр єєрийн олсон зєєснєєр мянгалтугай хэмээв. Бас Дэхий хоньчид бїгдїгїлийг (бїгдийг) цуглуулж мянганыг мэдїїлэв. Хїчхїрмєчир (Модоч дархан Н. Т.) иргэн дутагдаж, энд тэндээс гувчиж, зэрэгтээс Мулухалхутай нийлїїлж, Хїчхїр, Мулухалху хоёр нэгнээ мянгалж эедэлдэж ахтун хэмээв. Улс байгуулалцсаныг зохилдогсдыг нь мянгадын ноёд болгож мянга мянгалж, мянгадын ноёд, зуутын ноёд, аравтын ноёдод, тїмтийн ноёдод соёрхол єгєх мэтст соёрхол єгч, соёрхол болохноо болж зарлиг болсон нь: Урьд наян хэвтїїлтэй, далан торгууд, хишигтэнтэй бєлгєє. Эдїгээ мєнх тэнгэрийн хїчин доор, тэнгэр газарт хїчин аугаа нэмэгдэж хїр улсыг соёрхогдож ганц жолоондоо оруулсанд эдїгээ над хишигтэн торгууд мянгатаас ялгаж оруулагтун. Хэвтїїл хорчин торгууд оруулахдаа тїмэн дїїргэн (хїн болгож) оруулагтун хэмээн зарлиг болов. Бас хишигтэн оруулахуйд зарлиг болов. Мянгат мянгатад тунхаглахдаа бидэнд Хишигтэнг оруулахдаа тїмт, мянгат, зуутын ноёдын хєвгїїд, дїрийн (сул) хїний хєвгїїдийг оруулан эрдэмтэй, шил сайтай, бидний дэргэд явахун (байдаг) мэтсийг оруултугай. Мянганы ноёдын хєвгїїд нь арван нєхєд нэгэн дїїгээ дагуулж иртїгэй. Зуутын ноёдын хєвгїїдийг оруулахдаа таван нєхєд, нэгэн дїїг дагуулж иртїгэй. Аравтын ноёдын хєвгїїд, дїрийн хїний хєвгїїдийг оруулахдаа гурван нєхєд, нэг дїїг дагуулж язгуурынхаа мянган олноо хїч засаж иртїгэй. Бидний дэргэд явагсад бїгдийг мянгатын ноёдын хєвгїїдтэн арван нєхєд, язгуурын мянган зуунаас гувчиж єгтїгэй. Эцэг юїгээ єгсєн хувь хишиг бєгєєс бие хадаар олсон зєєсєн эр агт хэдий бєгєєс нь нэмж, хувиас ангид бидний хэмлэсэн хэмээр гувчиж тийн засаж зуутын ноёдын хєвгїїд таван нєхєдтэй, аравтын ноёдын хєвгїїд, дїрийн хїний хєвгїїд гурван нєхєдтэй, мєн ёсоор нэмж, хувиас ангид мєн тийн гувчиж єгтїгэй хэмээн зарлиг болов. Мянгат, зуут, аравтын ноёд олон хїн, бидний энэ зарлиг хїргїїлээд сонсоод давахун (зєрчвєл) ард алдалтан болтугай. Бидний хишигтэнд орох хїн бултарч їл орон, бидний дэргэд явахаа бэрхшээвэл бус хїнийг оруулж, тэр хїнийг эрїїлж, нїдний эчнээ хол газар илгээе (цєлье Н. Т.) хэмээн зарлиг болов. Дотно бидний дэргэд явж суралцъя хэмээж ирсэн ардыг бїї ятгатугай хэмээв. Хааны зарлиг болсноор мянгат, зуут, аравтын ноёдын хєвгїїдийг мєнхїї зарлигийн ёсоор ялган гаргаж наян хэвтїїл болов. Тїїнийг найман зуу болгов. Найм дээр мянган дїїрэгтїгэй хэмээв. Хэвтїїлд орогсдыг бїї удтугай хэмээн зарлиг болов. Хэвтїїлийг Их нэїрин ахалж, мянган мэдэж атугай хэмээн зарлиг болов. Урьд дєрвєн зуун хорчныг ялгаж, Зэлмийн хєвгїїн Есїтїгэ (Есєнтэй) ахалж, Тїгдэйн хєвгїїн Бєх лїгээ эедэлдэж атугай хэмээв. Торгууд лугаа хорчин хэсэг хэсэг оролдон (болж), Есїтїгэ нэгэн хэсэг хорчныг ахалж ортугай. Урадтан нэгэн хэсэг хорчныг ахалж ортугай. Албалан (Лаблаху) нэгэн хэсэг хорчныг ахалж ортугай. Хор агссан торгууд хэсэг хэсэг хорчинг тийн ахалж оруултугай. Хорчинг мянган дїїргэж Есїтїгэ ахалж атугай хэмээн зарлиг болов. Урьд бэлэн чэрби лугаа орсон торгууд дээр мянган дїїргэж, Боорчийн ургаас бэлэн чэрби мэдтїгэй хэмээв. Нэгэн хэсэг торгууд мянганыг Мухулайн ургаас Буха мэдтїгэй хэмээв. Илїхэйн ургаас Алчидай нэгэн мянган торгуудыг мэдтїгэй хэмээв. Нэгэн мянган торгуудыг Тїдэ чэрби мэдтїгэй хэмээв. Нэгэн мянган торгуудыг Доголху чэрби мэдтїгэй хэмээв. Нэгэн мянган торгуудыг Зорчидайн ургаас Чанай мэдтїгэй. Нэгэн мянган торгуудыг Элчийн ургаас Ахудай мэдтїгэй хэмээв. Нэгэн мянган торгуудыг Архай Хасар нэгэн мянган ялгуусан баатруудыг мэдэж олон єдєрт хана болж алтан амийг минь сахитугай. Хатгалдах єдєр урьд байж, баатарлан хатгалд хэмээн зарлиг болов. Мянгат мянгатаас ялгаж ирэгсдийг найман мянган торгууд болгов. Хэвтїїл, хорчин лугаа хоёр мянган болов. Тїмэн хишигтэн болов. Бас зарлиг болсон нь: Бидний цаад тїмэн хишигтнийг бєхєлж их гол (цэрэг) болон атугай хэмээв. Бас зарлиг болсон нь: Торгуудыг дєрвєн хэсгїїдийн эдїлэнийг тїшиглэн Бухай нэгэн хэсэг хишигтнийг мэдэж хишиг засаж ортугай. Алчидай нэгэн хэсгийг мэдэж хишигтнийг засаж ортугай. Тїдэй чэрби нэгэн хэсэг хишигтнийг мэдэж засаж ортугай. Доголху чэрби нэгэн хэсэг хишигтнийг засаж ортугай хэмээн хишиг орохуй зарлиг болоод, хишигт ороходоо хишигтний ноён, єєртєє хишиглэсэн хишигтнээ бїтээж хишиг орж гурав хоноод юїлтїгэй. Хишигт хїн хишиг оорваас (тасалбаас Н. Т.) тэр хишиг оорсон хїнийг гурван бэрээ сїйтїгэй (гївштїгэй). Мєн хишигтэн нєгєє хишиг оорваас долоон бэрээ сїйтїгэй. Мєн хїн бие хад євчингїй, хишгийн ноёдоос эе їгїй, мєн хишигт гурвантаа хишиг оорваас гучин долоон бэрээ сїйтээд бидэнтэй явахаа бэрхшээн ажгуу, эчнээ хол газар илгээе хэмээн зарлиг болов. Хишигтний ноёд єтгєс

гутгаар хишигт энэ зарлигийг хишигтнээ сонсгогтун. Эс сонсговоос хишигтний єтгєс алдалтан болтугай хэмээв. Зарлиг сонссон байтлаа давбаас, зарлигийн ёсоор хишиг оорваас хишигтэн алдалтан болтугай хэмээн зарлиг болов. Хишигтний єтгєс эндэв л хэмээн сацуун орсон миний хишигтнийг надаас иш їгїй бїї засагтун. Засаг хєндвєєс над зааж мэдїїлэгтїн. Мїхїрїїлэх ёстой бєгєєс бид мїхїрїїлье. Нишагдах (гївшигдэх) єст бєгєєс хэвтїїлэн нишахун за. Албай л хэмээж сацуун хишигтэнд минь, єєрийн гар хєлийг хїргэж бэрээ бэрээдвээс, бэрээний хариу бэрээдье, нударгын хариу нударгаар хариултугай хэмээв. Бас зарлиг болсон нь: Гадаад мянгатын ноёдоос миний хишигтэн дээр буй за. Гадаад зуут, аравтын ноёдоос миний хишигтний хєтєч дээр буй за. Хишигтэнтэй, гадаад мянгалигууд сацуу болж тэнцэн миний хишигтэнтэй хэрэлдвээс, мянгалигуудын хїнийг эрїїлье хэмээн зарлиг болов. Бас зарлиг болж хишигтний ноёдод зарлиг тунхагласан нь: Хорчин торгууд хишигт орж єдрийн явдал (хамгаалагчид Н. Т.) зїг зїг мєр мєртєє явж, нарны галтайд хэвтїїл (хамгаалах ажлаа шилжїїлээд Н. Т.) зайлж, гадна гарч хоногтун. Бидэнд шєнє хэвтїїл хамгаалж хонотугай. Хорчинд хоёр буурч аяга саваа хэвтїїлд даалгаж одтугай. Гадна хоносон хорчин, торгууд, буурчи нар биднийг шєл идтэл хирєє (гадаа) сууж, хэвтїїлтэй хэлэлцэж шєл идэн барваас хорчин хорж, торгууддаа буурчи нар аяга савдаа даалгатугай. Хишиг бїхэн энэ хуулиар тийн хийтїгэй хэмээн зарлиг болов. Нар шингэсний хойно ордны хойгуур урдуур хэдїхэлчин явах хїнийг хэвтїїл барин хоножь, маргааш єглєє нь хэвтїїл їгсийг нь асуутугай. Хэвтїїл хишиг юїлэхдээ биесээ тоолж орж иртїгэй. Юїтгэж гарахдаа хэвтїїл тоолж гарч, тоолж орж одтугай хэмээв. Хэвтїїл, шєнє орд орчин хэвтэж, їїд дарж байсан хойно хэвтїїл шєнє орохыг завдсан хїний эхидийг нь дэлбэр (тэргїїний нь хага), мєрийг нь буутал цавчиж орхигтун. Яаралтай хэл хїргэж хїн ирвээс, хэвтїїлд хэлэлцэж (мэдэгдэж) гэрийн умраас хэвтїїл лїгээ хамт байж хэлїїлтїгэй хэмээв. Хэвтїїлээс дээр сууринд хэн ч бїї суутугай. Хэвтїїлээс хэл їгїй хэн ч бїї явтугай. Хэвтїїлийн дэргэдїїур хэн ч буу ортугай. Хэвтїїлийн завсраар хэн ч бїї явтугай. Хэвтїїлийн тоог бїї асуутугай. Хэвтїїлийн дэргэдїїр явсан хїнийг хэвтїїл барьтугай. Завсар явсан хїнийг хэвтїїл барьтугай. Тоо асуусан хїний тэр єдрийн унасан агт, эмээл хазаартыг, ємссєн хувцас сэлтийг хэвтїїл автугай хэмээн зарлиг болов. Илжигтэй итгэлт бєгєєтлєє хэвтїїлийн дэргэдїїр явж хэвтїїл барьжээ. Бас зарлиг болсон нь:

Їїлтэй шєнє
Єрхт гэрийг минь
Ээрэн хэвтэж,
Оронд нут унтуулж,
Хан оронд хїргэсэн
Єтгєс хэвтїїл минь.
Одтой шєнє
Орд гэрийг минь
Орчин хэвтэж,
Орон дотор
Эсэн унтуулсан,
Єлзийтэй хэвтїїл минь
Єндєр оронд хїргэв.
Шуурган бороооноо
Шилгїїтхэн бїхий
Зїсгэнэ (зїсрэн) цутган бїхий хурд
Шидээс гэрийн минь орчин
Чарам їл хийн байж
Зїрхэн амруулсан
Чин сэтгэлт минь
Жаргалант оронд хїргэв.
Ибулин (їїрлэн) бїхий дайсан дотор
Єрхт гэрийг минь орчин
Ирмэс їл хийн итгэж байгсад (манасан)
Итгэлтэн хэвтїїл минь,

Їйлсийн хор
Увисхийхуйд
Удалгїй барилалдан
Уриалгахан хэвтїїл минь
Ход хувьсхийхуйд
Хожид эс байсан
Хурдан явдалт хэвтїїл минь,
Єлзийтэн хэвтїїлийг минь
Єтгєс хэвтїїл хэмээгтїн.
Єєлэн чэрби лїгээ орсон
Далан торгуудыг
Ихэс торгууд хэмээтїгэй.
Архайн баатруудыг
Єтгєс баатрууд хэмээгтїн.
Есїтїгэ, Бєхэдэйн хорчинг
Ихэс хорчин хэмээгтун гэж зарлиг болов.

## Есдїгээр хуудас
***буюу Есєн єрлєгийн їг***

Ерэн таван мянгатаас миний биеийн жахад амлан (ємчлєн) ялгаж ирсэн тїмэн хишигтнийг минь ємнє хойно миний ор суугсад хєвгїїн ургууд та минь, эд хишигтнийг гэрээс мэт сэтгэж, їл хямруулан сайтар асрагтун. Эд тїмэн хишигтнийг минь, эртний хутагтан гэж илїї ахтугай хэмээв. Бас зарлиг болсон нь: Ордны чэрбийн охид, гэрийн хєвгїїд, тэмээчин, їхэрчнийг хэвтїїл багшилж, орд гэр тэргэнийг асартугай. Аяга савыг хэвтїїл асартугай. Бидний унд идээг хэвтїїл даргалтугай. Идээн махыг хэвтїїл даргалж болготугай. Унд идээн хор хомс болбаас даргалсан хэвтїїлээс эрье хэмээв. Хорчин нар идээн унд тїгээхдээ даргалсан хэвтїїлээс иш їгїй (зєвшєєрєлгїй Н. Т.) бїї тїгээтїгэй хэмээв. Орд гэрт орох гарахыг хэвтїїл застугай. Їїдэнд хэвтїїлийн їїднээс гэр цагдан байтугай. Хэвтїїлээс хоёр хїн орж тїсїргэ барьтугай хэмээв. Хэвтїїлээс отгочин (нутагчин) явж орд гэр буулгатугай хэмээв. Биднийг шувуулан авлан явахад хэвтїїл бидэн лїгээ авлалдан явтугай. Гэр тэргэнд заримуудаа цаглаж тавьтугай хэмээв. Бас зарлиг болсон нь: Бидний бие цэрэг (байлдаанд Н. Т.) эс гарваас, хэвтїїл биднээс ангид цэрэг бїї гартугай хэмээв. Ийн хэмээгээд (їїнийг мэдсээр) зарлиг давж, хэвтїїлд найдаж цэрэг гаргахул цэрэг мэдэх чэрби алдалтан болтугай хэмээн зарлиг болов. Хэвтїїлийг цэрэгт хэрхэн їл гаргахуй хэмээмїй та. Хэвтїїл миний алтан амийг сахина. Шувуулан авлан явахад зоволдоно. Орд гэр хадгаалалдаж, нїїхїйд єрєгт гэр, тэргийг асарна. Миний амин сахиж хонох хялбар уу. Гэр тэрэг их агууруг сахихад асрах хялбар уу. Тийм давхар хаан явдалт хэмээж биднээс ангид єєр цэрэгт бїї явтугай хэмээх нь тийм буй за хэмээжээ. Бас зарлиг болсон нь: Шихихутаг лугаа хэвтїїл, нум, хуяг, зэв асарч тїгээлтїгэй. Агтнаас авчирч їгшин ачиж явтугай хэмээв. Хэвтїїлээс чэрби лугаа агуурс тїгээлтїгэй хэмээв. Хорчин торгууд нар нутаг заахад Есїгэ, Бєхэдэй нарын хорчин, Алчидай, Эїлэ, Ахудай нарын торгууд ордны баруун этгээд явтугай. Буха, Тїдэй, Доголху, Чанайтан чэрби, ордны зїїн этгээд явтугай. Хэвтїїл орд гэр тэрэгний баруун зїїн этгээд явтугай. Архайн баатрууд ордны урд явтугай хэмээв. Хэвтїїл, орд, гэр тэргийг асраад, ордны дэргэд баруун зїїн этгээд явтугай хэмээв. Бїрэн (бїх) хишигтэн, торгууд орд орчин (явах) ордны гэрийн хєвгїїд, адуучин, тэмээчин, їхэрчин, хоньчныг орд гэрийн Тїдэй чэрби ухачу атугай хэмээн тїшїїлэв. Тїдэй чэрби даран ажу (даган явж) ордны хойноос хог авч, хомоол тїлж явтугай хэмээн зарлиг болов. Эрхт хурмаст тэнгэрээс эзэн богдод, эртний буяны хїчээр эрдэнэ хаш аяганд рашаан архи дїїргэн соёрхов. Айх мэт эзэн богд нь авч зооглон суухад айлтган єчив дєрвєн дїї нь: Ахад арав боловч дїїд дєрєв гэлээ. Ээ эзэн минь, ихийг зооглох боловч, асарч маньд єчїїхнийг єгєн соёрхохыг айлдаж гэгээндээ мэдээсэй гэж айлтгаваас, эзэн богд дєрвєн дїїдээ зарлиг болсон нь: Эрт тєрсєнд миний баруун гарт минь лусын орноос хасбуу тамга бурхны зарлигаар учрав. Эдїгээ эрхт хурмаст тэнгэрээс хаш аяганд рашаан архи дїїргэн соёрхов. Заяат эзэн нь би болов уу гэж саналаа. Уухыг хїсвэл май гэж соёрхов. Дєрвєн дїї нь авч ууваас аманд

ороод хоолойд нь эс эчив. Тэндээс дєрвєн дїї нь эзэнд єчсєн нь: Заяат эзэн лїгээ, заягїй бид буруу булаалдав. Айлын чинь алба мэдэх ноён болъё. Эзэн зоогло хэмээн мєргєн єчиж барив. Эзэн авч зооглов. Тэр рашаанд эзэн хєлчїїрэн бульсаж зарлиг болсон нь: Эрт тєрєхєд минь бурхны зарлигаар лусын хааны тамга учрав. Эдугээ эрхт хурмаст хаш аяганд рашаан архи дїїргэн соёрхов. Тэнгэрээс заяат эзэн би буюу хэмээн зарлиг болов. Суут богд Чингис хаан Чагадай хєвгїїнээсээ хуримын дээд хурим аль вэ хэмээн асууваас, Чагадай єгїїлсэн нь:

Хуучин он биднээс
Хангирсаж одох хэмээн
Шинэ он бидэнд
Шилжирч ирэв гэж
Єлзий хутаг хэмээн
Хуримлалдах нь хуримын дээд тэр буй за

гэж єгїїлбээс богд Чингис хаан зарлиг болсон нь: Тэр биш ээ. Нярайгаас хагацсанд нэр эс єгвєєс, хэвлийгээс унаад гэгээ эс їзвээс хэний шинийг шинэлэх та, хэний нэрийг нэрлэх та. Їїнээс хойшид эцгээс їїсэж, эхээс тєрсєн єдрєє олж, хїндэлдэн уулзваас дээд хурим чинь энэ буй за хэмээн зарлиг болсон ажгуу. Єгэдэй хааны тєрсєн єдєр болбоос Єгэдэй хаан мартсан ажгуу. Богд Чингис хаан, ай Єгэдэй маргааш эрт ир хэмээсэн ажгуу. Єгэдэй эрт ирж явсан боловч хуримууд золгож хааны сархад буй ам хїрч уугтун хэмээвээс тэнд буужээ. Богд Чингис хаан идээн бэлдэж сууваас, Єгэдэйн удахад нь хаан маш аймссан ажгуу. Ай Єгэдэй, эцэг, эх нь їрийн тул бие сэтгэл зовсныг їр їл дурдан буй ажгуу хэмээн єгїїлэн бїхийн зуур, їдэш сархад морины тэргїїн идээнийг аваад хїрвээс гадна хэн буй хэмээн асуув. Єгэдэй буюу хэмээвээс ортугай хэмээв. Єгэдэй орвоос хаан зарлиг болгосон нь: Ай Єгэдэй, би чамайг эрт ир хэмээсэн бєгєєтєл удаан ирэв чи хэмээвээс, Єгэдэй єгїїлсэн нь: Эрт ирэх бєлгєє би. Зуур хуримууд золгож удав. Насад хаан эцэг минь єгїїлэн бєлгєє: Болсон идээнээс бултарваас бут тэврэхуй хэмээх бєлгєє. Тийнхїї оройтов хэмээн єчвєєс, уурласан царайгаа заларч морины тэргїїний баруун этгээдийн ууцайг нь этгэж идээд єгїїлсэн нь: Миний засаг зарлигийг гагцхїї Єгэдэй л явуулав. Мєн хоино энэ мэт болмуй за хэмээн зарлиг болсон ажгуу. Тэр хуримд эрт урьд цагт суут богд Чингис хаан Бєртгєлжин нэрт хатнаа ер есєн єрлєг, таван тайш, таван єнгє, дєрвєн харь улсаа хурааж суухад, Сулдуртайн Торхан шар хэлэв:

Дээд хаан эзэн минь айлдан соёрх,
Дэлгэр их хурал чуулахад чинь
Унд дарс їгїй болбоос
Їтэл їл хуран цулгуй болмуу гэв.
Залайрдайн Гоо Мухулай угтаж аваад хэлэв.
Барилдсан їгсийг маань
Байлгадаг биш її.
Бардам дээрэнгїй сэтгэлийг
Тєрїїлдэг биш її.
Чуулсан їгсийг маань
Цуцалдаг биш її.
Цугласан биесийг маань
Тэмцїїлдэг биш її.
Улигт муу
Ундаа дарсыг тэвчвээс
Уг маань бэх
Бие маань янаг буй за

гэж цогт тєрсєн суут богдод Гоо Мухулай хэлвээс Зорчидийн Чуу мэргэн угтан аваад хэлэв:

Санасан їгсийг маань
Сандаадаг биш її.
Сайн муу хоёрыг
Мэдїїлдэг биш її.
Доторх їгийг
Гаргадаг биш її.
Доор, дээр хоёрыг
Ялгадаг биш її.
Эртээс ирсэн
(Рашаан биш її Н. Т.)
Энэ явахуйд
Жаргал биш її.
Їїнээс хойно
Дурдатгал биш її.
Эдїгээ їїнийг тэвчвээс
Энэ хурал
Цулгуй болох
Зєв буюу гэв.

Ачит тєрсєн богдод Чуу мэргэн айлтгаваас, Арладын хєлєг Боорчи угтаж аваад хэлэв:

Аманд орохдоо
Алтан шумуул мэт.
Амнаас гарахдаа
Арслан заан болсон.
Хэлэнд амсахад
Хэдгэнэ шумуул мэт.
Хэлнээс гарахдаа
Хэсэр заан болсон мэт.
Оюун билгийг
Умартуулдаг биш її.
Олсон зєєснєє баруулдаг биш її,
Сархдад бїї шимтье л
Сайн муу хоёрыг
Ялган хэлэлцье л.
Архинд бїї амташъя.
Алив хїслээ
Ханалцан тархъя л гэв.

Урианханы Зэлмэ угтаж аваад хэлэв:

Бор дарсны зориг буюу
Богд эзний маань засаг
Їгїй буюу.
Хар архины
Хаан эзний маань цааз
Дур билїї
Їгїй буюу.
Унд дарсыг хураая.
Унага даага мэт цэнгэе л.
Урьд хожид согтъё л.
Унатал бостол уугаад хэвтье л.
Архи дарсыг хураая л.

Ангир галуу мэт ууя л.
Аливаа хїслээ
Ханалцан тархъя л гэв.

Бэсїдийн Зэв угтаж аваад хэлэв:

Унд дарс їгїй болохул
Ураг їгїй биш її.
Учралдан суугч
Энэ бие маань
Жаргал їгїй биш її.
Архи їгїй болохул
Амраг їгїй биш її.
Амраглан суугч
Энэ бие маань
Жаргал їгїй биш її.
Хар архийг тэвчье л.
Хаан эзнийхээ ємнє
Їнэхээр зїтгэе л.
Хан их тєрийн
Юумайг зєвлєе л.
Харшлах дайсны
Їйлийг бэлдье л гэв.

Ойрадын Хар Хиру хэлэв:

Хурсан бїгд ууваас
Жаргал биш її.
Хол ойр сонсохул
Хїсэл биш її.
Амлан ядах їгэнд
Чимэг нэмдэг биш її.
Алалдах дайсанд
Зїрхийг маань хатаадаг биш її.
Богд эзний энэ хишиг
Бор дарсыг
Бага их їгїй зэргээр ууж
Баясгалант их
Хєєрийг їзье л гэв.

Борохул угтаж аваад хэлэв:

Амрагаас
Алгасуулдаг биш її.
Алиа муу сэтгэлийг
Тєрїїлдэг биш її.
Хамт явах нєхрєєс
Хагацуулдаг биш її,
Харгис дээрэнгїй сэтгэлийг
Тєрїїлдэг биш її.
Бор дарсны эрдэм нь
Ер чухаг.

Бурчиж эвдэх гэм нь
Ер олон буй за гэв.

Шихихутуг угтаж аваад хэлэв:

Хутагт төрсөн богд эзний минь хишгийг
Хун галуу мэт дуугаа нэгдэж
Хулан чихтэй мэт зүсээ нийлж
Хурсан бүгд жаргалдан цэнгэе л.
Ачит төрсөн хаан эзний энэ хишгийг
Ангир галуу мэт дуугаа нэгдэж
Аргаль марал мэт зүсээ нийлж
Амраг сайхан нөхдөө аван жаргая л гэв.

Есөн өрлөгийн үг тэмцэхэд
Үүдэнд суусан
Өнчин хөвгүүн
Өндийж ирээд хэлэв:

Ихсийн зэрэгт орсон болоосой би.
Ер үгээ хэлээсэй би.
Сайдын зэрэгт орсон болоосой би.
Санасан санаагаа хэлээсэй би гэж байв.

Богд эзэн тэр үгийг нь сонсоод
Бололгүй өчүүхэн хөвгүүн юу өгүүлнэ чи гэв.
Тэр хөвгүүн хэлэв:

Богд эзэн маань гэгээн сүртэй аж л.
Энэ хурагсдын дотор үг хэлэх нь бэрх аж л.
Хаан эзэн маань гэгээн сүртэй аж л.
Хамаг хурагсдын дотор үг өгүүлэх нь маш бэрх аж л.
Ойнд минь үг бий боловч
Оножх хэлэх нь бэрх болов уу гэнэм би гэв.

Богд эзэн зарлиг болов:

Үгтэй болбол өчиж
Хошинтой болбол холбож
Гайгүй хэл гэв.

Богд эзний тийм зарлигийг сонсоод, тэр хөвгүүн баясаж, өөрийн оюуны чинээгээр, унд дарсны учрыг хэлэв.

Балай их ууваас өвчин биш үү.
Баахан ууваас өнчин биш үү
Бас хуран ууваас жаргал биш үү.
Балмад их согтвоос мунхгийн сүнсэн биш үү.
Үргэлж ууваас улиг биш үү.
Өсөд үүнийг тэвчвээс билэг биш үү.
Учиртай сайхан ууваас жаргал биш үү.
Үтэл их согтвоос мунхаг биш уу.

Хун шувуу мэт хуралдаасай.
Худалч муу хїний їгийг
бїї ажиглан согтоосой та.
Хурсан бїгдээр жаргаасай.
Хутгалах дайсанд биеэ бїї тэвчээсэй.
Цэн шувуу мэт цэгээсэй.
Цэцэд мэргэдээ аван жаргаасай.
Чалчаа хїний їгийг
бїї ажиглан согтоосой та.
Чичлэх дайсанд зэргээр ороосой.
Ангир шувуу мэт амаар (дуугаа) авалцан
Алиа муу хїний їгийг
бїї ажиглан согтоосой та.
Алив хїслээ ханалцан цэнгэусэй.
Алалдах дайсанд нэг нэгнээ бїї орхилцоосой
Єлєн хутгуур мэт їгээр бїї авалцаасай.
Єсєх єтлєхєє аван жаргаасай.
Їгдэм муу хїний їгийг
бїї ажиглан согтоосой
Єшєєтєн дайсанд мятал їгїй
шургуусай (ороосой) гэв.

Чадана (Чандага) цэцэн ховсор угтан аваад єгїїлэв:

Есєн єрлєгийн їгийг буруу гэж
Ер чи їг єгїїлэх буюу.
Хамаг хурагсдыг цэцэн їгїй гэж
Хаан эзэнд чи їг айлтгах буюу.
Єчїїхэн хїїхэнд (хїїхдэд) їг бий билїї.
Єргєдєг моринд гїйдэл бий билїї.
Нугас мэт замаг цєлбєєсэй чи,
Нохой мэт яс булаалдаасай чи гэв.

Тэр хїїхэн (хєвгїїн) єгїїлсэн нь:

Чадана цэцэн, тэр чинь бус.
Чанар муу сэтгэл буй за.
Есєн єрлєгийн їгийг буруу гэв її би,
Ер миний їг зєв гэв її, би,
Хамаг хурагсдыг цэцэн їгїй гэв її би
Хаан эзний зарлигаас даван ядаж хэллээ би.
Єчїїхэн хїнийг
Єргєн хайрлахул
Єсдєг їгїй буюу.
Єргєдєг морийг
Єргєн тэжээхїл
Таргалдаг їгїй буюу гэв.

Чадана цэцэн ховсор хилэгнэж єгїїлсэн нь:

Холбож хэлэх їгтэй аж л чи,
Хосолж санах цэцэнтэй аж л чи.
Хулгана мэт биеийг чинь хугачнам би

Хурсан бїгдэд инээдэм болгоном би.
Цучил мэт биеийг чинь цуучнам би,
Цугласан бїгдэд элэг болгоном би.
Муу хєвгїїн їгээ тат.
Муухай их євдєм чи.
Багахан хєвгїїн їгээ цэнэ чи,
Балай их євдєм чи гэв.

Чадана цэцэн чамд хэлсэн биш билээ.
Богд Чингис хаанаа айлтгалаа.
Ховсор цэцэн чиний їгийг булаасан биш билээ.
Хувьд єєрийн санаагаа хэллээ би.
Буруу зєв хоёрыг ялгадаг їгїй буюу чи.
Булингар їгїй далайг ємчирхдєг буюу чи.
Богд эзний хайрыг хєєргєдєг буюу
Болол їгїй над лугаа їг тэмцдэг буюу
Хамаа їгїй їгэнд уурладаг буюу
Хас их далайг харамладаг буюу
Хаан эзний маань хайрыг ємчирхдєг буюу
Хариу їгїй муу над лугаа їг тэмцдэг буюу
Онон мєрнийг ховоогоор ширгээдэг буюу
Огторгуйн солонгыг гараар барьдаг буюу
Эдэр мєрнийг элсээр боодог буюу чи
Эрдэмт сайн хїнийг санаагаар цэнэдэг буюу
Цул сэтгэлийг бариасай
Зєв їгэнд баясаасай чи.
Бусчар муу сэтгэлээ тэвчээсэй чи
Буруу їгийг маань сэлбэж єгєєсэй гэв.

Богд эзэн тэр їгэнд нь (їгийг нь сонсоод) Чадана цэцэнд зарлиг болсон нь:

Худгийн усыг засаж ариутгаваас
Хурган, дээр давлан ядаад
Мєн савандаа аху аж л.
Ховоогоор утгаж авбаас
Тїлэдтээ (хурамхан зуур) ширгээд
Гутамшиг муу шавар нь
Ёроолоос гарах аж л.
Булгийн ус дээш оргилох боловч
Булингар їгїй аж л.
Тїїнийг ширгээх нь маш бэрх болоод
Давлан урсваас ариун сайхан тунгалаг аж л.
Харавтар шувууг тэжээж,
Харцага шувуунд тавивал
Харин тїїнээс айж далдираад
Газарт бууж,
Хулганы нїх сахин ажгуу.
Харцага шувууг тэжээж
Харигуна шувуунд тавивал
Харин дээш хальж
Хачир єлєгт халун (ёлд халдах) ажгуу

хэмээн зарлиг болоод,
Бадрангуй цагаан тэнгэрийн хєвгїїн эзэн богд
Бас тэр хєвгїїнийг дэргэдээ суулгаж.
Бал мэт рашааны хишгээ єгч
Баясгалант царайгаар їзэн
Єршєєж хайрлан єргєв.

* * *

Ерэн есєн тэнгэрийн орноос бууж
Их аугаа хїчин лїгээ цогт тєрсєн
Ерєнхий бїгдийг сайтар эзэлсэн
Есїхэйн хєвгїїн суут богд Чингис хаан маань,
Огторгуйгаас буусан бадрангуй цагаан тэнгэрийн
Осолдол їгїй гучин таван эрдмийг тєгс сураад
Олон хэлтэн бїгдийг жолоодон тєгссєн
Їжин Єэлїн хатнаас салсан (тєрсєн) тэр богд маань.
Тэнгэрээс нааш хорин нэгэн їе болсны хойно,
Тэрхїї богд хувилж тєрєєд
Тївдийн Нанхиадын хан орныг булаагаад
Тэнд таван єнгє, дєрвєн харийг ємнєє цуглуулж
Зїлэг хийгээд
Элдэв цэцгээр дїїрсэн Хэрлэний мєрєнд
Зуны эхэн сарын наран єдєр унагаа барьж,
Зулаг сацлаа сар дїїрэн єдєр сацаад,
Зул хїж тїлж, тэнгэр эцэг юїгээ тахиад,
Нармай их улсаа энд тэндээ хурааж,
Нуур далай мэт хуримаа сайтар дэлгээд,
Нийт бага их л їгїй зэргээр жаргаж суугаад,
Наху баяны хєвгїїн хєлєг Боорчид
Богд эзэн зарлиг болсон нь:

Биеэс минь уйтгар їгїй дагагч їдийн сїїдур минь,
Байлдах цагт їл хєдлєгч хаш хад минь,
Барилдсан їгнээс
їл сїлдэгч (няцагч) хивийн зангиа минь,
Бэрх хэцїї їйлд минь
харил їгїй їнэхээр зїтгэж явагч
Буулгат шар мэт
Боорчи минь чи нэгэн їг єгїїл гэв.

Богд эзнийхээ тийм зарлигийг сонсоод
Боорчи баясаж хариу нь магтан ийн хэмээн єгїїлсэн нь:

Элдэв эрдэнэсээр цогцолсон сїмбэр уул минь
Энд тэндээс олон мєрєн цугласан анабад далай минь,
Єдєр шєнє одон гаригаар хїрээлсэн
огторгуйн чандмань минь,
Эрхт тэнгэрийн хєвгїїн,
суут богд эзэн минь гэж магтаад ийн єчив:

Хаан хїний гучин таван эрдмийг тєгс сураад
Хас их тєр шажин хоёроо алдал їгїй тєвшнєє бариад

Харьтан дайсанд хатан зїрхээ їл уйдан (шантран)
Халуун зуурын эе эвийг хичээх хэрэг буй за гэв.

Хїний эрхт суут богд, Чингис хаан
Хуй ун чинсан (Гоо Ван Чинсан) тайшид зарлиг болсон нь:

Тїймэр дайсанд
тїритгэл їгїй шургагч согтуу заан минь
(Тїймэр мэт дайнд
тїгдрэлгїй орогч сїрт заан минь Н. Т.)
Туг сїлдийг минь
барьж їл хєдлєгч чулуун хєшєє минь
Тєлєв их хуримд минь,
хошуучлан байж хїргэгч дэлгэр баян минь
Тэмцэхїй мєрт (дайнд)
мєсєн (мэсэн) болдыг минь барьж айлгагч
Гоо Мухулай минь чи нэг їг єгїїл гэв.

Цогт тєрсєн суут богдын тийм зарлиг сонсоод Залайрдайн Гоо Мухулай баясаж, хариу нь магтан ийн хэмээн єчив:

Амтат олон жимс
дэлгэрсэн галбирваасан модон минь
Асар их хїчин тєгссєн,
цаст уулын цагаан арслан минь
Арга хїчин хоёрыг тэгш чадагч гарьд хєлєгт минь
Алдарт тєрсєн суут
богд эзэн минь гэж магтаад ийн єчив:

Гїн их далай мэт
сэтгэлийг їл долгидон (долгилуулаад),
Хїнд их тєр шажнаа дээр тэнгэрээс гуйгаад,
Хїний єшєєтєн
дайсныг хатуу засгаар тїритгээд (дараад)
Хєвчин их улсаа цул авираар (жолоодож)
дурыг нь авах хэрэг буй за гэв.

Хан их тэнгэрийн хєвгїїн суут богд Чингис хаан
Хайрт Борохулдаа ийн зарлиг болов;

Болзоход минь босож їл хєдлєгч хєндлєн хєхїй минь
Булганы суманд минь (дайн байлдаанд) угтаж босоод
хатгалдагч, уринт асури (сэтгэлт минь)
Бусхул їгїй чин зоригт буурчи хєлєг минь
Бултрал їгїй хурдан явдалт
хатан морин мэт Борохул минь
Чи нэг їг єгїїл! гэв.

Богд эзний тийм зарлигийг сонсоод
Борохул баясаж
хариу нь магтан ийн хэмээн єгїїлсэн нь:

Эс билидїгсэн
(гатлах) давлага ихт мапам далай минь

Элдэв жаран
жигїїр лїгээ тєгссєн их хїчит гарьд минь
Эрэхїй есєн
хїслийг хангагч, тунамал чандмань минь,
Эрийн эр тєрсєн
суут богд эзэн минь гэж магтаад ийн єчив:
Арга хїчин хоёрыг тэгш чадаад
Асар их хїчнээ їргэлж їл оморхон (буурyулан)
Алив єчїгэдийг (иргэнийг) эээр нєхєр татаад,
Алстаа сонстох сайн нэр хичээх хэрэг буй за гэв.

Тэнгэрийн хєвгїїн, суут богд Чингис хаан,
Татаарын Шихихутугт зарлиг болсон нь:

Байлдах цагт
бїрээг минь сїрдэл їгїй дуурсгагч луу минь,
Бэхлэн хэлэлцсэн їгсийг минь
гадагш їл єгїїлуач битїї лонх минь,
Балдагт шор тэргїїтэн
мэсийг минь хурцатгагч чулуун билїї минь
Бууц нутгийг минь засагч Шихихутуг минь
Чи нэг їг єгїїл гэв.

Суут богдын тийм зарлигийг сонсоод
Шихихутуг баясаж
хариу нь магтан ийн єгїїлсэн нь:

Гїїр їл тавигдах єргєн их Хэрлэн мєрєн минь
Хїлэгт їл давагдах єндєр их хас даса уул минь
Хєвчин бїгдийг асрагч
алтан умайтын хєвгїїн минь
Хїний эрхт тєрсєн суут
богд эзэн минь гэж магтаад ийн єчив:

Їлэмж их жаргалдаа їтэл бїї ташуур,
Їнэн тєр оажныхаа тул амь биеэ тэвч,
Їргэлж хїч єгсєн нєхрєє бїї март,
Єчїїхэн бодол їгїй
юманд орохоо тэвчилтэй л буй за гэв.

Ухаантай тєрсєн суут богд
Урианханы Зэлмэд зарлиг болсон нь:

Улсын урьд туршуул болсон мэхт баатар минь
Унах їгїйд мориныг унуулагч аргат баян минь
Унд їгїйд минь тараг уулгагч бэлэн идээт минь
Учирсан Бєртгєлжинийг минь авчирч єгєгч их ачит минь
Чи нэг єгїїл гэв.

Цогт тєрсєн
суут богдын тийм зарлигийг сонсоод
Зэлмэ баясаж, хариу нь магтан ийн єгїїлэв:

Чилгэр ганг сэрїїцїїлэгч

зандан ой минь
Чанадсын дайсныг
тїймэр мэт тїлэгч цандалин (хїчит) гал минь
Цаглашгїй аугаа хїчит маш тєвшин заан минь
Чанар иш нэр аван тєрсєн суут богд минь
гэж магтаад ийн єгїїлэв:

Гэгээн ухаант цэцэд
мэргэдээ бие шахмаа (шадар) аваад
Гэмт муу ардыг засгаар їтэр гэсгээж
Хэрэгт їйлээ осолдол їгїй хичээж,
Хэн хэнийгээ
алгасал їгїй асрах л хэрэг буй за гэв.

Бадрангуй тэнгэр эзэн богд
Бэсїдийн Зэвд зарлиг болсон нь:

Хад мэт дайсанд
харил їгїй шургагч харвасан сум минь
Харь атаатныг їзвээс
зїтгэн ирэгч борогчин харцага минь
Хатууд зорьсон
їйлсийг їл осолдогч тємєр дэгээ минь
Хамагт зохилдон чадагч зєєлєн мяндас мэт
Зэв минь чи нэг їг єгїїл гэв.

Хаан эзнийхээ тийм зарлиг сонсоод
Бэсїдийн Зэхэ (Зэв) баясаж хариу нь ийн єчив:

Олон зєгийн цогцолсон бал ихт бадам лянхуа минь
Осолдол їгїй шинэд дїїрсэн
гэрэл ихт хїмїдийн садан минь
Омог ихт дайсныг їнсэн товрог мэт
хийсгэгч соронзон хянга минь
Лугаа хїчин тєгссєн
суут богд эзэн минь гэж магтаад ийн єчив:

Хутагт гурван эрдэнэ
тэргїїлэн дээр тэнгэр нарыг їргэлж залбиран
Хоёр заяанд
туст тєр шажнаа алдал їгїй тєвшнєє бариад
Хорт дайсныг хол ойр гэлгїй биеэ бэхлэн сэрээд
Хойдод хууль болох
сайн нэрийг хичээх хэрэг буй за гэв.

Суут богд Чингис хаан,
Сїлдэний Торхан Шард зарлиг болсон нь:

Їсэн хийгээд унгасны тэргэнд нуусан ахай минь
Улс монголын эзэн болгоод
хаан оронд хїргэсэн их ачит минь
Усгал зохисоо, єсєд їл султгагч гїр зїрхт минь
Єсєд гэм їл тавигч зєєлєн ёнхор мэт
(сэтгэлт) Торхан Шар минь чи нэг їг єгїїл гэв.

Дээд хувилгаан тэр богдын зарлигийг сонсоод
Торхан Шар ийн магтав:

Хаднаас хас авсан эл хул ахан минь
Хан тэнгэрээс
алтан аягат рашаан буулгасан их цогт минь
Хамаг бïгдийг эрхэндээ хураагч хïчир хïчит минь
Гайхамшигт тєрсєн
суут богд эзэн минь гэж магтаад ийн єчив:
Хïнд их биеэ
Хïндэт бïï сэтгэ
Хïчир их хïчээ
Султган бïï явуул
Гïжирмэг гэмтнийг
Энэ биеэс ïтэр холдуулаад
Хïсэх мэт сайн ïйлийг
Хичээх хэрэг буй за гэв.

Цогт тєрсєн богд эзэн
Чуу мэргэнд зарлиг болсон нь:

Зïгээр явбал чухлан зугтаагч ïнэг минь
Захирч ирвээс єшин шургагч гунан барс минь
Зааж єгснийг минь
алдал ïгïй харвагч аянгын сум минь
Зорьж ирсэн дайсныг ухулан харвагч
Чуу мэргэн минь чи нэг ïг єгïïл гэв.

Жавхлантайяа тєрсєн тэр богдын зарлигийг сонсоод
Зïрчидийн Чуу мэргэн ийн єгïïлэв:

Хорин найман аадар хийгээд арван гаригаар
дïïрсэн тэнгэр нарын огторгуй минь
Хотол элдэв зïйл
жимс дэлгэрсэн галбирваасан модон минь
Хортон дайсныг
тариа мэт хэмхлэгч алтан тээрэм минь
Хувь билэг тєгссєн суут
богд эзэн минь гэж магтаад ийн єгïïлэв:

Хэли уда (хиргïй) сэтгэлээр ерийг багтаа
Гэмтэн муу ардыг засаад мєрєєр гэсгээ
Хэтэрхийеэ их улсынхаа дурыг аваад
Хэв хэзээ алдарших
сайн нэрийг хичээх хэрэг буй за гэв.

Хан мєнх тэнгэрийн хєвгïïн, суут богд Чингис хаан
Хар Хируд зарлиг болсон нь:

Єшєєтєн дайсныг
єрлєн дарагч хар єтïгэ (баавгай) минь
Єсєд хазгайгïй сэтгэлт ялгуусан мэс минь
Ïргэлж гадаад

їйлсийг хичээгч болд гїр зїрхт минь
Їнэнээр зїтгэн явагч
Хар Хируцай минь чи нэг їг єгїїл гэв.

Осолдол їгїй тэр
хувилгаан богдын зарлигийг сонсоод
Ойрадын Хар Хиру баясаж, магтан єгїїлсэн нь

Тэгш хамаг бїгдийг єршєєхїй сэтгэлт бодисун минь
Дэлхий дээрхийг эрхэндээ хураагч хурмаст
тэнгэр минь
Тїгдрэлгїй їнэн худал хоёрыг ялгагч эрлигийн
ноён минь
Тєгс аугаа хїчит суут
богд эзэн минь гэж магтаад ийн єчив:

Єтгєс ихсээ хїндлэн тэтгэж
Єнчин єчїїхнээ асран єршєєж
Ємчит их улсынхаа дурыг аваад
Їїрд алдарших сайн нэр хичээх хэрэг буй за гэв.

Амь есєн єрлєгийн їг нь
Аливаа хойдсын тулд
Аван хэлэлцтїгэй ер бїгд та
Ашид хаад, ноёд їзтїгэй хэмээн зарлиг болсонд,
Гэгээн ухаант цэцэд мэргэд бїгдээр
Хэтэрхийеэ есєн єрлєгийн їгсийг хэрэглэн
Эмээлийн дуунд авав.

* * *

Бас Хубилай ноёныг Харлугуудад цахурахулбай (цэрэглїїлэв). Харлугуудьн Арслан хаан Хубилайд элсэн иржээ. Хубилай ноён Арслан хааныг аваад ирж богд Чингис хаантай уулзав. Эе бололдов хэмээн Арсланг соёрхож, Алаха бэхийг єгєв. Харлугууд Арсланд Алаха бэхийг єгч їїсгэхїйд богд Чингис хаан соён зарлиг болов:

Єрєєл хєл минь болон
Хангарихын минь шїтээн
Халтирахuг минь тах болж
Єгєхєє чи хатууж.
Бас їтэр нєхєцєх бие
Єнє аху нэр
Єєрийн ухаант сэтгэлээс
Сайн нєхєр їгїй,
Урин хилин, алагчин хорт
Муу сэтгэлээс (илїї) дайсангїй.
Итгэлтэн олон буй за
Єєрийн бие мэт итгэлт їгїй.
Дотнологдох олон буй за
Єєрийн сэтгэлээс дотно їгїй.
Хайрлагдах олон буй за
Єєрийн аминаас хайран їгїй.
Ариунаа явбаас авирч уда аж (хэрэгтэй)

Сэрж явбаас насад тїгэл аж
Хатуужваас насад аюул їгїй аж
Эдїгээ хатууж хэмээн соёгсон ажгуу.

Бас Сїбээдэй баатар, тємєр тэлгэтї (тэрэгт) Мэргидийн Тогтаагийн Худу, Чулуун тэргїїтэн хєвгїїнийг нь аян чи хурлаж (нэхэн довтолж), Чїй мєрнєє гїйцэж мохотгож ирэв. Бас Зэв, найманы Хїлїг хааныг нэхэж, Хирис голд гїйцэж Хїлїг хааныг мохотгож ирэв. Уйгудын Идогууд (Идїїд) богд Чингис хаанд элч илгээж Абирга (Адхираг) Тарбай хоёр элчээр єчиж илгээсэн нь: Їїл арилж, гэгээн наран їзсэн мэт, мєсєн хайлж мєрєн ус олсон мэт, богд Чингис хааны нэр алдрыг сонсож маш их баясав. Хаан соёрхвоос алтан бїсийн горхиноос, ал (ариун н. Т.) дээлийн їртэснээс олж, тавдугаар хєвгїїн чинь болж хїч єгсї хэмээн єчиж илгээжээ. Тэр їгийг богд Чингис хаан соёрхож єгїїлж илгээсэн нь: Їг єгье. Тавдугаар хєвгїїн болтугай. Алтан, мєнгєн, сувд, тана, дардаг, начин, торгод аваад Идогууд иртугэй хэмээж илгээвээс Идогууд соёрхогдов хэмээн баясаж, алт, мєнгє, сувд, тана, торго, начин, дардаг агуурс аваад ирж Идогууд Чингис хаантай уулзав. Идогуудыг соёрхож Илалтун (Алалтун) бэхийг єгєв. Уйгудын Идогуудад Илалтун бэхийг єгч їїсгэхїйд богд Чингис хаан соён зарлиг болсон нь: Хатагтай хїн гурван эрт болой. Аль гурван эр хэмээвээс тэргїїн тєр эр буй. Тїїний хойно нэр эр буй. Тїїний хойно авсан эр буй. Гурван эр хэмээгдэх энэ. Тєр эрийг хатууживаас нэр эр бэлэн эсэн буй. Бэлэн нэр эрийг бэхэлбээс авсан эр хол ангид алс хэдий хаа одох хэмээн зарлиг болсон ажгуу. Бас туулай жил Зєчийг, баруун гарын цэргїїдээр ойн иргэнд илуулав. Буха газарчилж одов. Ойрадын Хутуга бэхи тїмэн ойрад урад элсэн орж ирэв. Ирж, Зєчийг удирдаж тїмэн ойрадад газарчилж, Шиншинд оруулав. Зєчи ойрад, буриад, барга, убсус (урасут), хабсаг (габганас), тумбасыг (туба аймгийг) оруулаад тїмэн хиргисїїдэд хїрвээс, Хиргисийн ноёд Эди Инал, Алдай эр (Алдиэр эр), Їрвэг Тигидийн (Єлэ-тигин) ноёд элсэн орж цагаан шонхор, цагаан агт, хар булга аван ирж Зєчетэй уулзав. Сибир, хэсдэм, баяд, тунаг (тухас), тэлэнг, тєгїэстэн бичигтээс нааших ойн иргэнийг Зєчи оруулж, хиргисийн тїмтийн, мянгатын ноёд, ойн иргэний ноёдыг аваад ирж, богд Чингис хаанд цагаан шонхор, цагаан агт, хар булгадаар бэлэглэж уулзав Ойрад Хутуга бэхийг угтан, тїмэн ойрадаа удирдан ирэв хэмээн зарлиг соёрхож, хєвгїїн Иналчид Сэчэйхэнийг (охиноо) єгєв. Иналчийн ах Тєрєлчид Зєчийн охин Халуйханыг (Олуйханыг) єгєв. Суут богд Чингис хаан Зєчийг соёрхож єгїїлсэн нь: Хєвгїїдийн минь ах Зєчи чи, гэрээс сая гарч мєр сайтай одсон газраа эр, агтыг їл ширгээн (газардан), їл зовоон, єлзийт ойн иргэнийг оруулж ирэв чи. Эдгээр иргэнийг чамд єгсї хэмээн зарлиг болов. Богд Чингис хаан Сэчэйхэн ахайг ойрадын Иналчид єгч їїсгэхїйд Боорчи ноёныг соё хэмээвээс Боорчи ноён соёсон нь: Сэчэйхэн ахай сонс. Хаан эцэг чинь чамайг, охин тєрсний тул ойрад иргэнийг даруулан нутаглав. Эрт босож, орой хэвт. Єєрєєс ихэс хадмуудаа їїрд гадна бїї байлга. Єдєр шєнє нэгэн сэтгэлээр хатууж. Амны ухаан билгээ тогтоо. Аланы буртгаа хадгалан эс сурсан мууг энд тавьж од. Сурсан сайныгаа аваад од. Ойрад иргэнээ сэлбэн холбон соёрхогтун хэмээн соёсон ажгуу. Бас Борохул ноёныг хорь тїмэд иргэнд цоохорлуулав (мордуулав). Тїмэд иргэний ноён Дайдагул Сахурийг їхсэний хойно эм нь Ботохой Тархун тїмэд иргэнийг мэдэж ажгуу. Борохул ноён хїрч, гурван аран (хїн дагуулан) их цэргийн урьд явахаар одож їд жилдэн (їдэш) ухамсар бэрх ойд ормоор (нарийн харгуй Н. Т.) явж байтал харуул нь хориод дарамдадаж (гэнэт) орон бууж Борохул ноёныг барьж алжээ. Тїмэд иргэн Борохулыг алав хэмээн мэдэж, богд Чингис хаан маш хилэгнэж, єєрєє морилохыг туурвиваас (завдваас Н. Т.) Боорчи, Мухулай хоёр байлган ятгаваас жич дїрвэдийн Дїрбэ Догшиныг илгээсэн нь: Цэргийг хатуу засаж, мєнх тэнгэрийг залбирч, тїмэд иргэнийг оруулан сорь хэмээн зарлиг болов. Дїрбэ, цэргээ засаад, урьд цэргїїд явах харуулын суух мєр ором сувагт Угдарху Ибэгэлээр сахиулж, Улаан бухын явсан сан мєрєєр цэргээ засуулав (давшуулав). Тоот хїн зїрхэн ядваас (шантарваас) ишихуяа (занчихын) тул эр тутам арван мєс (саваа Н. Т.) їїрїїлж, сїх, ооль, хєрєє, цїїцээр зэр зэвсэг засуулж, Улаан бухын явсан мєрд байсан модыг огтлон цавчин хєрєєдїїлж мєр болгож уулан дээр гарч, тїмэд иргэний єрх (орой) дээрээс гэрїїдэд хуримлан суухуйд дауливай (довтлон оров). Урьд Хорчи ноён, Хутуга бэхи хоёр тїмэдэд баригдаж Ботохой Тархунд ажгуу. Хорчийн баригдсан ёсон нь: Тїмэд иргэний охин, хїїхэн гучин эм автугай хэмээн зарлиг болсонд тїмэд иргэнээс охин авах хэмээн очтол, урьд элдсэн (дагасан) иргэн жич булха (дайсан) болж Хорчи

ноёныг барьжээ. Хорчи түмэдэд баригджээ хэмээн богд Чингис хаан мэдэж, ойн иргэний явдал Хутуга мэдэж за хэмээж илгээвээс Хутуга бэхи бас баригджээ. Түмэд иргэнийг оруулан бараад, Борохулын ясны тул зуун түмэдийг өгөв. Хорчид гучин охин өгөв. Хутуга бэхид Ботохой тархуныг өгөв. Бас Энгүдийн Уран чингүй гучин нэгэн отгийг авч унах нарны хойгуур харь болом гэж эчив. Эзэн, Хасар хоёр нэхэж гүйцэв. Тэгэхэд эзний сайн самужинг Хасар унаж, хөвгүүн Тогтунга баатрыг удирдан хошуучилж, самужинг цусан зээрд болтол уралдаж (байлдаж) дараад авч ирэв. Хасар, Бумбулан нэрт эмийг шан авав. Түүний хойно Уран Чингүй, Хувилгаан цэцэн хаанд шил суврага хүргэсэнд Ал Алтан нэрт охиноо өгөв. Алтан Гургалдай нэрт охиноо солонгодын Нарин хаанд өгөв гэх. Богд эзний дөрвөн дүү нь Хасар, Бэлгүтэй, Очиху, Хачиху буюу. Бөртгөлжин гоо хатнаас Зөчи, Чагадай, Өгэдэй, Тулуй, хэмээх дөрвөн хөвгүүн буюу. Бас Алаха бэхи, Илалтун (Алалтун) бэхи, Сэчэйхэн хэмээх гурван гүнж бөлгөө. Хулан хатнаас Гөлүгэ гүнж, Есүй хатнаас Ючибай гүнж буюу. Есүгэн хатнаас Харачар, Хархаду, Чагур эд гурав бөлгөө. Суут богд Чингис хаан зарлиг болж, эх, хөвгүүд, дүү нартаа ирсэн улс өмч өгье хэмээн өгсөн нь: Улс хураан явсан эх минь буй за. Хөвгүүдийн маань ах Зөчи буй за. Дүү нарын маань нялх Отчигин буй за хэмээн, эхдээ Отчигины хувь лугаа түмэн иргэнийг эх отгон дүү хоёрт өгөв. Эх чамлан эс донгодов. Зөчид есөн мянган иргэн өгөв. Чагадайд найман мянган иргэн өгөв. Өгэдэйд таван мянган иргэн өгөв. Тулуйд таван мянган иргэн өгөв. Хасарт дөрвөн мянган иргэн өгөв. Алчидайд хоёр мянган иргэн өгөв. Бэлгүтэйд нэгэн мянга таван зуун иргэн өгөв. Даридайг хэрэйд лүгээ бололцов (нийлж явсан) хэмээн нүдний эчнээ зүтгэе (далд болгоё) хэмээвээс Боорчи Мухулай, Шихихутуг гурвуул дуртгасан нь: Галаа сөнөөх мэт, өөрийн гэрээ эвдэх мэт, сайн эцгийн чинь гэрээс (болж үлдсэн) авга чинь хоцорч аму. Хэр тэвчих (түүнийг устгаж яаж болно). Эс ухсанд бүтүгэй (уучилтугай). Сайн эцгийн чинь нялх нутгий нь бутруулчих атугай хэмээн хамраас өни сэнгэтэл хаан хэлэгджээ. Далай хэмээх сайн эцгийг сэтгэж, Боорчи, Мухулай, Шихихутуг эд гурвын хэлэнд (үгэнд орж) амарлив за. Эхдээ, Отчигинд түмэн иргэн өгч, ноёдоос Хүчү, Хөхэчү, Жунхур, Хурхасад дөрвийг түшив (өгөв). Зөчид, Хунан, Мөнхүр, Хэтэ гурвыг түшив. Чагадайд Харачар, Мөнхэ, Индухадай гурвыг түшив. Бас зарлиг болсон нь: Чагадай хэцүү буюу, Хөхэчүс үд манагар (өглөө үдэш) дэргэд (нь) аж (байж), сэтгэснээ хэлэн атугай хэмээн зарлиг болов. Өгэдэйд Илугай, Тэгэй хоёрыг түшүүлэв. Тулуйд Жидай, Бала хоёрыг түшүүлэв. Хасарт Жибэгэ-ийг түшүүлэв. Алчидайд Чаурхайг түшүүлэв. Суут богд Чингис хаан дөрвөн хөвгүүдээ соён зарлиг болсон нь:

Өндөр уулын хөтөл зорь
Өргөн далайн олом зорь
Хол хэмээн бүү цөх
Явбаас хурьюу.
Хүнд хэмээн бүү цөх
Өргөвөөс даагдъюу.
Мах идэх шүд аманд аж,
Хүн идэх шүд сэтгэлд аж,
Бие бөх бөгөөс ганцыг ялъюу,

Сэтгэл бөх бөгөөс олныг ялъюу хэмээх зарлиг болсон ажгуу. Суут богд Чингис хаан дөрвөн хөлгүүдээ соён зарлиг болсон нь:

Гурван мэргидэд ахулдаж (хөөгдөж)
Бурхан Халдун дээр буруулан гарч
Өмнөөс зүтгүүлж
Хойноосоо хоцуулж (нэхүүлж)
Ар барь болсонд (Арай баригдаагүйд)
Мөнх тэнгэрт ивээгдэж
Үйдэн жолоо нэхэж,
Эд иргэнийг цуглуулж,
Та бээр урт цулбуур дахь барихуйяа

(Урт жолоог минь та нар барьж)
Авхай їїдийг нэгїхїяа (нїїхэд)
(Їїд хаалгыг минь та нар нээж)
Нэгэн хоёр хїнтэй болгож
Хамгийн хаан
Улсын эзэн болбай за (болгов),
Би манагарын хойно
(Хожим хойно)
Та ургууд минь
Халтирч олсон
Хаан нэрийг минь
Хайрлан сахигтун!
Тойрч олсон
Тїгэрїгэй тєрийг минь
(Тєр улсыг минь)
Тєвшнээ бэхлэгтїн!

хэмээн зарлиг болсон ажгуу.
Суут богд Чингис хаан дєрвєн хєвгїїнээ соён зарлиг болсон нь:

Ургахуйгаас шингэхїйд хїртэл
Улс иргэнийг хурааж явж
Эн олон, бїс элэгтний
Элгийг нэгтгэв за би.
Тун, бус толгойтын
Толгойг нэгэн болгов за би.
Сэтгэл муутан уйдах тэд
Ой муутан чилэх тэд
Ургууд минь та
Ойндоо їл уйдан
Сэтгэлдээ їл чилэн хатуужигтун

хэмээсэн ажгуу. Бас дїї нар, хєваїїдээ соён зарлиг болсон нь: Ургахуйгаас шингэхїйд хїртэл, тэнгэрт дэлхий тєгс соёрхогдсон бєгєєтєл, тєрийг тэтгїїлэх дїї нар, хєвгїїд тєрєлдєж (тєрж) улс засалдах єтгєс бухун єгдэж (нэмэгдэж), хамаг тєрийн хаадаас, олон улсын аргамж болов за. Би хаадаас болж тєрийг бэхлэн сахиж, аргамж болж улсыг барин хатуужсу. Дїї нар, хєвгїїд минь та нар, тєв язгуурыг сахин, тєрийн тул тїрилдэн (зїтгэж) соён хатуужигтун. Єтгєс нугууд минь та нар, єєрийгєє їл санан (єєрийн тусыг бодолгїй), улсын тул єгїїлэн дурдхан ахтун (єгїїлж зєвлєж байхтун). Эрдэмт билэгт хїнийг олбоос, та єєрийн биеэс хол їл болгогдахуй (бїї байлга). Хэрвээ эрдэмт билэгтийг олоод эрдэнэ єгч оломлон дурыг нь авбаас ач тус нь танд их болох. Хан тэнгэртээ (єршєєлєєр) хамаг бїгд тєрийг тєгс їгтэвэй за (байгуулав) би. Та хєвгїїд, ургууд минь мєн хойно зовон бїтээсэн тєрийг минь зонхилон, їїдэн бїтээснийг минь сахиж манан хатуужигтун та (бэхлэгтїн). Їїдэж бїтээж сахин эс хатуужваас їтэр эвдэрьюї. Їїдсэнээр зовсон таны тус эс болъюу (Їїдэн бїтээхээр зовсон тань тус їл болъюу). Бїтээснээс сахисан минь дээр буюу. Та ургууд минь би хэмээн сэтгэлээ. Билэгтээ тогтоотугай. Их дуран барьтал зєв сайнаар засаад:

Амандаа хїрэх уушгиа даран чадваас
Арсланг дарсан мэт илїї буй.
Амандаа хїрэх уушгиа даран ядваас
Уурлаж хїчилж хэнийг чадах та.
Хїзїїнд хїрэх уушгиа даран чадваас
Хїчит заан бєхийг дарсан шїд їлїї (илїї) буй
Хїзїїнд хїрэх уушгиа даран ядваас

Хїчилж уурлаж хэнийг чадах та ургууд минь
Уул мэт єндєр бїї авирлагтун
Уул хэдийгээр єндєр боловч
Амьтнаа авирагдаж дээрээ гаргаюу.
Далай мэт гїн агуу сэтгэлт болбоос
Дээр хїн їл їхюї.
Хїнд їл давтагдах болбаас
Хїн тєрсний билэг тэр буй.
Аман тань хэдийгээр олон болж
Аялгуус тань цєєн болбаас тусгїй
Алив ёсоо адилтган авирлан сурагтун.
Алив їйлчингээс
Аялгуут билэгт хїн хэрэгтэй.
Тїмэн тїмэн хїнээс
Нэгэн тєрєє мэдэх хїн дээр буй.
Хар ойг авлав за.
Хаван бєхийг хайладал барьж єгєв за би.
Хаваны ургуудыг гарлан асран ядваас
Хар ойдоо хатирч гарч одвоос
Харах биед тань эмгэг буй за.
Єндєр уулыг авлав за би
Єтэгэ (баавгай)-ийн хєвгїїдийг
Їрхэртэл барьж танаа єгєв за би.
Єтэгийн хєвгїїдийг оломлон эс асарваас
Єндєр ууландаа гарч одвоос
Єєрийн биед тань зовлон буй за.
Хуучин дээл хагаран ударваас (урагдваас)
Харгана бутанд торъюу.
Харь шир хоёр тэсгин хагацваас
Хан харц хоёр сацуу болъюу.
Шинэ дээл сэтрэн ударваас
Шарилж бутанд торъюу.
Шир харь хоёр тэсгин хагацваас
Шивэгчин хатан хоёр сацуу болъюу.
Арга билгийг эс мэдвээс
Алан доорх ямааны єнїїгїнийг
(Алаг ямааны ишгийг ч)
Алж идэхїйеэ бэрх болой.
Арга билгийг мэдвээс
Ууланд бїгэн явах
Аргалийн зулзагыг
Алж идэхїйеэ хялбар болой.
Харийг єчїїхэн хэмээсээр
Хатдыг уйлуулсан олон буй за.
Хадран загасыг єчїїхэн хэмээсээр
Гарын алгыг хєрєєлгэн эсгїїлсэн олон буй за.
Омог хїчнийг тарааж
Олон аргаар барьсны тул
Олны эзэн болох буй за.
Хад сайт їнэг бэрх
Боролжин сайт туулай бэрх
Бурантаг сайт їхэр бэрх
Хаан сайт харцын єнгє
Улаан хад сайт ямааны

Олхорхой (ходоод) дїїрэн.
Хаан хїн жаргахдаа
Тєрийнхєє сайнд жаргаюу
Харц хїн жаргахдаа
Хааныхаа сайнд жаргаюу.
Хаалгат гэрт суусан
Хатан хїн жаргахдаа
Эр юїгээ сайнд жаргаюу,
Хамаг бїгд жаргахдаа
Эв, эеийнхээ сайнд жаргамуй аа.
Хааныхаа сайныг
Харц їл мэдьюї.
Хаанаас хагацан барсанд
Хааныхаа сайныг тэнд мэдьюї.
Эр юїгээ сайныг
Эм їл мэдъюї.
Эрээсээ хагацан барсанд
Эр юїгээн сайныг тэнд мэдьюї.
Хаан хїн
Харц хїний авир авирлаваас
Хамаг улсаа алдъюу.
Харц хїн
Хаан хїний авир авирлаваас
Хар тэргїїнээ барьюу.
Хан тэнгэрийг шїтвээс болъюу.
Хар усыг чанаваас їл болъюу
Хатан эмсийг итгэвээс їл болъюу

хэмээн соёжээ.
Бас суут Чингис хаан, Хасар эхитэн (тэргїїтэн) дїї нараа соён зарлиг болсон нь:

Онон мєрний эргийг
Ухан чавчиж олом болгохдоо
Ургийн ургийн тулд
Орд гэрийнхээ тулд
Олом болгов за би.
Хэрлэн мєрний эргийг
Хэмхэлж гэтэлгэн болгохдоо
Хэрэгт ургийнхаа тулд
Гэр тэрэгнийхээ тулд
Гэтэлгэн болгов за би.

Мєн хойно та дїї нар минь ургаар болж, оршуулсан олмыг минь бїї огтлогтун. Олны їгэнд орж огтлон сэтгэвээс олхун мэт биесээ огтлогтун та. Тэнгэрийн ивгээлээр болсон мєрийг минь бїї мєшгєгтїн. Бус сэтгэлтний їгэнд орж, мєхдїїлэн (мєшгєн) сэтгэвээс мєн зарлиг засгаар мєхєєгтїн (шийтгэгтїн) та. Бус болсон ах дїїдээ ичириг (ичгэвтэр) болуузай. Богд Чингис хаан Мэнгэтї сэцнийг єгїїл хэмээн зарлиг болбаас Мэнгэтї сэцэн єчсєн нь: Эрт мянган тїрїїт ганц сїїлт могой ажгуу. Олон тэргїїн нь зїг зїг татлалдахуйд тэрэгнээ дарагдаж алагджээ. Бас мянган сїїлт ганц тїрїїт могой ажгуу. Сїїлїїд нь ганц тэргїїнийхээ хойноос дагаж нэгэн нїхэнд орж тэрэгнээ эс дарагджээ. Їїний мэт мянган сїїл чинь болж, хїчин єгєхєє хатуужсугай хэмээн єчєєд:

Хуримыг эвдэгч хор (хорлогчин)
Авыг эвдэгч нур (нуранги)

Зангыг эвдэгч (їнэг),
Зуудийг эвдэгч муу элээ (бий хэмээв).

Богд Чингис хаанд, Отчигин ноён салахдаа бишрэн єчсєн ажгуу. Хаан ах юугаа даган явж, саадагт сум болж согос эс хоцров за. Хєтєл морь болж, цавчин эс татав за. Шавдас (байлдаан) гэхїйд эвслэлдэв за. Залтас гэхїйд услалдав за. Чонын бїрд бїрдлэхїйд бїрдлэлдэв за. Їнэгний сайн шар шарлахуйд шарлалдав за. Тийн явалцаж тїмэн иргэнийг даргалуулав за хэмээн бишрэн єчсєн ажгуу. Богд Чингис хаан, дээр тэнгэрийг бишрэї зарлиг болсон нь: єєрийн тєрєєр итїгээний дээр надаас бус дээр хїчитнийг эс болгов чи. Миний дээр малгай минь буй за хэмээн малгайгаа тайлан авч хоймор тавьж мєргєєд тэр єдєр дарсыг ихэд халууцтал зооглосон ажгуу.

# Аравдугаар хуудас

***. . . Эзний тэр їгийг сонсоод Солонгуудын Буха цагаан хаан, єєрийн Хулан нэрт охиноо єгєн єргєж, барс гэрт, Буха Солонго хоёр отог инжтэйгээр онгоцоор авчрав . . .***

Суут богд Чингис хаан, дїї нар, хєвгїїддээ иргэн єгч, улсын тачаал тєрийн оньсон товчилж соён зарлиг болсон нь ийн бєлгєє. Чингис хаанаас Отчигин ноён салж гарсны хойно Тангудтайн Гоо сэцнээс асуусан нь: Хаан ахаасаа салгагдав би. Хан хїний улс засаглах ёсон ямар вэ хэмээн асууваас Гоо сэцэн єгїїлсэн нь: Зєв асуув чи. Хан хїний улс засаглах ёсон нь, наран мэт їл хождуулах, нуур мэт їл голон хатуужих буй хэмээсэн ажгуу. Тэр їгийн тайлбарыг гурван єдєр эс олж, Отчигин ноён єгїїлсэн нь: Гоо ах энэ їгийн чинь тайлбарыг эс олов би. Юун їг бєлгєє хэмээн асууваас Гоо сэцэн єгїїлсэн нь: Хан хїнийг наран мэт бїї хождуул хэмээх минь наран ургаваас сайн ба муудт, амьд ба їхсэнд тэгш халуун гэгээнээ хїргэюї. Хан хїн тэр мэт тэгш сэтгэлт болваас их улсын дуран яахин хочирху (їгїй болох). Нуур мэт бїї гол хэмээх минь нуурт сайн ба муу бээр усанд орьюу. Сайн муу адгуусан услан ороод буртаглаваас нуур тэд бїгдийг їл голон шингээюї. Хан хїн тэр мэт сэтгэж, сайн муу бээр їг сонсвоос їнэн худал зангїхэн їгс сонсвоос єргєс хатгах їгэнд їл орон, тэгш болгож сонсвоос их улс яахин эвдрэх хэмээсэн ажгуу. Отчигин ноёнд, Тангудтайн Гоо сэцэн єгїїлсэн нь:

Хїйтэн хожуулаар
Галыг хєндвєєс
Хїрхрэн бїхий
Галыг сєнєєюї.
Хєвгїїмэрхїй ардыг
Їйлэнд тїшвээс
Хїр улсыг зовоою.
Уст хожуулаар
Галыг хєндвєєс
Їрхрэн бїхий
Галыг сєнєєюї.
Єчїїхэн ардыг
Їйлэнд тїшвээс

Улс иргэн барагдмуй за хэмээн єгїїлсэн ажгуу. Хонхотаны Минлиг эцгийн долоон хєвгїїд бєлгєє. Долоогийн дундад Хєгэчї тэб тэнгэр бєлгєє. Долоон Хонхотан Хасарыг ємєгшиж занчив. Хасар долоон Хонхотанд занчигдав хэмээн богд Чингис хаанд сєгдвєєс, богд Чингис хаан бусдад хилэгнэж, уур дунд хэллэх болон (ууртай байсан тул), хаан хилэнтэйгээр Хасарт єгїїлсэн нь: Амьдад їл ялагдахуйгаас бєлгєє чи. Яахин ялагдав чи хэмээвээс Хасар нулимс алдаад босож орчиж Хасар муухайлж гурван єдєр эс ирэв. Тэб тэнгэр богд Чингис хаанд ирж мєнх тэнгэрийн зарлиг хааныг заан ийн єгїїлэв: Нэгэн та Тэмїжинг улс барьтугай. Нэгэн та Хасарыг хэмээмїй. Эс мэдвээс мэдээгїй буй за хэмээв. Богд Чингис хаан морилж, мєн шєнє Хасарыг барихаар одвоос

Хїчї, Хєхэчї хоёр, Хасарыг барихаар одов хэмээн заачухай (эхэд мэдэгджээ). Эх мэдээд шєнє бєгєєд удааран (яаран) цагаан тэмээ хєллєж хархудай тэрэгтэй шєнє дєл зорчиж нар ургахуй лугаа хїрвээс, богд Чингис хаан, Хасарын ханцуйг уяж, малгай бїсийг нь авч їгийг нь асуун бїхийд эх нь хїрчээ. Богд Чингис хаан цочин, эхээсээ эмээв. Эх уурлаж, хїрч тэрэгнээс буугаад, эх єєрєє Хасарын уясан ханцуйг тайлж тавиад малгай бїсийг нь Хасарт єгч ихэд хилэгнэж уураа даран ядан завилан сууж, хоёр хєхєє гаргаад євдєг дээрээ бисагари хулжу барьж єгїїлсэн нь: Єєрєє їзвээс хєхсєн хєх тань энэ буй. Эд хатахун харбисунаа (хавиргаа) тасалсан, Хасар яав? Тэмїжин энэ нэг хєхийг минь барах бєлгээ. Хачиун, Отчигин хоёул болж нэгийг барах бєлгєє. Хасар бол бїр хоёр хєхийг минь барж цээж минь муу болох (онгойх) бєлгєє. Цэгч эрдэмт Хасар минь хар хїчит эрдэмтийн тул харвачиж гарсныг харваж оруулах бєлгєє. Єчиж гарсныг огтдож оруулах бєлгєє. Эдїгээ дайсан хїнийг мохотгов хэмээж Хасарыг їзэн ядмуу та хэмээв. Эхийг амарлиулан барж богд Чингис хаан єгїїлсэн нь: Эхийг гэнэт ирэхїй лїгээ айхын ихээр айв. Ичихээр ичив би хэмээн няцья бид хэмээн няцав. Эхдээ їл мэдїїлэн эчнээ Хасар иргэнээ авч мянга гурван зуун иргэн дайжив. Эх мэдэж сэтгэлээр їтэр тїлэгсэн (хєгширсєн) ёсон тийм бєлгєє. Хасар эзэн дайжин дутаахуйд, улсын эзэн зарлиг болж, Сїбээдэй баатраар нэхїїлэхдээ эрт манагар (єглєє эрт) єгїїлсэн нь:

Агтын тэргїїн
Гарч ирэхїйд адил
Манлайн сар
Малгайн очир болсон
Чин мэт эвхсэн
Чулуу мэт зангидсан
Аугаа нєхєд,
Сїїдэр минь,
Хулс мэт зэрэглэсэн
Хот мэт хїрээлсэн
Албатан цэрэг минь
Сонсогтун та.
Їтэл явахад
Идэм бяруу мэт яв.
Идэвхлэх туулих їйлст
Идэлхї шувуу мэт довтлон яв.
Наадан цэнгэж явахад
Нялх унага мэт яв.
Наад цаад лугаа цавчилдахад
Начин шувуу мэт туулин довтлон явагтун та.
Суун байн явахад
Солонго бяруу мэт яв.
Шоровхийлэх идэвхлэх їйлст
Шонхор шувуу мэт довтлон яв.
Ханьсан элдэн явахад
Хашин бяруу мэт
Ханилан яв
Харьтан дайсан лугаа
Харвалдахуйд
Харцага шувуу мэт
Довтлон яв та.
Єлссєн барс
Їйнхэрсэн бїргэд мэт яв.
Гэгээн єдєр
Гэнтї чоно мэт
Гэнэт яв.

Харанхуй шөнө
Хар хэрээ мэт
Хатуужин яв.
Жөтөөч хатан хүн мэт
Хатуужин яв та

хэмээн зарлиг болбаас Сүбээдэй баатар өчсөн нь:

Чадан ядан нэхье
Чадах ядахаар явж үзье
Эзний минь буян мэдтүгэй

гэж айлтган нэхэн гүйцээд, Хасар эзэнд баатар Сүбээдэй үг өчсөн нь:

Хүй элэгнээс хагацваас
Хөндлөн хүний идэш болом за.
Ураг элэгнээс хагацваас
Улс монголын идэш болом за.
Өнөр хүн хагацваас
Өнчин хүний идэш болом за.
Олон улс эвдэрвээс
Оорцог хүний идэш болом за.
Хөдлөх бүгд олдом за
Хүй элгэн үл олдом.
Улс иргэн олдом за
Ураг төрөл төрсөн үл олдом

гэж хэлэв. Энэ үгийг Хасар зөвшөөрөв. Залайрдайн Жибэгэ түүнээс сүлжиж, Баргуужин орон зүг буруулав. Түүний хойно есөн хэлтэн (хамаг улс Н. Т.) Тэб тэнгэрт хуйж (очиж) Чингис хаанu гэрээс ч Тэб тэнгэрт хурах болов. Тийн хурахад Тэмүгэ отчигины харьяат иргэн Тэб тэнгэрт оджээ. Отчигин ноён, одсон иргэнээ гуйхаар Сохур нэрт элчээ илгээжээ. Тэб тэнгэр Сохур элчид өгүүлсэн нь: Отчигин та хоёр ачтан болжээ хэмээн Сохур элчийг нь асхиж явган эмээлийг нь үүрүүлж хариулжээ. Отчигин Сохур элчээ асхигдаж явган илгээгдэж ирсний маргааш нь Отчигин өөрөө Тэб тэнгэрт өчиж өгүүлсэн нь: Сохур элчээ илгээвээс асхиж, явган илгээжээ. Би иргэнээ гуйхаар ирэв хэмээвээс долоон Хонхотан Отчигиныг энд тэндээс хааж, Сохур элчээ илгээх чинь зөв буюу хэмээв. Барихуй тосхуйгаас хигдрэн (барьж зодохыг завдсанд) айж Отчигин ноён өгүүлсэн нь: Элч илгээсэн минь буруу болжээ хэмээв. Долоон Хонхотан өгүүлсэн нь: Буруу бөгөөс наманчлан сөгд хэмээн Тэб тэнгэрийн хойноос сөгтгөжээ. Иргэнээ эс өгдөж (авч чадалгүй) Отчигин маргааш эрт Чингис хааныг босоогүй, орон дотроо бүхийд орж уйлан сөгдөж өгүүлсэн нь: Есөн хэлтэн иргэн, Тэб тэнгэрт чуулахад над харьяатан иргэнээ Тэб тэнгэрээс гуйхаар (авахаар) Сохур нэрт элчийг илгээлээ. Сохур элчийг минь асхиж явган эмээлийг нь үүрүүлж буцаажээ. Би өөрөө гуйхаар одваас долоон Хонхотан энд тэндээс хааж, наманчлуулж, Тэб тэнгэрийн хойноос сөгдүүлэв хэмээн уйлав. Чингис хааныг өгүүлэхийн урьд Бөртэ үжин орон дотроо өндийж суугаад хөнжлийн захаар өвчүүгээ түйдэж (бүрхэж), Отчигины уйлахыг үзэж, нулимс алдаад өгүүлсэн нь: Яасан Хонхотан, тэднийг өмгөөлж урьд Хасарыг жанчсан билээ. Эдүгээ бас энэ Отчигиныг яахин хойноосоо сөгтгөнө. Ямар ёсон бөлгөө. Бэл чамайг энэ мэт бүхийд чигүүд наран (ойн нарсан) мэт дүү нарыг чинь ийн өсөлж байна. Үүнээс мөн хойно үйлэн мэт биеийг чинь нүүн одвоос, итгэл мэт улсыг чинь хэнд мэдүүлэх вэ, тэд. Толь мэт биеийг чинь толбас (сүйдэр) болж одваас, түн мэт улсыг чинь хэнд мэдүүлэх вэ тэд. Чигүүд арад мэт дүү нарыг чинь ийн өслөм за. Эд аран (хүмүүс) гурван өчүүхэн ширгуудыг минь мэндтэл (өсөж амжаагүй хэдэн нялх хүүхдэд чинь) юу мэдүүлэм. Тэд яасан Хонхотан бөлгөө. Дүү нараа тэдэнд тийн хийгүүлж хэр үзэн аму чи (дарлахыг үзсээр байж зүгээр өнгөрүүлж болох уу) гээд Бөртэ үжин нулимс алдав. Бөртэ үжиний энэ үгийг сонсоод Чингис хаан Отчигинд өгүүлсэн нь: Тэб тэнгэр эдүгээ ирэх буй.

Чадахынхаа хэрээр їйлдэхийг чи мэд хэмээв. Тэгэхэд нь Отчигин босоод нулимсаа арчин гарч гурван бєхийг бэлдэж байв. Хоромхон байтал Минлиг эцэг долоон хєвгїїдтэйгээ ирж, долоон бїри (бїгдээр гэрт) орж, Тэб тэнгэр тїсїргэ-ийн баруун этгээд суухуй лугаа Отчигин, Тэб тэнгэрийн дээлийн захаас барьж: Єчигдєр намайг наманчлуулсан бєлгєє, чи сорилдъё хэмээж, захыг нь барьж їїдэн тийш чирэв. Тэб тэнгэр Отчигиныг эсэргїїцэж, захыг нь барьж барилдав. Тэб тэнгэрийн малгай барилдахуйд голомтны тэргїїнд унав. Минлиг эцэг малгайгий нь авч уншиж (гашуудан) єврєтєє дїрэв (хийв). Чингис хаан єгїїлсэн нь: Гарч бєх хїчээ тэмцэлдэгтїн хэмээв. Отчигин, Тэв тэнгэрийг чирч гарахад їїдэн босго алхтал урьд бэлдсэн гурван бєх эсрэг угтаж Тэб тэнгэрийг бариад чирэн гарч, нуруугий нь хугалан, зїїн этгээдийн тэрэгнїїдийн їзїїрт орхив. Отчигин орж єгїїлсэн нь: Тэб тэнгэр намайг наманчлуулсан бєлгєє. Сорилдъё хэмээвээс їл болон аргалж (баашилж) хэвтэнэ. Цагт нєхєр ажгуу хэмээвээс. Минлиг эцэг ухаж нулимс алдаад єгїїлсэн нь: Дайр этїгэнийг (дэлхийг) дээлсїний (довын) тєдий бїхийгээс, далай мєрнийг горхины тєдий бїхийд нєхєцєв би хэмээхїй лїгээ долоон Хонхотаны хєвгїїн нь їїдэнд босож, голомт тойрон байж, ханцуйгаа шамлахад, Чингис хаан гэрлэж (бачимдан) шахагдаж, яаран гаръя хэмээгээд гарахад Чингис хааны орчин хорчи торгууд тойрон байв. Тэб тэнгэрийг тэрэгний їзїїрт нуруугий нь хугалж орхисныг Чингис хаан їзэж, нэг бор хошлиг (гэр) авчруулж, Тэб тэнгэрийн дээр нь тавиулж, эдїгээ нїїе хэмээн тэндээс нїїв. Тэб тэнгэрийг тавьсан хошлигийн єрхийг тїлиж (бїтээж), їїдийг нь дарж, аранаар сахиулав. Гудгаар шєнє єдєр шар (їїрээр) єрх нээж, бие нь гарчээ. Болговоос магад Тэб тэнгэр нь тэнд болгогдов. Чингис хаан єгїїлсэн нь: Тэб тэнгэр дїї нарт минь гар хєл хїрсний тул, дїї нарын минь зуур оргїй зангїйтсэний (хов зєєсний) тул, тэнгэрт эс таалагдан амь бие сэлт цємийг нь авч одов за хэмээв. Чингис хаан Минлиг эцэг эхийг тэнд донгодсон нь: хєвгїїндээ авир їл ятган тэнхчин сэтгэх гээд Тэб тэнгэрийн тэргїїнд хїрэв та. Та нарын тиймийг ухсан бєгєєс Жамуха, Алтан, Хучартаны ёстон болгох бєлгєє таныг хэмээж, Минлиг эцгийг донгодож, донгодон барж, жич манагаарш (єглєє) хэлснээ їдэш нударваас (мартаж), їдэд єгїїлснээ манагаарш нударваас зажру маха хэмээлтэй (ичгїїртэй биш її). Урьд їг барилд лугаа даль (барилдсан їгээ дагаж яв) хэмээн соёрхож, жич залирав (зарлиг болсон нь): Алс авираа татсан бєгєєс Минлиг эцгийн урагтай хэн тэнцэх бєлгєє (гэв). Тэб тэнгэрийг їгїй болсноос хойш хонхотаны царай шувтарчээ (номхров). Суут богд эзэнд буриадын Оро Шигїши, Их Байгалиас начин бариад эзэнд хїргэв. Оро Шигїшид Буриадыг эзлїїлэв. Тїїний хойно эзэн начин шувуугаа Олхуйн Ула-ын голоос (Улзын) голд орхин явахдаа, зорчидын Жанжун хааныг їзээд дуудахад буруулж эс ирэв. Эзэн хариад хуяглаж цэрэглэв. Ула-ын (Улзын) гол олом їгїй аж. Тїїнд Хасарын ач Хаду шира, Халчиху чин тайж, тїмэн агтны цагираг (сїїл) холбон хашхирч гараад хотыг хурааж байж, тїмэн хараацай, мянган мягуйг алба барь гэж авав. Хараацайд хєвєн улитгаж (ороож) уяв. Мигуйд хєвєн уяж гал шатаав. Хараацай їїрэндээ оров. Мигуй байшин дээр гарав. Мигуй хараацай хоёрын галаар тїймэрдэж авав. Жиг буюу мигуй буюу гэж Жанжин хаан энэ їг хэлэв (гайхав). Богд эзэн, Жанжун хааны охин Жалихай хатныг авав. Тур хатан зуур халив (нас нєгчив) гэх буюу. Чингис хаан тур аян аялж харьж ирэхдээ Алтайн хяр дээр бууж, хєвгїїдээ соён зарлиг болсон нь. Мєн хойно та нар,

Єндєр уул давж
Єргєн мєрєн гаталж
Тємєр дєрєєгєє тїлэртэл (сэтэртэл)
Жийж явахдаа
Олон улсыг барьсу (эзэлнэ).
Биеийг нь хураатлаа
Сэтгэлийг нь хураагтун.
Сэтгэлийг нь хураавaас
Бие нь хаа очих хэмээсэн ажгуу.

Бас суут богд Чингис хаан, наран ургах зїг Солонго улсад аялж очтол, Їнэгэн мєрєн їерлэж, эзний бие эн их цэрэг, энтээ саатан суув. Элч илгээв. Эзэн богд алба ац гэж ирлээ гэж Солонгуудын хаанд хэлэв. Эзний тэр їгийг сонсоод Солонгуудын Буха цагаан хаан, єєрийн Хулан нэрт охиноо єгєн єргєж, барс гэрт, Буха Солонго хоёр отог инжтэйгээр онгоцоор авчрав.

Тэндээс эзэн богд Солонгуудын Буха цагаан хаан эхлэн ноёд сайд бїгдээрт мєрєн хэт (алс) дуудаж зарлиг болов. Тїїний хойно эзэн богд, Хулан хатан хоёр дэр нэгтгэхэд, хээр дэр нэгтгэвээс хэвгїй болном за. Гэрт хїрч асрахул ямар вэ гэж бїгд сайд айлтгав. Тийм їгэнд эс болоод, эзэн дэр нэгтгэв. Мєн тэр Солонго улсад гурван жил тїдэж суув. Аргасун хорчийг улсыг зас гэж суулгасан аж. Гэрээс эзэн богд юунд саатав гэж Аргасун хорчийг элч илгээхїйд Аргасун хорч гурвалсан зээрдийг унаж, гурван сар явах газраа гурван хоногт хїрч, эзэн минь мэнд буюу хэмээн асуув. Мэнд хэмээн тїшмэд хэлэв. Мєн тїшмэд нь хатан хєвгїїд, хамаг улс бїгд мэнд буюу гэж асуув. Хорч єгїїлсэн нь:

Хатан хєвгїїд чинь мэнд байнам
Хамаг улсын чинь зан аашийг эс мэдэв.
Эм хєвгїїд чинь мэнд байнам
Эн их улсын чинь зан аашийг эс мэдэв.
Хагархай амандаа хольсон (холтос) хальсан олж идэв.
Хамаг улсын чинь зан аашийг эс мэдэв.
Ундаасах амандаа усан цасан олж уув.
Улс Монголын чинь зан аашийг эс мэдэв

хэмээн єчвєєс эзэн эс ухаж, бас єгїїл хэмээв. Аргасун хорч єчсєн нь:

Сал модонд
Салбар шувуу
Єндєглєв гэлээ.
Мєн сал модонд
Итгэж суусаар
Сар шувуунд
Їїрээ эвдїїлж
Єндєг зулзгаа
Идэгдэв гэлээ.
Хулст нуурт
Хун галуу
Єндєглєв гэлээ.
Мєн хулсанд
Итгэж суусаар
Хулд муу шувуунд
Їїрээ эвдїїлж
Єндєг зулзгаа
Идэгдэв гэлээ.
Хутагт эзэн минь
Гэгээндээ айлд

хэмээн єчвєєс эзэн, Хорчийн (хуурчейн) энэ їгийг ухав уу та хэмээв. Тїшмэд эс мэдэв. Эзэн єєрєє мэдэж зарлиг болов.

Сал мод гэгч хамаг нєхєд минь буюу
Салбар шувуу гэгч миней бие буюу
Сар шувуу гэгч Солонгуудын улс буюу
Єндєг зулзага гэгч хатан хєвгїїд минь буюу
Їїр гэгч энх тєр минь буюу.
Хулст нуур гэгч хамаг улс минь буюу
Хун галуу гэгч миний бие буюу
Хулд шувуу гэгч Солонгуудын улс буюу

Єндєг зулзага гэгч хатан хєвгїїд минь буюу
Їїр гэгч энх тєр минь буюу

хэмээн зарлиг болж алтан жолоогоо залав. Богд эзэн зарлиг болов: Бєртгєлжин хатан минь бага цагт учирсан бєлгєє. Нїїрийг нь їзэх бэрх. Гэрт орвоос гэр нь чухал болом за. Гэртэх хїнтэй эс зєвлєвєл, харь хїн байтал илт уурлан хилэгнэн сууваас ичиж эмээх мэт буюу. Есєн єрлєгїїдийн минь нэг нь їг барилдаж ирэхїл чухал гэж сананам за гэв. Залайрын Мухулай, эзний зарлигаар одоод хїрч, Бєртгєлжин хатанд мєргєн. суув. Тэндээс хатан ийн зарлиг болов: Эзэн мэнд буюу. Чи юунд ирэв гэж асуув. Эзэн зарлигаа мэдїїл гэж илгээв.

Байгуулсан тєрєєр эс болов.
Бат тєрийн эрхээр болов.
Багшлагч сайдын їгэнд эс оров.
Барс гэрийн єнгєнд болж
Богд эзэн Хулан хатан лугаа
Дэр нэгтгэв гэв.

Бєртгєлжин хатан зарлиг болсон нь:

Хаан эзний минь хїчин буй за
Хармай (хамаг) монголын дур буюу.
Эзэн богдын минь хїчин буй за
Эд бїгдийн дур буюу.
Эрэг мєрєнд хун галуу олон гэнэм
Эрхийгээ чинэтэл намнахаа
Эзэн минь мэднэм за.
Эн их улсад
Охид эмс олон гэнэм
Эрж авахыгаа
Эзэн минь єєрєє мэднэм за.
Хулст нуурт
Хун галуу олон гэнэм
Хуруугаа чилтэл намнахаа
Эзэн минь мэднэм за.
Хотол их улсад
Охид эмс олон гэнэм
Хутагт эзэн минь
Эрж авахаа єєрєє мэднэм за.
Эрхийт мэргэн эрэг нугас хоёрыг
Хамт харвам гэлээ.
Эр хїн дурлахул
Эгч дїї хоёрыг
Авам гэлээ.
Эмнэг морин тэр дээрээ
Эмээл тохтугай гэмїї.
Эм хїн дээрээ
Эм автугай гэмїї.
Илїїт муу буюу
Дутуут сайн буюу.
Дээлийн давхар їл дааруулам гэлээ
Дээсний гурамсан їл тасрам гэлээ

гэж зарлиг болов.
Богд эзэн Хулан хатныг авч ирэхэд Аргасун хорч арзанд согтож, алтан хорыг хормосгыг авч, єєр хонов гэж эзэн богд Боорчи, Мухулай хоёрыг ир гэж Аргасун хорчийг дуугуй дохь, донготгол ïгїй (єчиггїй) тэвч гэж илгээв. Боорчи, Мухулай хоёр очиж, Аргасун хорч чамайг арзанд согтож, алтан хорыг авч єєр хонов гэж дуугуй дохь, донготгол ïгїй тэвч гэж илгээв гэхэд Аргасун хорч ïг хэлэв, Алах хïний аялгууг авам гэлээ. Ïхэх хïн ïгээ хэлэм гэлээ. Эзэнд ïгээ хэлье л гэхэд, тэр хоёр тïшмэд эс алж, суутын сархдыг суганд нь, эрхтийн сархдыг євчïїнд нь бариулж авч иртэл эзэн нойрсоо ажгуу. Боорчи, Мухулай хоёр гаднаас ïг айлтгав:

Гэгээн их ордонд чинь
Гэрэл орж байнам.
Гэр дэх охид хєвгïїдээ сэрïїлээсэй.
Гэмтэн жимтэн чинь хурж байнам
Гэгээн их зарлигаа єгч тараагаасай.
Хас их ордонд чинь
Гэрэл орж байнам.
Хаалт гэрийнхээ
Ïїд єрхийг нээлгээсэй.
Гашуутан, зовлонтон чинь хурж байнам
Хас их зарлигаа єгч тараагаасай

гэж айлтгасанд эзэн єєд болов. Аргасун хорчийг ємнєє авч оров. Эзэн зарлиг эс болов. Боорчи Мухулай хоёр дуун эс гарав. Мєн Аргасун хорчи єєрєє айлтгав:

Далан хэлт чагчаахай
(чогчого) чалчин донгодоход
Загалмай мэргэн туулин (довтлон) ирэхэд
Зан хийх дуугаа гарган эс чадав гэлээ.
Заяат эзнээ, занан хянан суухад
Зан хийх ïгээ єчин эс чадав би.
Арван найман наснаас
Алтан хорыг чинь хадгалнам билээ.
Арга билгийг чинь сурам билээ.
Алиа муу аашаа эс олдом билээ.
Арзанд эндсэн минь ïнэн
Арзанд эндэж, алтан хорыг чинь авч
Алс санасан минь ïгїй билээ.
Хорин наснаас
Хотон хорыг чинь хадгалам билээ.
Хошин билгийг чинь сурам билээ.
Холчирхон муу аашаа эс олдож билээ.
Хорзонд эндсэн минь ïнэн
Хорзонд эндэж, хотон хорыг чинь авч
Хол санасан минь ïгїй бєлгєє хэмээн єчсєнд

Амныхаа сайнд гарсан Аргасун минь
Хошиныхоо сайнд гарсан Хорч минь

гэж алахаа байж тунхаг зарлигаа єгч тараав.
Суут богд Чингис хаан улсдаа эзлэн (ирээд), Ононы тэргïїнд есєн хєлт цагаан тугаа байгуулахдаа, Залайрдан Мухулайд Хïй ун чинсан тайш цол єгвєєс Тангудын Хуйлдарын хєвгïїн Мєнх халчаху єгïїлсэн нь:

Хїй нэрдээ бїї хїндрэх
Ун нэрдээ бїї омогш
Чинсан нэрдээ бїї цад
Тайш нэрээ бїї дамла
Унд соёрхолд бїї согт
Дарсанд бїї даамжир
Уламлан хїчээ єг

хэмээн єгїїлсэн ажгуу. Чингис хаан ургуудаа соён зарлиг болсон нь:

Урсан бїхий мєрний загас
Ухамсар сэрэмжгїй бїхийдээ
Утгаж зэтгэж (дэгээдэхэд) автъюу.
Ухаж сэрэн бариваас
(Ухаан сэрэглэн байвал)
Тураг усандаа, турагтаа оръюу.
Ухаантнаа єгїїлбээс
Улам ухаж билэг болгоюу.
Ухаан їгїйд єгїїлбээс
Угтас гарч одъюу.
Цээл усны загас
Сэрэмж ухамсаргїй бїхийдээ
Сэрээгээр сэлбиж хїрч (хатгуулж) автъюу.
Сэрэн ухан бариваас
(Сэрэмж ухаантай байвал)
Цээл усандаа турагтаа оръюу.
Цээжтэнээ єгїїлбээс
Сэрж ухаж билэг болгоюу.
Цээж їгїйд єгїїлбээс
Сэдэс гарч одъюу.
Сэтгэж ухагтун тэднийг      хэмээн зарлиг болсон ажгуу.

# Арван нэгдїгээр хуудас

***Чингис хаан хонин жилд тэр морилсонд хятад иргэний Ахутай (нэртэй Н. Т.) Алтан хааныг элсїїлж, тангад иргэний Илаху Бурханыг элсїїлж, Саарь хээрт буув.***

Чингис хаан, Жамухтай хамт явтал, богд эзний морь бїдэрвээс эзэн морины тэргїїнийг минаагаар (ташуураар) дэлдсэнд Жамуха инээв. Эзэн зарлиг болсон нь: Жамуха чамд ямар баяр болов, хэмээвээс Жамуха єчсєн нь:

Бор этїгээн эхийн даруулга
Бурхан Халдун буй за.
Бїх улсын эзэн
Богд чи буй за.
Хєлийн эндсэнийг
Тэргїїнээс авах буюу.
Хєвгїїдийн эндсэнийг
Эцгээс авах буюу.
Бор этїгээний эндсэнийг
Бурхан Халдунаас эрэх буюу.

Бїх улсын эндсэнийг
Богд эзнээс эрэх буюу

хэмээн єчвєєс эзэн зєвшєєрсєн ажгуу. Чингис хаанаас Жамуха буруу сэтгэж, буруулан гарсныг нєхєд нь барьж авч ирвээс, хаан зарлиг болон Жамуха анд єгїїл хэмээжээ. Жамуха єчив:

Сэцэн анд та, эндэгдэх юу аху
Харавтар шувуу
Хару (Харван) єєд нисэх болон гээд
Хари (харьд) жигїїрээ хугалъюу.
Харц муу боол
Хаан эзнээ эсэргїїцвээс
Хар тэргїїнээ огтлогдъюу.
Би Жамуха буруу сэтгэх болж, нєхєд минь намайг эдїгээ барьж ирэв.
Бутраагїй
Бор тогорууг барив намайг.
Бутарч гївшилдвээс
Хун тогорууг баримуй за.
Намайг тэсхи (ал). Нєхдийг минь асар гэжээ.

Чингис хаан зарлиг болж зєв буй хэмээгээд олны хууль болгоё. Энэ бїхийд бидний нєхєд, мань мєн хойно ийн гэмтэнд сургууль болтугай хэмээгээд нєхдийг нь мєн тэнд бєгєєд (асран), (Жамухыг) нєгчєєсєн ажгуу. Чингис хаан, дєрвєн хєвгїїнтэйгээ дарс уувaас, анхны урьд Зєчи согтож, тїїний хойно Чагадай согтож, тїїний хойно Тулуй согтжээ. Анхны хойно Єгэдэй, хаан лугаа хамт халамцаж тарсан ажгуу. Маргааш эрт нь хурж, єчигдєр єдрийн согтолдсон шалтгаанаа єгїїлэлдээд, хаан зарлиг болсон нь: Хєвгїїд минь та нар энд сууж, єчигдрийн багмураа дэлгэгтїн (ярьтугай). Би урд тусад сууж єтгєс ихэс лїгээ улсын їйл єгїїлэлдсїгэй хэмээв. Урд тусад сууж, харидхун та гэж нэгэн шигїрчи хїнийг одож ухаж иртїгэй, хєвгїїд минь юун їг єгїїлэлдэнэ хэмээн илгээвээс хєвгїїд нь їгийн улмаас єгїїлэлдээд, жаргалангийн сайн аль вэ хэмээвээс, Зєчи, єгїїлсэн нь: Надад ухваас олон адуугаа хичээн адуулан таргалуулж, орд гэрийнхээ буудал зохиож, хуримлан цэнгэлдэн суувaас жаргалангийн сайн энэ аху хэмээн єгїїлжээ. Чагадай ах єгїїлсэн нь: Надад ухваас дайсан хїнийг дарж, булгат хїнийг бурчиж (булааж), ботготыг буйлуулж, богдтойг уйлуулж авч ирвээс, жаргалангийн сайн энэ аху хэмээн єгїїлжээ. Єгэдэй єгїїлсэн нь: Над ухваас суут хаан эцгийн, бидний зовон зєєсєн их улсыг амгулан (амруулан) хєл хєсєр, гар газар тавиулж, улс иргэнээ ордондоо агуулж, тєр ёсоо тєвшнєє барьж, єтгєс ихсийг жаргуулж, єсєх залуусыг амруулбаас жаргалангийн сайн энэ аху хэмээн єгїїлжээ. Тулуй єгїїлсэн нь: Над ухваас,

Хєвгїїд хєлгїїдээ засан дийлїїлж (тэргїїлж)
Хєбшин харцагаа бариулбаас
Гїн нуур бядан явж
Хєхєгчин нугасыг бариулбаас,
Алагууд хєлгїїдээ засан дийлїїлж (тэргїїлж)
Ал начнаа бариулбаас
Уул горхидыг бядан явж
Алагчин нугасыг бариулбаас,
Жаргалангийн сайн энэ аху

хэмээн єгїїлжээ.
Энэ їгийг тэр шигурчи хїн ирж Чингис хаанд тєгс єчвєєс хаан зарлиг болсон нь: Зєчи єчїїхнээс над лугаа хамт улс байгуулалцлаа. Тэр тийн хэлжээ. Тулуй єчїїхэн хїний їг єгїїлжээ. Єгэдэйн їг маш зєв аху хэмээн зарлиг болсон ажгуу.
Дээр тэнгэрийн заяагаар тєрсєн суут богд Чингис хаан зарлиг болсон ажгуу.

Хоёр сэтгэлт хїний нэрийг
Эр бус эм хэмээлтэй.
Нэгэн сэтгэлт эр болбоос
Эр бус эрдэнэ хэмээлтэй.
Нэгэн сэтгэлт эмийг
Эм бус эр хэмээлтэй
Хоёр сэтгэлт эмийг
Эм бус нохой хэмээлтэй.
Тийм лїгээ хэр нєхєцнє

хэмээн зарлиг болсон ажгуу.
Чингис хаан зарлиг болсон нь:

Харц хїн
Хар дарс ууваас
Хамгаас дээр хэмээн
Сэтгэн ажгуу.
Хатуу засагт
Хаагдаж хїртвээс
Хар нохойноос
Муу болон ажгуу.
Хар хулгана
Хар хорсоныг (хорзыг) амсваас
Хаад лугаа сацуу буй хэмээн
Сэтгэн ажгуу.
Хар хошуут їнэгний
Хатирч ирэхийг їзвээс
Хар нїхнийхээ
Амсар тэмцэн ажгуу.

Бас Чингис хаан зарлиг болсон нь:

Хаалганаас унасан цасыг
Хотны шороо аваръюу.
Хатгалдан їхэлдэх дайсанд бол
Хуучин ураг аваръюу.
Ємнєєс цасан унаваас
Єлгийн шороо аваръюу.
Їхэлдэн хатгалдах дайсанд бол
Єтгєс ори (хєгшин залуу) ураг аваръюу
Номхон ил илсэлдэхїйд
Хурц болоход зарга бїї нарилутхун (хичээгтїн)

хэмээн соён зарлиг болсон ажгуу.
Чингис хаан, Гоо сэцэнийг єгїїл хэмээвээс Гоо сэцэн єгїїлсэн нь:

Арга билэг минь
Уул хєдєє гарав.
Гэгээн билэг минь
Хээр тал оров.
Хэдийгээр ойнд минь
Їгїй л болов.
Хурц болд мохвоос

Билїїгїй їл даам ажгуу.
Хїрхрэх хїчит арслан єтєлбєл
Гїчїгїний нїх сахин ажгуу.
Хєлєг сайдууд єтєлбєл
Хїний їг даган ажгуу

хэмээн єгїїлбээс, Чингис хаан маш зєвшєєн, зарлиг болсон ажгуу. Чингис хаан бас єгїїлэгтїн хэмээн зарлиг болов. Гоо сэцэн єчсєн нь:

Дээлийн сайн хуяг бєгєєтєл
Хуриманд эс ємсєнє.
Ї́гийн сайн тоо бєгєєтєл
Дуустал їл єгїїлнэ

хэмээн єчвєєс хаан зарлиг болсон нь: Ї́гийн дотрыг нь бїгд єгїїлэв. Бас єгїїлтэл їїнээс їгїй. (Ї́їнээс єєр юу єгїїлэх вэ?) гэж зарлиг болсон ажгуу.
Чингис хаанд Тангудайн Хуйлдар сэцэн єчсєн нь:

Уулын тєдий
Алтан хурааж
Сахин атал
Амуны тєдий
Эрдэм билгийг
Амиа гартал сахигтун.
Ирсэн учирт
Амиас дутуугїй
Зуун їгийг єгїїлтэл
Янз нэгийг сахигтун.
Тїмэн їгийг єгїїлтэл
Тєв нэгийг гаргагтун.
Тїмэн їгийн
Тєв нэгэн
Зуун їгийн янз нэгэн буй
хэмээн єчсєн ажгуу.
Чингис хаан зарлиг болсон ажгуу.
Алд биеэ амс хэмээвээс
Аху тєр минь алдууртузай.
Бїтэн биеэ амс хэмээвээс
Бїрэн улс минь сандруузай.
Алд бие минь алжааваас алжаатугай
Аху тємєр минь бїї алдартугай.
Бїрэн бие минь зовбоос зовтугай
Бїрэн улс минь бїї сандартугай

хэмээн зарлиг болсон ажгуу. Чингис хаан Хуйлдар сэцэнээс асуусан нь: Эд эл амьтанд, эцэшгїй хїлэг юун, гїйцэшгїй сэцэн юун хэмээн зарлиг болбаас, Хуйлдар сэцэн єчсєн нь: Архул (аргалийн) аян амьдын хїлэг, єєрийн авираа євсєєн ухаж цэнэж явбаас гїйцэшгїй сэцэн хэмээн єчсєн ажгуу. Чингис хаан зарлиг болсон нь: Арамза Сартаул чи зэрмэд загас бол, Урианхайн Зэлмэ чи алдарт хїй шонхор бол, та хоёр биеэ їнээрэн огтролдон (їнэхээр сорилдон) єгїїлэлд хэмээн зарлиг болбаас Арамза Сартаул єгїїлсэн нь:

Ар мєр тойрон явахад
Алагхан ятууд илбээс орхиж

Ал торгон тороо дэлгэхэд
Алдарт хїй шонхор
Ар мєр тойрон ирээд
Алагхан ятууг идэх гээд
Ал торгон торонд минь торж,
Арамза Сартаулын гарт орсонд
Амийг нь тэжэээж
Нїдийг нь тумлаж
Хєлийг нь тїшиж
Ариулан боолчлон зарж
Асар маш зовоосон ажгуу

хэмээвээс Урианхайн Зэлмэ єгїїлсэн нь: Эрт нэгэн тэнгис горхинд зэрмэд загас аж. Їд манагар (єглєє эрт) їймж, жигїїр мєр минь тулах хэмээн их далайд орж, дураар їймсї хэмээн горхин уруу одлоо. Зуур нь оломын хархи тївэжу (дайралдаж), одон харайн ядан атал, усан авах шивэгчин золгож, тэргїїнийг нь шударгаар бяц дэлдэж, арьс сэлтийг минь айл зуур, эрс эмс нарт тїгээж хувааж идсэн ажгуу. Алдарт хїй шонхрыг Арамза Сартаул даран ядаж, хамгийн хаан, улсын эзэнд хїргэж єгч, хааны халиут ханцуй дээр суулгаж, хамраар їнэсэж, хамаг улс гайхалдаж хаварт харгуна нугасыг барьж, намарт нугас, галуу, хун цэнг хуримлан цэнгэн барьж, алдарт хїй шонхор алдарилан асар маш асарчээ. Арамза Сартаул харамжаа авам гэж, хамраа хонхойлгож, сахлаа сэрвийлгэж, хєхїїрээ хатааж, морио эцээж, басарын тэргїїтээр (балгадын замаар) халин явсан ажгуу хэмээвээс Чингис хаан зарлиг болсон нь: Урианхайн Зэлмэд зуурам биламун (шаламгай мэргэн цол) єгєв чамд хэмээв. Чингис хаан хєвгїїд, дїї, ургуудаа соён зарлиг болсон нь:

Тарху ийн бєхийг урьд юїгээ атал
Тархин бєхийг урьтал болгоно.
Тарху ийн бєхийг урьтал болговоос
Тэнгэрийн нэгэн дуунд тууж одвоос
Тархи урагт хїрч одвоос
Тууж гилж хєллєж авчирваас
Тархины бєхийн илїї нь энэ буй.
Унахын бєхийг урьд юїгээ атал
Ургийн бєхийг урьд юїгээ хатуужигтун.
Унахын бєхийг урьтал болговоос
Тэнгэрийн ёсон цасанд дайралдаж
Ураг тархинд хїрч одвоос
Унах хєллєхийг авч ирвээс
Ургийн бєхийн энэ илїї буй хэмээн зарлиг болсон ажгуу.

Ухурдайн Сараман хоногийн хишиг дутааваас, хаан эцэг юїгээ зарлиг болоогїй, олон харцаст донгодоогїй (байхад), Чагадай ах єгїїлсэн нь: Сараманыг тэсгэж олон улсад хууль болгоё. Сараманыг тэсгэж эс чадваас, олон улсыг хэр засаж чадах хэмээвээс, Ухурдайн Сараман єгїїлсэн нь:

Чагадай чамайг тєрєєгїй байхад
Олон харцыг хураагїй байхад
Хаан эцэгт чинь хїчин єглєє би.
Хєр цасыг хєлєєр этэж (цэвэрлэж),
Хєлст тохмыг сїїжээр эгшээж,
Шїдний чигжээсний тєдийгєєр хоноглож
Шїлсний тєдийгєєр ундалж,
Тост их тїйд (хуриманд) чинь

Тохой чинээн тосдож
Тун бус улсад чинь
Тїгцэл (тїгээл) єглєє.
Цуст их булхад (дайнд) чинь
Суга чинээн цусдаж
Сур мэт сунаж
Сухай мэт улайж
Сїг дуртыг чинь
(Сїнс биеийг чинь)
Сахин хїчээ єгєв за би.
Хаан эцэг чинь
Ихсийг минь
Агт юугаа унуулж
Алх юугаа бариулж
Алтат юугаа ємсгєж
Аман дахийгаа гаргаж єгч
Аху бїгдийг тэргїїлэн
Асар маш асран бєлгєє.
Єчїїхнийг маань хєлдєє тїрж,
Хєтєл мориндоо унуулж,
Хєхлийг маань илбэж,
Хєвгїїнчлэн асран бєлгєє.
Хаан эцэг чинь бядуу тєрж,
Цєєн улсыг хурааж охор барив.
Чи эцгээс нэвтэрхий сэцэн тєрвєєс
Олныг хураан ордондоо барь.
Намайг тэсги, їтэрлэ

хэмээн єчвєєс, Чингис хаан зарлиг болсон нь:

Хэний зєєснийг
Хэн зовоох бєлгєє.
Хэний хураасныг
Хэн тараах бєлгєє.

Та намайг хаданд очсон хойно тэнд зовоо. Миний амьдад зєєсєн, зонхилон хураасан улсыг минь бїї зовоогтун та хэмээгээд Чагадай ахыг гарсны хойно Чингис хаан зарлиг болсон нь: Чагадайн зєв буй. Сараман чиний буруу буй. Олонтаа хїчин єгсний тул нэгэнтээ эндвээс аврав. Олон харц дууриагуузай хэмээн зарлиг болсон ажгуу. Чингис хаан заргын їйлэнд зарах хїнийг соён зарлиг болсон нь:

Хан хїний тєр
Харанхуйд їл тєєрєгдьюї
Ханьд їл эндэгдьюї
Ганц сэтгэлээр яв
Хэний зїг хэлбэрэхїйгээ хатуужигтун
Їгийг бїї сонжуул, бїї хатга
Туйг бїї гаталга
(Єтлийг бїї хилэгнїїл)
Дуут хїнийг бїї дарбисга (бїї дарвиул)
Їгтийг бїї їрбисгэ (єрвєлзїїл)
Хормойдоо хонх бїї уя
Салтаандаа чарга уяж бїї ирэгтїн

хэмээн зарлиг болсон ажгуу.
Чингис хаан, Гоо сэцэний хєвгїїнийг туршуул зарваас, цэрэг аялахуйд арга эрж єчїїхэн сонсон єгїїлснийг нь эцгээс сїв (эрж) асууваас, эцэг нь єгїїлсэн нь:

Эцгийн сургаал їл бїтэм
Євчїїний сэтгэл бїтэм
Эхийн сэв їл бїтэм
Эрхийн сэв бїтэм хэмээгээд
Богд Чингис хааны олзын туршуул зарсныг
Боол Гоо юун мэдэх хэмээгээд,
Алдар хэмээх уулын суваг
Асар ба богино бус,
Арслангийн зулзага амиа алдана.
Ангир зулзагаа идьюї.
Хун жигїїрээ шороодьюу
Хулан туруугаа альюу (элээнэ)
Єдрийн ихэнхийг єлсгєлєнгєєр дуусгагч
Газрын холыг явгаар явагч,
Тийм аргаар явах газар буюу
Болзоо сайн л тутам сайн болом ажгуу.
Цєл газарт явган гарсан хїнийг
Чулуут газрыг тахгїй туулсан морийг
Хїний сайныг олж аялах бэрх хэмээсэн ажгуу.
Болзоо хождож будилж хїрвээс
Хурал хождож хур тєвшин хїрвээс
Юун гавьяа!
Эрт байваас ундтай биш її
Хожид хїрч хоохой чамайг гэж
Хождон барж
Гоогийн хїї зуураас
харьж амьд ирэв хэмээснээс
Хїрч їхжээ гэсэн
Сайнаар чадан явбаас чиний нэр тїгэх биш її
Хан эзнээс
Хїн нэртэйг ав
Морин хїчтэйг ав.
Хїний їг худал буй
Хїрсэн газар їнэн буй
Дєхєм газар хол буй
Тєр мэдэх хїн їгїй буй.
Идэх хїнс, євс, усыг тэгш ухаж яв
Эрийн сайныг явах тутам нь мэдэх,
Эрдэнийн сайныг
элэх тутам болом (мэдэх) ажгуу. Чингис хаан, Ун (Ван) хаан хоёр, эцэг хєвгїїн хэмээлдэж, амраглан явахад
Хэрэйдийн Ун хааны Аймалжин эмгэн єгїїлсэн ажгуу.
Хоёр наран ургаваас
Худгийн ус хугуюу (ширгэнэ)
Хоёр хаан сууваас
Хамаг улсаа барьюу.
Буураа тэмээ болгон явбаас
Бурантаг нь сэтэрьюї.
Боол хїн ноён болбаас

Хойд юугаа умартьюу.
Уст хожуулаар галыг сєнєєюї.
Ухаан їгїй муу хїнээр элч зарваас
Улсаа эвдьюї.
Эрэг тєхмийн євсийг
Ишиг тєлєг барьюу.
Эцгээс таталгїй хїрэлцэн агсан
Мянгадын ноёд сонсогтун!
Цуст дайсан ирвээс
Чин мэт эвхэж
Чулуу мэт мухулидож (хатуурч)
Зангидсан мэт зангидаж
Эс єгсєн
Зуутын ноёд сонсогтун!
Нэрийн эзнээс їйлийг барьж
(Илчит нарнаас даажин їйл бараадан)
Тєрєхїйгээс сэтгэж мэдэлд орваас
(Элдвийг сэтгэхуй мэдэлгїй болбаас)
Ишиг даагыг ялган ядьюу.
Харь хариас их омогт болбаас
Харь юугаа барьюу.
Бие биеэсээ их омогт болбаас
Бие юїгээ барьюу.
Ухны эврийг огло нудрав хэмээн
Улсыг бїї эвдэгтїн.
Хуцын эврийг огло нудрав хэмээн
Хуучин явсан ургаа бїї тэвчигтїн.
Бухын эврийг булга нудрав хэмээн
Буруут хїнд бїї халдагтун.
Сууж бїхийн сахлыг бїї барь.
Хэвтэж бїхийн хєхлийг бїї хєнд.
Айлдаа алаг бяруунаас номхон явагтун.
Алалдах єдрїїдэд хїрвээс
Ал начнаас хатуу хєдлєгтїн.
Иргэндээ бїхийд
Ижил бяруунаас номхон яваад
Идэвхлэх єдрїїдэд хїрвээс
Нядлах шувуунаас хатуу хєдлєгтїн.
Халуун зуураа бїхийд
Хархан бяруунаас номхон явагтун.
Хатгалдах єдрїїдэд хїрвээс
Хар начнаас хатуу хєдлєгтїн.
Тєрдєє хичээсэн муухай хїн боловч
Тєвшин сайн хїчнээ єгвєєс
Тїмний ноён болгосугай.
Сайн эс їзсэн
Сарьсан дээлтэн боловч
Сайтар хїчнээ єгвєєс
Сандалтан ноён болмуй за

хэмээн єгїїлсэн ажгуу.

Суут богд Чингис хааны їед, ухаантан сэцэд, мэргэд, сэлбэн холбон єгїїлсэн хийгээдийг, хойдод хууль болтугай хэмээн эдїгээ дэвтэрт бичив. Бас суут богд Чингис хаан, хонин жил, хятад иргэнд морилов. Зожу (Фу-чжоу)-г авч Їнэгэн даваагаар давж, Сонжиту (Сюнь Дэ-фу)-г авч, Зэв, Хїйхїн баатар хоёрыг манлай илгээв. Цавчаалд очиж Цавчаал давааны бэхлэлт хїрээд, тэнд Зэв єгїїлсэн нь: Маныг отож хєдєлгєж ирїїлэн тэнд соръё хэмээн гарав. Харигдаж Хятадын цэргїїд нэхье хэмээн Чїхэ уулыг бїрхэн нэхэж айсуй. Сонжиту-гийн хошуунд хїрмэгц Зэв хойш урван тосож довтлоод сандарч айсан дайсныг дарав. Чингис хааны цэрэг дарж хятадыг хєдєлгєж, Хар Хятад, Зїрчид, Жуйны эрихїн омгон (шилдэг баатар) цэргїїдийг дарж, Цавчаалыг хїртэл їнжихї байтал няджээ (хиартал хядав). Цавчаалын хаалгыг Зэв авч даваа булааж давав. Чингис хаан, Шира Дэгтэрт (Шартэг) буув. Жунду-г (одоогийн Бээжин хот) ээрч (сахиж) бусад хот балгасанд цэрэг илгээж ээрїїлэв. Зэв, Тїнжї (Дїн-цэн Н. Т.) балгасанд хїрч хэрж яван, ядаж харьж зургаан хоног гэдрэг газар хїрч гэнэт эргэж, жич харин зугтаан гар хєдлєн шєнє дєлилдєж (шєнє турш давхиулсаар) гэнэт бїхийд хїрч Тїнжї балгасыг авав. Зэв, Тїнжї балгасыг авч харьж ирээд Чингис хаанд нийлэв. Жїндї хотыг бїслэн байлдаж бїхийд Алтан хааны их ноён Унгин чинсан, хаандаа дуртгасан нь: Тэнгэр газрын заяасан цаг, их ор егїїтгэх цагт хїрэв. Монгол маш хїчтэй ирж, бидний эрихїн омгон Хар хятад, Зїрчид, Жуйны эрхид цэргїїдийг дарж, бутартал хяджээ. Итгэлт Цавчаалыг булааж авчээ. Эдїгээ бид бас цэрэг засаж гаргаваас бас монголд дарагдаж халагар балгад балгадад бутраад тэд жич биднээ хуруулбаас їл болон (бид дахин хуралдуулах аргагїй болж) бидэнд дайсан болж їл нєхцєх болуузай. Тэд Алтан хаан соёрхвоос Монголын хаанд эдїгээ дор (энэ хэр) элсэн одъё. Эед орж монгол няцваас (буцваас Н. Т.) няцсаны хойно бас бус сэтгэлээ бид тэнд эедэлдэм за. Монголын эр (цэрэг Н. Т.) ба агт газар їїсгэж хєлчирхмїй (эндэх газрын халуунд тэсэж ядаж байна) гэнэ. Хаанд нь охин єгье. Алт, мєнгє, агуурсан эд цэргїїдэд нь хїндтээ гаргаж єгье. Энэ эед маань орох эсэхийг яаж мэдэх вэ хэмээн, дуртгаваас, Алтан хаан, Унгин чинсангийн їгийг зєвшєєрч, тийн болтугай хэмээн элсэн, Чингис хаанд Гїнж нэртэй охин гаргаж, алтан мєнгєн агуурсан эд тавaарыг цэргийн хїмїїст хїч мэдїїлэн дагахуйгаас (даах хэрээр нь) Жїндїгээс гаргаж єгч, Чингис хаанд Унгин чинсан хїргэж, элсэн (найрамдахаар) ирэв. Чингис хаан эед нь орж хот хотод ээрэн буусан (байлдаж байсан Н. Т.) цэргїїдийг хариулж няцаав. Унгин чинсан, Мажу, Зожу (Можоу, Фужоу) нэрт хошуу хїртэл Чингис хааныг їдэж харив. Эд агуурсыг бидний цэргїїд даах чинээгээрээ ачиж, хив торгоор ачаагаа татаж явав. Морилсонд (тэндээс) шаншин (хашин) иргэнд зорив. Зорьж хїрвээс шаншин иргэний Бурхан (эзэн Н. Т.) эедэн баруун гар чинь болж, хїчээ єгсї хэмээн Чагаа нэртэй охиноо Чингис хаанд гаргаж єгєв. Бас Бурхан єгїїлсэн нь: Чингис хааны нэр алдрыг сонсож айн халуурав. Эдїгээ сїлдэрт биеийг чинь хїрч ирсэнд сїлдрээс тань айв. Айж (сандарсан) тангад иргэн баруун гар чинь болж хїчээ єгсї хэмээв.

Хїч єгєхдєє:

Єнжїї нутагтаа унтсан
(Орон нутагтаа суурьшсан)
Балгасун гэртээ улс нєгчиж
(Балгас гэртээ байршсан)
Хурдан аян аялахад
Хурц булха болголдохуд
(Хурц дайн болоход)
Хурдан аянд гїйцэж ядму за.
Хурц булхад болголдон ядму за
(Хурц дайнд мордож ядму за).
Соёрхвоос бид тангад иргэн
Єндєр дэрсний ємнєтєє (нємєрт)
Єсгєсєн олон тэмээгээ гаргаж
Сан болгож єгсї.
Єрмєг (бєс эд Н. Т.) нэхэж
Агуурсан болгож єгсї.

Тухурхуй (анч) шувуун сургаж
Сайныг нь хїргїїлэн асугай

хэмээн єчив.
Хэлсэн їгэндээ хїрч тангад иргэнээс тэмээ гувчиж, даан ядталаа авчирч єгєв. Чингис хаан тэр морилсонд, хятад иргэний Алтан хааныг илсэлдїїлж (эрхэндээ оруулж), олон агуурс аваад, шаншин иргэний Бурханыг элсїїлж, олон тэмээд авчээ. Чингис хаан хонин жилд тэр морилсонд хятад иргэний Ахутай (нэртэй Н. Т.) Алтан хааныг элсїїлж, тангад иргэний Илаху Бурханыг элсїїлж, Саарь хээрт буув.

Бас тїїний хойно Чидхунд (Жау-гуанд) элсэн (найрамдахаар) илгээсэн Чау хан (Жубхан) тэргїїтэн олон элч нь хятад иргэний Ахутай Алтан хаанаа етгэгджээ (баригджээ). Суут богд Чингис хаан, нохой жил, хятад иргэнд бас морилов. Илсэн барьж бєгєєтлєє Чидхунд илгээсэн элчийг яахин етгєх бєлгєє хэмээн морилж, Чингис хаан, Дунгуйн (Дун-гуан) амсар (боомт) зорьж, Зэвийг Цавчаалын чигээр болгов (байлдуулав). Чингис хааныг Дунгуйн амсраар болов (боомтыг эзлэхээр явав) хэмээн Алтан хаан мэдэж, Илэ, Хадаху, Бїгэтїр гурвыг цэргїїд мэдїїлж цэргээ бєхєлж Улаан-Дэгэлэнийг манлайлан засаж Дїнгїйн амсрыг тэмцэн (боомтыг бэхэлж), даваа бїї давуулагтун хэмээн, Илэ, Хадаху, Бїгэтїр гурвын цэргїїдийг хурдлан илгээжээ. Дунгуйн амсарт хїрвээс Хятадын цэргїїд газраа хэмээн дагаж ирэв. Чингис хаан, Илэ, Хадаху, Бїгэтїр гуравтай байлдаж, Илэ, Хадахуг хєдєлгєв (ухруулав). Чигї хїргэн, Тулуй хоёр хєндлєнгєєс довтолж Улаан-Дэгэлэнийг няцааж хїрч, Илэ, Хадахуг хєдєлгєж хятадыг єнжихї байтал (зомгол болтол) хядав. Хятад цэргїїдээ хядагдан барагдав хэмээн Алтан хаан мэдэж, Жїндїгээс гарч буруулан, Нанжин балгасанд оржээ. Їлдсэн цэргїїд нь турж їхэцгээн зуур хїний мах идэцгээжээ. Тулуй, Чигу хїргэн хоёрыг сайтар їйлдэв (сайн байлдав) хэмээн Чингис хаан Тулуй, Чигї хоёрыг маш соёрхов.

Чингис, Хуйсижаод буугаад (дараа нь) Жїндїгийн Шархээрт буув. Зэв, Цавчаалын хаалгыг эвдэж, Цавчаалд байлдаж байсан цэргээ хєдєлгєж, ирж Чингис хаанд нийлэв. Алтан хаан Жїндїгээс гарахдаа Хада нэрт ноёныг лиошиу (сайд Н. Т.) болгон тїшиж (орхиж) одсон ажгуу. Чингис хаан, Жундугийн алтан мєнгєн, эд агуурс, юмыг тоолуулахаар Їнгїр буурч, Архай хасар, Шихихутуг гурвуулыг илгээв. Эд гурвыг айсуй хэмээн Хада нэрт ноён эсрэг угтан, алттай эрдэнэ агуурс бариад Жїндї дотроос гарч эсрэг ирэв. Хадад Шихихутуг єгїїлсэн нь: Урьд Жїндїгийн эд, мєн Алтан хааных ажгуу за. Эдїгээ Чингис хааных буй за. Чингис хааны эд агуурсыг эчнээ яагаад хулган авчирч єгнє чи. Би їл авах хэмээн Шихихутуг эс авав. Їнгїр буурч, Архай хасар хоёр авав. Эд гурав Жїндїгийн эд агуурс юмыг жїсэн тоолж ирэв. Тєдий Чингис хаан, Їнгїр, Архай хасар, Шихихутуг гурвуулаас, та нарт Хада юу єгєв хэмээн асуув. Шихихутуг єгїїлсэн нь: Алттай эрдэнэ агуурс єглєє. Би єгїїлсэн нь: Урьд энэ Жїндїгийн эд Алтан хааных ажгуу за. Эдїгээ Чингис хааных болов за. Чи Хада Чингис хааны эдийг эчнээ хулгаж яахин єгнє хэмээж эс авав би. Їнгїр, Архай хоёр єгснийг нь авлаа хэмээв. Чингис хаан, Їнгїр, Архай хоёрыг маш донгодов. Шихихутугийг их ёсон сэтгэжээ хэмээн маш соёрхож їзэхийн минь нїд, сонсохын минь чих болж їлїї аху чи хэмээн зарлиг болов. Алтан хаан Нанжинд орж, єврєє илсэн мєргєж, Тэнгэр нэрт хєвгїїнээ зуун нєхєдтэй нь Чингис хаанд торгууд (шадар цэрэг Н. Т.) болтугай хэмээн илгээжээ.

# Арван хоёрдугаар хуудас

***Хєх мєнх тэнгэрээс заяагаар тєрсєн***
***Хєлєг богд эзэн минь***
***Хїр их улсаа орхиж***
***Хїрвээ чи дээд тєрєлдєє.***

Имда (замд) илгэгдэж Чингис хаан, няцъя хэмээн Цавчаалаар даван Хасарыг зїїн гарын цэргїїдээ авч далай хэжин явж, Бэйгийн (бєхин) балгаст буугаад Бэйгийн балгасыг илсїїлж цааш Зїрчидийн Зугахуг (фугаху) дайран одож, Зуган булха (байлдахыг) сэтгэвээс агуулагтун (байлдагтун). Элсэн орваас балгасыг нь дайран Улан, Нану (мєрнийг Н. Т.) хэжин одож, Тахур мєрєн єєд давж их агурагт (ордонд) нийлэн ирэгтїн хэмээж илгээв. Хасар лугаа ноёдоос Зорчидай, Алчи, Тєлєн чэрби гурвыг илгээв. Бэйгийн балгасыг оруулж Зїрчидийн Зїчийг (фугаху) элсїїлж, мєрт бїхий балгасуудыг оруулаад Хасар, Тахур мєрєн єєд ирж их агурагт бууж ирэв.

Суут богд Чингис хаан лугаа тохъёосон лам нь Сахьягийн Гунгаа Нямбуу нэрт бєлгєє. Тэр ламын зарлигаар Эсругийн нэрт хотны хойд хаалган тус, хоёр лавар газрын їзїїрт Далай дуурсахуй нэрт сїм босгов. Бас суут богд Чингис хаан, ном буяныг гэнэт мэдээд, мєнх газарт Зуу Шагжаамунид буянаа єгч илгээж, Сахьягийн Манзшир ламд, миний урагт нэгэн бодисадваагийн хувилгаан миний ач урд тєрїїл хэмээн єчин илгээв. Тєдий Манзшир шавьдаа алтан хуурцгийн амыг бїї нээ гэж зарлиг болж, їїнийг суут богд Чингис хаанд аваачиж єг. Нэгэн бэр нь бодисадваагийн хувилгаан агсан ажгуу. Энэ хуурцгийг их хурим ерєєл хийж, Сумандарь нэрт бэрдээ нээлгэж їзїїл хэмээн зарлиг болж єгєв. Тэр хуурцгийг тахиа жилийн хувь сарын арван тавнаа их хурим ерєєл хийж, Тулуй эзний Эш цолт бэрдээ нээлгэж їзїїлбээс дотор нь гурван алтан шумуул агсан ажгуу. Тэр шумуул Эш хатны хамрын нїхээр орсон ажгуу. Эш хатны алтан умайд орж арван сар болоод Хуримд балгаст Заграварди хувилгаан сэцэн хаан, Ариг буха эзэн хоёр тєгс тєрєв.

Богд эзний бие бэрх чилээрхэж, бас Тулуй эзэн чилээ болсонд бэлгэчин (ёрчин) энэ хоёулын нэг нь сайн болбаас нэгэн нь муу буй хэмээсэнд, Тулуй эзний хатан Чахур (Чаур) бэх, тэнгэрт єчиг єчсєн нь: Хан эзэн їгїй болбаас, хамаг улс бэлбэсэн болном за. Тулуй эзэн їгїй болбаас би ганцаар бэлбэсэн болох буй за хэмээн залбирав. Тэр залбирснаар Тулуй эзэн бурхан болов. Богд эзний чилээ дээш болсонд тэр сэтгэл нь хєдєлж, єєрийн нєхрийг їл сэтгэн эцгийг хїндэлж, их тєрийг сэтгэсний тул богд эзэн би чамайг бэр гэж бїї хэлсї. Бэхи тайху гэсї. Шиу гэж бїї хэлье. Сутай тайху хэмээе гэж цол єгєєд, найман отог цахар тїмэнийг сонгон єгч соёрхов. Хэрэйдийн Ун (Ван) хааны дїї Жаха Хамбын охин Чахур (Чаур) бэх энэ бєлгєє. Бас Чингис хаан сартуул иргэн, Ухуна тэргїїтэн зуун элчийг нь етгєгдєж алсанд Чингис хаан єгїїлсэн нь: Алтан аргамжаа сартуул иргэнээр хэр тасалдан бєлгєє нь (таслуулаад зїгээр орхиж болох уу) хэмээн Ухуна тэргїїтэн зуун элчийн єшил єшиж, хясал хясаж, Сартуул иргэнд Чингис хаан морилохдоо тангад иргэний Бурханд элч илгээж: Баруун гар чинь болсу хэмээлїгээ чи. Сартуул иргэнд алтан аргамжаа таслуулаад ололцон (хариу авахаар) морилов би. Баруун гар болон морил хэмээн илгээвээс Бурханы донгодоодуйяа (їг хэлэхийн) урьд Эсэн (Аша) Хамбо єгїїлсэн нь: Хїч ядан бєгєєтлєє хаан болдог нь юун хэмээж цэрэг їл нэмэн их їг єгїїлжээ.

Тэнд Чингис хаан єгїїлсэн нь: Эсэн Хамбод хэр ийн єгїїлэгдэх бєлгєє хэмээн наран эгц єдїй бєгєєд гялбас бас зорьж илгээвээс юун бэрх бєлгєє. Урьдаар тэдэнтэй очиж байлдваас зохилтой биш її. Єєр мана хїнд зорьж бїхийд (буй цаг тул) далай мєрєн тэнгэрт ивээгдэж алтан жолоогоо бат татаж ирвээс тэнд мана болтугай. Талий хэмээж туулай жил Сартуул иргэнд налайтал морилов. Чингис хаан, хатнаас Хулан хатныг авч аялав. Дїї нараас Отчигин ноёныг их агурагт тїшиж морилов. Зэвийг манлайд илгээв. Зэвийн гэзэгт Сїбээдэйг илгээв. Субээдэйн гэзэгт Тахучарыг илгээв. Эд гурвыг илгээхдээ гадуур Султаны цаана нь гараад биднийг хїргїїлэн (очиходоо) хамсагтун хэмээж илгээв. Зэв тэр одож хан Мэлигийн балгасыг дайрч їл хєндєн гадуур нь нєгцжээ. Тїїний хойноос Сїбээдэй мєн ёсоор їл хєндєн нєгцжээ (єнгєрчээ). Тїїний хойноос Тахучар хан Мэлигийн хязгаар балгасыг ахуулж тариачныг даулижээ (довтолж дээрэмдэн тариачдыг олзолжээ). Хан Мэлиг балгадаа ахуулдав (сїйтгїїлэв) хэмээн дайжин хєдєлж, Жалачин бээр Султанд (Жалалдин султантай) нийлжээ. Жалачин султан, хан Мэлиг хоёр Чингис хааны эсрэг морилжээ. Чингис хааны урьд Шихихутуг манлайд явав. Шихихутуг лугаа байлдаж Жалалдин султан, хан Мэлиг хоёр Шихихутугийг дарж Чингис хаанд хїртэл дарж айсухуйд Зэв, Сїбээдэй, Тахучар гурав Жалачин султан, хан Мэлиг хоёрын хойноос орж

Жалачиныг дарж хядаад, Бухар, Самисгэб, Їтэгэр (Самарканд, Отрар) балгаст нь їл нийлїїлэн дарж, Шин (Инд Н. Т.) мєрєн хїртэл їлдэж явахад Шин мєрєнд цївтосож (харайн) оруулаад сартуулыг тэнд Шин мєрєнд сєнєєв. Жалачин Султан, хан Мэлиг хоёр амиа хориод (амь хоргодохын тул) Шин мєрнийг єгсєн зугтав. Чингис хаан Шин мєрєн єєд зорчиж, Бэдхэгсэнийг дахиулж (дайран одож). Эх горхи, Гїін горхид хїрч Бараан хээрт буув. Залайрын Балагаар Жалачин султан, хан Мэлиг хоёрыг нэхїїлэн илгээж, Зэв, Сїбээдэй хоёрыг соёрхов. Зэв чи Зургаадай нэрт бєлгєє. Тайчуудаас ирж Зэв болов за хэмээгээд Тахучар, хан Мэлигийн хязгаар балгасыг єєрийн дураар ахуулж (сїйдэлж), хан Мэлигийг дайжуулав. Засаг (цээрлэл) болгож тїїнийг мїхїрїїлье хэмээн барьж жич їл мїхїрїїлэн, маш донгодож цэрэг мэдэхїйгээс нь эрїїлж буулгав. Тєдий Чингис хаан, баруун гараас (Бараанхээрээс) харьж Зєчи, Чагадай, Єгэдэй гурван хєвгїїнээ баруун гарын цэргїїдээр Амар (Аму) мєрнийг гатлан Ургенч балгаст бууґтун хэмээн илгээв. Чингис хаан єєрсдєє Їтэгэр балгаст буув. Зєчи, Чагадай, Єгэдэй гурван хєвгїїн єчиж илгээсэн нь: Чингис хаан, цэрэг маань бїгд Ургенч балгаснаа хїрэв. Бид хэнийхээ їгээр явах вэ хэмээн єчиж илгээвээс Чингис хаан зарлиг болсон нь: Єгэдэйн їгээр явагтун хэмээн илгээв. Тэндээс Чингис хаан Їтэгэр балгасаас їлдэж (хєдєлж), Шимисамчу (Самарканд) балгасаас їлдэж Баха (Бухар) балгаснаа буув. Тэнд Чингис хаан Бала (ноён Н. Т.)-г хїлчиж (хїлээж), Алтан горхины нуруунд Султаны зусланд зусав.

Ургенчээс Зєчи, Чагадай, Єгэдэй гурван хєвгїїн Ургенч балгасыг оруулж, гурвуул иргэнийг хуваан аваад, Чингис хаанд хувь эс гаргажээ. Эд гурван хєвгїїнийг бууж (буцаж Н. Т.) ирвээс Чингис хаан Зєчи, Чагадай, Єгэдэй гурван хєвгїїнийг чамдаж (буруушааж) гурван єдєр эс уулзваас, тэнд Боорчи, Мухулай, Шихихутуг гурав єчсєн нь: Онжин (тэмцэн) мэлзэн агсан сартуул иргэний сїлдийг доройтуулж, балгадын иргэнийг нь авав бид. Хуваагдаж автах Ургенч балгасан, хуваалдаж авсан хєвгїїд бїгд хааных буй. Тэнгэр газарт хїч нэмэгдэж, сартуул иргэнийг єдий доройтуулсан, олон эр эм чинь баясаж эрж амуй. Та яахин ийн хилэгнэж аму. Хєвгїїд буруугаа ухаж айв за. Хойшид сургаал болтугай. Хєвгїїдийн авир алгасангїй болов за. Соёрхвоос, соёрхож уулзуулаасай хэмээн Боорчи єчвєєс: Чингис хаан залирч (тайтгарч), Зєчи, Чагадай, Єгэдэй гурван хєвгїїнтэйгээ уулзаж євгєдийн їгийг єв болгож, хуучин їгийг хууль болгож, байсан газар нь тогтож ядтал, магнайн хєлсийг арчиж ядтал зэмлэж буруушааж байхад Хонхор хорчи, Хорирун хорчи єчсєн нь: Буруушаагаад хїлээж яахин орох мэт, хєвгїїд сая дайнд явж єдийчинээ сурч бїхийд хєвгїїдийг шантруулан энэ мэтээр яахин донгодно. Хєвгїїд айж сэтгэл алгасангуй болуузай. Наран шингэхїйеэ ёроолт хїртэл дайн иргэн буй (Ургах нарнаас шингэх нар хїртэл дайсан иргэн байна). Манийг тєвд одон тїрж илгээвээс, тэнгэр газарт хїч нэмэгдэж, алтан мєнгєн агуурсан эд таваар, иргэн оргон чамд авчирсугай. Аль иргэнд явуулах вэ хэмээвээс Багдад иргэний Халиф султан хэмээх буй хэмээмї. Тїїнд би аялсугай хэмээн єчвєєс, хаан хохаражу эдний їгэнд залирч зєвшєєрєн зарлиг болохдоо: Хонхай, Хогтухай, Чирган та гурвуул явж, Адархадай, Хорихай, бас Тодогатай Хонтухай хоёрыг миний дэргэд байтугай хэмээж, Їтэгэгийн Чормаганыг Багдад улсын Халиф султанд аялуулав. Бас Идїн (Индус) (энэтхэг Н. Т.) иргэн, Багдад иргэн хоёрын зуурт байгаа Ару Мєрї Мадашири иргэний Абаду балгасанд Дїрвэдийн Дєрбэй догшныг аялуулав. Бас Сїбээдэй баатрыг умар зїгийн Канглы, Кипчак (Бажигид), Орос, Сангууд (Мажиар), Асуд, Хасуд, Ширэсїд (Чэркэс), Басмир (Кашимир), Болор (Болгар), Гэрэн (Лала) эд арван нэгэн аймаг харь иргэнд хїртэл Ижил, Яик уст мєрєн гэтлэн Кивамен (Киев) хэрмэн балгасанд хїртэл Сїбээдэй баатрыг аялуулав. Бас сартуул иргэнийг аван аварч (эзэлж дуусаад), Чингис хааны зарлигаар балгад балгадад дарагч тавьж (дарга тавихад), Ургенч балгасаас Хєрмэгэй овогтой сартуул Ялавач, Масхуд (Махмуд) хэмээх нэртэй эцэг хєвгїїн хоёр ирж, балгасны ёс тєрийг Чингис хаанаа єгїїлжээ. Тэд хот газрын заншил ёсыг сайн мэдэх тул хєвгїїн Хєрмэгэй Масхудыг бидний дарга лугаа Шимсэгэн (Самарканд), Ургенч, Удан (хотон), Шисэгэй (Кашгар), Уриан, Хїхэндари тэргїїтэн балгасыг мэдїїлэн шїтэж (захируулаад) эцэг Ялавачийг авчирч, Хятадын Жїндї балгасыг мэдїїлэн авч ирэв (захируулав). Сартуул хїнээс Ялавач, Масхуд нар балгасны тєр ёсыг чадахын тул хятад иргэнийг сахихуй иргэнийг мэдїїлэн (захирах монгол) дарга лугаа тїшив (зєвлєгчєєр томилов). Сартуул иргэнд долоон он явж тэнд Залайрын Бала (ноён)-г хїлээж бїхийд Бала, Шин мєрнийг гэтэлж, Жалачин султан, хан Мэлиг хоёрыг Индус газар хїртэл нэхвээс Жалачин султан, хан

Мэлиг хоёр завхаж (завхарсан) тул Индусийн дунд хїртэл нэхэн ядаад буцахдаа Индусийн хязгаарын иргэдийг толиод (тоноод) олон иргэн, тэмээг аваад иржээ. Тэндээс Чингис хаан буцах замдаа Ардис (Ирчиш мєрєн)-д зусаж, долдугаар он болж, Чингис хаан сартуул иргэнийг авч харьж ирэв. Ордонд элч илгээж, Хорхогдай хєвгїїнийг аваад иртїгэй хэмээж илгээв. Удар даваагаар давж явахдаа бас элч илгээж, баруун хєвгїїд їтэр иртїгэй хэмээсэнд їтэр хєдлєєд Чингис хааныг Хар Зайр нэрт газар бїхийд хїрэв. Тэндээс Чингис хаан хєвгїїддээ еслєн (ес есєєр) ачаа тээш єгч сартуул хєвгїїуд, агт морьдыг єгєв. Явсан хєвгїїдээс хамгийн тїрїїнд Хубилай хєвгїїн хїрч ирж, сартуулын олзноос Хубилай хєвгїїнд ихийг нь єгєв. Тэндээс хєдлєєд тахиа жилийн намар Туулын хар шугуйд ордонд буув.

Суут богд Чингис хаан, хєвгїїн Зєчийг Кипчак газар даруулан салгав (дарга болгон суулгав). Чагадайг сартагчны газарт салгав. Зєчи, Чагадай хоёр хєвгїїнээ салахад соён зарлиг болсон нь: Би та нарыг єєр бус улсад салгах бус, эзэлснээ мэдїїлэн, оруулснаа даруулан, газрыг агутхин (эзлїїлэн), тєрийг тїшїїлэн, ерєєл гэр, ерєєсєн бие болгон сайнаар салгаж илгээв.

Айлаас айл хагацан буув хэмээн ангижирч яахин сэтгэнэ.
Айлын бараа їзэлт хєл нь илїї ах (хэзээд байх шїї).
Сїргээс сїрэг хагацав хэмээн содхорон яахин явах та.
Сїргийн чанар нэгтгэн илїї ах та (байх шїї).
Ургууд минь ах дїї дотроо алдарш.
Хад нэвт довтлом за
Хашхираа уриагаа илїї хатуужигтун та.
Далай гэтлэн довтлом за
Дуун уриагаа юун таслах билээ та.
Бар бар дуугаараа уриалж
Дуу уриагаараа юунд ч бїї боогд та.
Барул барул малгайгаараа даллаж
Харах нїдээ бїї цавчигтун та.
Бээр хэдэн суулдаж
(Хэт хол суулдаж)
Хэнээ мєн, хэнээ биш хэмээлдэх билээ та.
Хэлэлцэн илїї сэтгэгтїн та.
Уул алс суулдаж
Алийг нь мєн, алийг нь биш хэмээлдэх билээ та.
Ахлалдан дїїлэлдэн амраглан явагтун та.
Аху их улс иргэнийг
Їнэн тєр ёсоор явуулж,
Адарших сайн нэрийг
Хичээх хэрэг буй за,

хэмээн зарлиг болсон ажгуу.

Чингис хаан, Зєчи ахыг Кипчакт дарга болгон суулгахдаа, Боорчи ноёныг соё хэмээвээс Боорчи єгїїлсэн нь: Зєчи хєвгїїн сонс. Хаан эцэг чинь чамайг газар агутхин, харь иргэн даргалуулан салгав. Хатууж. Давшгїй давав буй хэмээн сонсдом уу, хэр (яаж) давах вэ хэмээн бїї сэтгэ. Давъя л гэж сэтгэвээс давна. Тэр (тэгж) давахад л дуу шуугїй давбаас, давааны тэр этгээдэд дуу хуур бэлэн эсрэг буй. Гэтэлшгїй мєрєн буй. Хэр гэтлэх хэмээн бїї сэтгэ. Гэтэлье гэж сэтгэвээс гэтэлнэ. Тэр гэтлэхэд гэмэр жимэр (гэм жим) эс болбаас гэтлэн барсан тэр этгээдэд, гэр тэрэг бэлэн эсрэг буй хэмээн соёвоос, Зєчи ах єгїїлсэн нь: Суут эзэн соётугай хэмээвээс, намайг хїрээгїй иргэнд хїртїгэй, хамаагїй иргэнийг хамтугай, газраа агутхитугай (уужимсгатугай) хэмээн соён аху хэмээн сэтгэлээ би. Чи бїрэн иргэнийг мэдїїлэн, болсон идээнийг боорчлуулан соён ажгуу чи хэмээв. Тэр їгд Чингис хаан зарлиг болсон нь: Зєчи чи хєвгїїн хэмээн хєвгїїурхэв ээ чи. Бїлэг иргэнийг засан эс чадваас бїлэг эс болъюу. Идээ тїгээн

чадагч буурч хїн хурсан иргэнийг їл хождуулъюу. Хурим дотор їл дутааюу. Єєрєє бас олж идъюї. Их улсыг засах нь, болсон идээтэй адил буй. Боорчийн їг зєв хэмээн зарлиг болсон ажгуу.

Бас Чингис хаан зарлиг болсон нь: Эцэг хєвгїїн эе юун, эчнээ хол илгээх мэт бус, эзэлснээ эзлїїлэн, хатуужсанаа хадгалуулан, єргєє гэр, єрєєл биедээ тулга болгон салгана. Тєвийг сэрэн, тїшсэнээ сэтгэж, энхийг їл эвдэн, бїхийг їл бурчин (сїйтгэн), їзэх нїд, сонсох чих минь болон хатуужваас хєвгїїн тєрсний ач тэр буй за хэмээн єгїїлсэн ажгуу.

Чингис хаан бас Хохин ноёныг орос, чэркис газарт явуулахдаа соён зарлиг болсон нь: Хохин чи буданд минь эс булчив чи. Бєхийтлєє над хїчин єгєв чи. Цанд минь эс цангав чи. Цайтлаа над хїчин єгєв чи. Зол зєєлєн ахын ураг буюу чи. Мєр Зєчийн баруун этгээд сал. Хавирган нэвт харвая хэмээн бїї ихэмш. Чамд эс дагав хэмээн бїї цєх, ар туурга болон их гэрт хийсгэлэн, олон дайнд тєв харан їлдэж бай чи хэмээн зарлиг болсон ажгуу. Чингис хаанд Хохин ноён салахдаа бишрэн єчсєн ажгуу. Хаан ахыгаа зїгээр дагаж явсны тул, буданд эс булчив, цанд минь эс цангав хэмээж, иргэн идээт, улс ундат болгож, найман мянган иргэн єгч, газар агутхин, харийг даруулан салгагдав би. Иргэний идээнд эрсдэж, улсын ундfestive согтож, алтан сэтгэлийг амруулан чадах буюу би. Хаан ахын минь гэгээн мєр мэдтїгэй, хатуужин хїчээ єгсїгэй хэмээн єчсєн ажгуу.

Чингис хаан, бас Мєнхэт баатрыг салгахуйд соён зарлиг болсон ажгуу. Гэгїрэх аланхир дїї минь Хохин салж одож хїрэн барж єчиж илгээсэн нь (їїрэх нум мэт Хохин дїї минь салж ядан мордохдоо єчсєн нь): Ахыг соёрхваас эхин минь дэрсэг, элэг минь халсаг, сууж минь дэвсгэрсэг болов хэмээн єчиж илгээжээ. Зєвєєр хїчин єг. Хїлэг этэх (барих) уурга минь, Мєнхэтї чамайг зарна би. Шил дїїурэн малгайгаа тэмтрэн ємсєж, тємєр дєрєєгєє тєл (чанга) жийж, тэнгэр газрыг дуурстал їлїї (довтлон) явах чи, тэнгэрт мєр єгдвєєс, далай тас довтлом за чи. Дуун уриагаа бїї тасал. Хадыг хага довтлом за чи. Хашхираа уриагаа илїї хатуужигтун чи. Ханцуйн хормой тас одон амуу чи. Хойшоо хилинцийн жигїїрээ илгээ хэмээн зарлиг болсон ажгуу. Чингис хаан бас, Зєчи ахыг минь бїї хїндшээ (тээр шаа). Їгэнд ижилдвээс сэцэн болъюу. Илд жаданд ижилдвээс баатар болъюу. Тэр сэцэн хэмээх буй. Ганц сэтгэ. Бор дарсан бїї уу. Баруун зїїн ангид хол дайн (дайсан) гэж бас сэтгэх болбаас тєдий буй за. Эс болбоос, сэтгэлээр хїрэлцвээс тэнд хэлэлцье хэмээн соёж илгээсэн ажгуу.

Бас суут богд Чингис хаан, Боорчи, Мухулай хоёрт соёрхол єгсєн нь: Хятад иргэнээс танд эс єглєє. Хятадын жуйн иргэнийг Боорчи, Мухулай хоёрт сацуу хувааж єгєгтун. Авч, сайн хєвгїїдийг нь шувуу бариулж дагуулж явагтун. Сайн охидыг нь єсгєж, эмсээ дагуулж, хормой засуулж явагтун. Хятад иргэний Алтан хааны янагууд нь итгэлт монголын євєг эцэгсийг барсан сартагчин жуйн иргэн ажгуу за. Эдїгээ миний хэл нэгтэй янаг нь Боорчи, Мухулай буй за. Жуйн иргэнийг та хувааж авагтун хэмээн зарлиг болов.

Бас богд эзэн Хятад улсыг эрхэндээ оруулж, Алтан хааны ор авсныг тангадын Шидургу хаан сонсоод эмээж, Баян Сардахарын хєвгїїн Эр Дурдунг баруун гар чинь болж албыг чинь єгсї гэж элч илгээсэн бєлгєє. Тэр элч эзэнд айлтгаж харихдаа богд эзэн тэнгэрийн хєвгїїн гэгч їнэн байнам. Манай хатны гэрэлд нь шєнє зул їл хэрэглэх буй. Мєнгєлєн гоо лугаа адил бус гэж энэ їг хэлж харив. Богд эзэн, тайчуудын Жамухын эм Мєнгєлєн гоог татаж явах агсан аж. Дурдунгийн їгийг Жамуха сонсоод, эзэнд єгїїлсэн нь: Миний Мєнгєлєн гоо эмээс, хятадын Вангинан (Ванцюнь) зангины Сэцэн номтойн охин, тангадын Шидургу хааны Гїрбэлжин гоо хатны гэрэлд нь шєнє зул хэрэглэх їгїй гэнэм. Тїїнийг аваасай хэмээн зангїн єгїїлсэн ажгуу. Богд эзэн тїїний хойно, сартуул улсад би аянд мордов. Чи морд гэж Шидургу хаанд элч илгээв. Шидургу хаан тэр элчид хамгийг їл эзлэн атал хаан болов хэмээн энэ юун. Хаан хїнд нєхєр юун хэрэг гэж эс болов. Тэр їгийг сонсоод, эзэн алтан амиа їгїй болон болтол чамайг тавихгїй гэж ам авсан бєлгєє. Тэр євєл євєлжиж, тангад иргэнд морилъё хэмээн, шинэ тоо цэрэг тоолжээ. Тангадын Шидургу хааны хар ханшаарт шар хонгор Гїбэлэг нэрт нохой ёрч гэнэм гэж, богд эзэн

есєн хєлт цагаан тугаа залан хатгаж, гурван їе мордон мордон буув. Тэр нохой мэнд энх эсэн, амгалан, жаргалан гэж хуцахул дайсан їгїй, ульж хуцахул дайсан болох агсан ажгуу. Тэр нохой эзний мордохуйг мэдэж, гурван он улин хуцав. Шидургу хаан, нохой минь хєгширч, ёр нь їгїй болж байнам гэж сэрэл їгїй суув. Тїїний хойно нохой жилийн намар явган цэргийг явуулж богд эзэн Хасараас хачир тасын єд ац гэж боол Мичинг илгээв. Хасар єгїїлсэн нь: Хамгийн эзэн хаан боловч хачир тасын єд авахад би сайн гэж хэлээд хачир тасын єд єгєв. Худ (удаан) дарсан гэж эс авч харив. Хар халзныг алж ац гэж боол Мичинг бас илгээв. Хасар хар халзан шувууны нисэж явахыг їзээд эргэлгээний мєн хаана нь харвах вэ гэж боол Мичингээс асуув. Боол Мичин єгїїлсэн нь: Хар шар хоёрын завсар харва гэв. Хоншооры нь тас харваж єгєв. Хаан хїнд, ёст хачир тасын єд билээ. Энэ биш, хар халзан байнам. Цусан халдав гэж эс авч харив. Тїїнд эзэн хориглож бєлгээ. Гахай жил эзэн богд Есїй хатныг авч, морьтон цэргїїдийг удирдан єєрєє мордов. Эзэн богд Мона хошууг їзээд зарлиг болсон нь: Эвдэрсэн тєрд хоргодолтой, энх тєрд нутаглалтай, їдэх (єл) буга їдээлэлтэй хэмээн зарлиг болов. Модон дээр суусан муу хэлт уулийг їзээд эзэн, Хасарыг харва гэж зарлиг болов. Хасар харвав. Ууль босоод завсарт шаазгай ороод жигїїрээ тас харвуулав. Эзэн хориглож, илдээ далайж байв. Эзэнд єрлєг ноён айлтгав. Сайны салдар, муугийн шорвог гэнэ. Эзэн єєрєє мэдээсэй гэв. Эзэн зєвшєєн залирав. Тїїний хойно боол Мичин хєтєч, Хасар дїї чинь архидаж суухдаа Хулан хатны гараас барив гэж эзэнд айлтгав. Тїїнд эзэн хориглож (уурлаж), урьд долоон хонхотантой їг нэгдэж явав. Тїїний хойно болохоор хачир тасын єд эс єгч их їг єгїїлэв. Эдїгээ бас муу хэлт ууль ал гэсэн нь сайн хэлт шаазгай алав. Лав муу харт ажгуу хэмээн Хасарыг дєрвєн хїнээр сахиулж, бїх гєрєєсний хїнс єгч, хашаат худагт хїлж тавив.

Хангай ханы их ав тавихдаа зарлав. Бєртэ чоно, гоо Марал орох буй, тїїнийг бїї ал. Хєх бор морьт бужгар їст хар хїн орох буй, амьд барь гэж зарлиг болов. Бєртэ чоно, гоо Марал хоёр орж эс алж гаргав. Хєх бор морьт хар хїнийг хїн барьж чи хэнийх вэ гэж асуув. Дуун эс гарав. Эзэнд авчирч єгєв. Эзэн асуув. Монголын богд эзэн цэрэг мордов гэж Шидургу хаан харуул гаргаж билээ. Хєлт моринд їл гартах (гїйцэгдэх), гїш болдын хєх бор гэгч билээ, гїйцэгдэв. Дєрвєн таваг минь хувирахуйяа болов. Хар тэргїїт хїнд їл гартах, хадрагч хар бодон гэгч билээ би. Хар тэргїїт хїнд гартав. Хар тэргїїн минь хувирахуйяа болов гэв. Богд эзэн єгїїлсэн нь: Хаан чинь хувилгаан гэлээ. Їнэнээ хэл гэж зарлиг болов. Бодон єгїїлсэн нь: Єглєє хорт шицагаан шар эрээн могой болох, тэгэхэд барьж їл болох, їдэд хїрэн эрээн барс болох, тэгэхэд барьж їл болох, їдэш гоо хар хєвгїїн болж, хатан лугаа наадаж суух буй. Тэгэхэд барьж болно гэж хэлэв. Тєдий тэр хїний їгийг аваад, тэндээс богд эзэн, тангад иргэний захад хїрч очтол, Шидургу хааны рангас язгуурт эмгэн монголын цэргийг угтаж ирээд, эр (цэрэг), агтыг харааж їхїїлэв. Эзэнд Сїбээдэй баатар єчсєн нь: Энэ эмгэн, эр агтыг харааж їхїїлэв, Хавт Хасарыг засгаас гаргаасай гэж їг єчив. Эзэн зєвшєєрєєд, єєрийн жигїїрт хул морио унуулж авчирч харвуулав. Хасарын бие барианд (хїлээсэнд) зовсон тул гэлдэрхлэн байж, євдєгний нїдний гэций нь харвав. Тэр эмгэн хавиргаар унаж їхэхдээ Хасарын нуган (хєвгїїн) їр нь шарханд энхрий (їхэх) болтугай, охин їр чинь эрдээ гээгдтїгэй гэж харааж їхэв. Чингис Алашаг зорьж хїрч Эсэ (Аша) хамбо лугаа хатгалдаж Эсэ хамбыг барьж, тэрэм гэрт, тэмээн ачаат иргэнийг нь їнсээр хийстэл довтлов. Эр хїн омгон сайд тангадыг (омогтой, дуулгаваргїйг нь) хядаж, ийм тийм тангад иргэнийг цэргийн хїн барьж олсноо автугай хэмээн зарлиг болов. Даст тахираас хєдєлж, Тїрэмгий балгасыг оруулж, Шидургу хааныг могой болсон цагт нь эзэн, гарди болов. Барс болсон цагт нь эзэн, арслан болов. Хєвгїїн болсон цагт нь эзэн, євгєн болж барив. Шидургу хаан эзэнд їг єгїїлсэн нь: Намайг бїї ал. Цолмонг барьж, дайсангїй (хїйтэнгїй) болгосу, мичдийг барьж зуд турхангїй болгосу. Намайг албаас аминд чинь муу, эс албаас їрд чинь муу гэж ийм їг айлтгав. Эзэн тїїний їгэнд эс орж, харваж, цавчаад эс даалгав. Шидургу хаан єгїїлсэн нь: Биеийг минь цавчиж, харваж эс даалгав та. Минин уланд гурав хугасхийж эвхсэн эрээн хошлон буй. Тїїгээр боож ал гэв. Мєн тэр хошлонг авч боож алахуйд намайг эдїгээ боож албаас хойд їр чинь надтай адил боомилогдох болтугай. Гїрбэлжин гоо хатныг минь хар хумснаас эхлэн бїгдийг нэгжигтун гэж хэлээд їхэв. Эзэн богд Гїрбэлжин гоо хатныг нь авав. Гїрбэлжин гоо хатны єнгийг, эзэн эхлэн их улс гайхалдав. Гїрбэлжин гоо хатан єгїїлсэн нь: Энэ єнгє минь танай цэргийн тоосонд хиртэв. Їїнээс урьд илїї гоо бєлгєє. Эдїгээ усанд угааваас їлэмж гоо болно хэмээв. Энэ їгийг сонсоод

эзэн богд, усанд угаа гэж илгээв. Тэр хатан усны хязгаар явагч хєх болжмор барьж, сїїлэнд нь бичиг бичиж, би энэ усанд їхэх буй. Биеийг минь уруу бїї эр. Єєд эр гэж эцэгтээ илгээв. Охиныхоо їгээр эрж, гол єєд эрээд авч онхлохдоо, толгойн нэжгээд тулмаар шороо асгаж онхлов. Цогц нь тємєр олох (толгод) гэх, тэр мєрнийг Хатаны гол гэх болжээ.

Тангад улсыг оруулж, Шидургу хааныг алж, тїрэмгий балгасыг эвдэж, Гїрбэлжин гоо хатныг авч тангад иргэнийг ургийн ураг мохоли мушгил (сэг тамтаг) їгїй болгон аваад тангад иргэнээс Есїй хатанд танд маш олныг єгєв. Тэр аянд Лоабан ханд зусаж Тїрэмгий балгасаас богд эзэн хїнд халууцаж (халуурч) алтан амиа гарахуй цагт зарлиг болсон нь:

Хїдэр мэт дєрвєн дїї
Хєлєг мэт дєрвєн хєвгїїн
Таван єнгє
Дєрвєн харь улс минь
Сонсогтун та.
Сур дєрєє сунатал
Тємєр дєрєє дєлєртєл жийж,
Их улсаа зовон зєєж
Зонхилон хураахуй цагт
Энэ мэт зовлонг
Эс їзлээ би.
Эрт урьд тєрлийн єр тєлєєс болов уу,
Эдїгээ энэ тєрлийн зовлон болов уу

хэмээгээд Эзэн богд ийн зарлиг болсон нь: Эд бїхэнд сайд минь хариу єгєгтїн та гэж зарлиг болбаас, Сїнидийн Гєлїгэдэй баатар єчсєн нь:

Хас болсон тєр богинодом за
Хайрт Бєртгєлжин сэцэн хатан чинь їхэм за
Хасар, Бэлгїтэй хоёр чинь бїлгэмдэм за
Хамран зєєсєн олон улс чинь
Хааш яаш тархам за.
Єндєр болсон тєр чинь богинодом за
Єнєд батад учирсан
Бєртгєлжин сэцэн хатан чинь їхэм за
Єгэдэй тэргїїтэн хєвгїїд чинь єнчрєм за
Єрсєн зєєсєн олон улс чинь
Єєр хїний болон тархам за.
Уул болсон тєр чинь богинодом за
Олж тахисан
Бєртгєлжин сэцэн хатан чинь їхэм за
Отчигин, Хачиун хоёр чинь бїлгэмдэм за
Олсон зєєсєн улс чинь
Уул тайга бїр тархам за.
Хангай ханыг хажуулж нїїм за
Хатан хєвгїїд чинь гїйлэн хайлан ирэм за
Тїїнд нэгэн сайн сургаал їг хэлэх ажаамуу.
Єлгэ (єлгий) єндрийг єлгэлэн (єлгийлєн) нїїм за
Охид, хєвгїїд чинь гїйлэн хайлан ирэм за
Тїїнд нэгэн сайн сургаал їг хэлэх ажаам уу.
Нярай биеийг няцлахуйяа бэрх болном за
Хэрэв няцалбал нярвааны газар
золгох маань їнэн болов уу,

Элэхїй (Энхрий) биеийг эвдэхїйяа бэрх буй за
Хэрэв эвдвээс энхжиний газар
золгох маань їнэн болов уу,
Єрєєсєн хоцорсон
Бєртгєлжин сэцэн хатан чинь
Єнчин хоцорсон
Єгэдэй тэргїїтэн хєвгїїдэд чинь
Хєдєє газар усан зааж
Хєтєл газар зам зааж єгєх ажаамуу
хэмээн єчвєєс
Чингис хаан зарлиг болсон нь:
Эдїгээ бїї їх
Єрєєсєн хоцорсон
Бєртгєлжин сэцэн хатанд минь
Єнчин хоцорсон
Єгэдэй тэргїїтэн хєвгїїдэд минь
Хєдєє газар усан
Хєтєл газар зам зааж єг.
Хаш чулуунд арьсан їгїй
Хатан тємєрт турсан їгїй,
Хайран тєрсєн биед мєнх їгїй
Харил буцалгуй явж
Хатуужин сэтгэгтїн та.
Зуун їйлийг їйлдэн бїтээвээс
Їйлийн охь
Їнэн їгэндээ хїрсэн хїний
Сэтгэл бэх
Єчїїхэн дураар явж
Олон лугаа зохь
Їнэнээр нэгїн нєгчин эчих
(Їнэнчээр ханилан явах)
Бие тань буй
Хойт сайн тєрєє сахигтун та.
Хубилай гэгээний їг єєр буй
Тїїний їгээр явагтун та

хэмээн зарлиг болоод хорин хоёрдугаар он, улаагчин гахай жилд жаран зургаан насандаа долоон сарын арван хоёрт тэнгэр болов. Хасаг тэргэнд хїлгээ хєлєглєж, хаан эзний алтан хїїрийг хасаг тэргэнд єргєн тээж, харьж єєд болон ирэхэд Сїнидийн Гєлїгэдэй баатар магтсан нь:

(Хамгийн хаан улсын эзэн минь Н. Т.)
Халих харцгайн жигїїр болон одов уу чи эзэн минь
Хангинах тэрэгний тээш болов уу чи эзэн минь
Тоглох харцага жигїїр болон одов уу чи эзэн минь
Тойрох тэрэгний тээш болов уу чи эзэн минь
Жиргэх шувууны жигїїр болон одов уу чи эзэн минь
Жиргирэх (Жигдрэх) тэрэгний тээш болов уу чи эзэн минь

гэж магтан иртэл Мона-ын євєрт хїрээд хасаг (тэрэг) нь булдаа хїртэл шигдэж хєдєлгєн ядахад таван єнгийн хїлгїїдийг хєллєж гаргаж ядаж, гїр (их) улс зовоход Сїнидийн Гєлїгэдэй баатар мєргєн єчив:

Хєх мєнх тэнгэрээс заяагаар тєрсєн
Хєлєг богд эзэн минь
Хїр их улсаа орхиж
Хїрвээ чи дээд тєрєлдєє.
Тєвшнєє байгуулсан тєр чинь
Тєрлєн байгуулсан улс чинь
Тєгс хєрєглєсєн хатад хєвгїїд чинь
Тєрсєн хан газар, ус чинь тэнд бєлгєє.
Ариунаа байгуулсан тєр чинь
Албалан байгуулсан улс чинь
Амраг хатад, хєвгїїд чинь
Алтай орд харш чинь тэнд бєлгєє.
Урнаа байгуулсан тєр чинь
Учирсан хатад, хєвгїїд чинь
Урьд зєєсєн олон улс чинь
Ураг элгэн чинь тэнд бєлгєє.
Ургамал улс иргэн чинь
Угаасан ус цас чинь
Олон Монгол улс чинь
Ононы Дэлїїн болдог
Тєрсєн газар чинь тэнд бєлгєє.
Хээр азарганы хєхлєєр
Хийсэн туг сїлд чинь
Хэнгэрэг бїрээ уриа чинь
Хэлэхїй бїгд улс чинь
Хэрлэний хєдєє арал
Хаан суусан газар чинь тэнд бєлгєє.
Бїтэхийн урьд учирсан
Бєртгєлжин хатан чинь
Буянт хан газар нутаг ус чинь
Боорчи, Мухулай хоёр амраг нєхєр чинь
Бїрэн их ёс чинь тэнд бєлгєє.
Хувилгаанаар учирсан Хулан хатан чинь
Хуур цоор хєг дуу чинь
Хотол бїгд улс чинь
Хутагт хан газар ус чинь тэнд бєлгєє.
Харийн ханыг дулаан гэж
Хатан Гїрбэлжинг гоо гэж
Харьтан тангад улсыг олон гэж
Хуучин монголоо ийн тэвчив її эзэн минь.
Хайрт амин чинь гарваас
(Халуун амийг чинь алдавч)
Хас эрдэнэ мэт хїїрийг чинь авч харья л
Хатан Бєртгєлжинд чинь їзїїлье л
Хамаг улсад чинь хїргэе л хэмээн єчвєєс
Хаан эзэн, энэрэн соёрхов
Хасаг тэрэг хангирсан хєдлєв
Хамаг улс баясгалант болов
Хан их газраа тэнд хїргэв.
Хамгийн мєнх хїр (хїїр) їїсэж (оршуулж)
Хан зайсангуудын тулга болж
Хамаг улсын шїтээн болоод
Хамгийн мєнх гадсан
Найман цагаан гэр болов за.

Эзэн эндээс эчихүйд
Бахархан зарлиг болсны шалтгаар
Эдїгээ тугаар хасаг тэрэг
Булдаа хїртэл шигдэв.
Эн их улсад худал тунхаг єгч (зарлаж)
Ємссєн цамц, єргєє гэр,
Єрєєсєн оймсыг тэнд онхлов
Їнэн хїїрийг заримууд нь Бурхан Халдунд онхлов гэх,
заримууд, Алтай ханы ард,
Хэнтий ханы євєрт,
Их Їтэг нэрт газар онхлов гэх буюу.

Суут богд Чингис хааны хєдєлшгїй хїдэр мэт дєрвєн дїї нь Хасар, Бэлгїтэй, Отчигин, Хачиун эд буюу.

Ширээний их хатан Бєртэ їжингээс тєрсєн Зєчи, Чагадай, Єгэдэй, Тулуй дєрвїїл бєлгээ.

Алаха бэхи, Илалтун бэхи, Сэчэйхэн гурван гїнж бєлгєє.

Хулан хатнаас тєрсєн Гєлїгэ гїнж, Есїй хатнаас тєрсєн Ючибай гїнж буюу Есїгэн хатнаас тєрсєн Харачар, Хархаду, Чагур эд гурвуул бєлгєє.

Зєчи эзний хєвгїїн Ордана, Бат, Бэрхэ, Тангуд, Чобой, Хонхчар, Бэрхэчэр эд бєлгєє. Холайган (Олуйхан) нэрт нэгэн авхай бєлгєє.

Богд эзний тєрийн тїшээ болсон хєлєг мэт есєн єрлєгїїдийн ах нь Залайрын гоо Мухулай, Зїрчидийн Чуу мэргэн, Арладын хєлєг Боорчи, Сїлдэний (Сїлдїсїн) Торхан шар, Урианхайн Зэлмэ, Бэсїдийн Зэв, Ойрдын Хар хиру, Жїрхэний Борохул, Татаарын Шихихутуг есєн єрлєгїїд эд буюу.

Урьд Зэлмэ ганц Мухулайгаас дїї агсан аж. Хойно Бєртгэлжин хатныг тайчуудаас авч ирэхэд гэм хийсний тул богд эзэн, дєрвєн хїнээс дїї болгосон нь тэр буй.

Есєн єрлєгїїд эд буюу.

Эд есєн єрлєгууд
Эзэн богдод нэгэн нэгэн учирч
Энгїй улс иргэнийг хураахуй тэр цагт
Эзэн богдыг дагаж хїчээ єгч
Харьтан дайсанд харил буцалгїй явж
Хаан эзний тєрд амь биеэ тэвчиж туслан
Хайр хишиг соёрхолд хїртэж
Алс нэрийг тэмцэн
Хамагт алдаршиж
Есєн єрлєгїїд хэмээх нэр авчээ.

Богд эзний их хєвгїїн Зєчи эзний їр (хєвгїїд) Кипчак, Тогмаг, Агасар хан, Тарбис хан, Шибан, Єлэйбэ, Исгэр, Тоху, Сангуд, тїїнээс нааших хотыг мэдэн эзлэв.

Чагадай ахын хєвгїїн Мэнгэтї, Ису Мєнх, Бїри, Мєчи, Баядар баатар, Шимун эд бєлгєє. Чагадай эзний їр (хєвгїїд) зїїн зах нь Хумил (Хамил) буй. Баруун зах нь Бургари (Болгар), Сэмисгин Самурхан (Самарканд), эд агсу (хїртэл) захачлан тїмэн хот мэдэн эзлэв.

Єгэдэй хааны хєвгїїн Гїюг хєлєг хаан, Тулуй эзний хєвгїїн Мєнх хаан, Хубилай хувилгаан сэцэн хаан, Арибуха эзэн эд бєлгєє. Их голомтонд тєвлєн дєчин тїмэн Монголын эзэн боллоо.

Богд Чингис хааны зургаан тїмэн гэгч: Ордос нэг тїм, арван хоёр тїмэд нэг тїм, ёншиебї, асуд, харчин нэг тїм баруун гурван тїм гэгч эд буй. Цахар нэг тїм, халх нэг тїм, урианхай нэг тїм-зїїн гурван тїмэн гэгч эд буй, Бєртгэлжин хатны их орд нь Хїрїй орд, Хулан хадны орд нь Солонгосын Барс орд, Есїй хатны орд нь Ширгацайн орд, Есїгэн хатны орд нь Хамтдахын орд хэмээмїй.

## Арван гуравдугаар хуудас
### *буюу Тїїхийн товчоо*

Сїмбэр уулын ємнєд тал нь Улаан-Ли-гийн (тєв азийн) тал буй. Замбутив ертєнц хэмээмї. Тїїнд есєн єнгийн улс бєлгєє. Есєн єнгє бїлэг улс нь: Энэтхэг улс цагаан єнгєт буюу. Охин улс ногоон єнгєт буюу. Тєвдийн улс хар єнгєт буюу. Хятадын улс улаан єнгєт буюу. Гууль улс хєх єнгєт буюу. Васа улс ухаа єнгєт буюу. Нохой улс хїрэн єнгєт буюу. Эрээн улс ганц хєлт улс буюу. Монгол улс шар єнгєт буюу.

Монгол улс дєрвєн єнгєт буюу. Цагаан монгол, Имагарийн ємнєд зїгт буй. Шар монгол Ачини цайдамд аж. Улаан монгол хар хятад лугаа хамт суун бєлгєє. Хар монгол хойд газарт аж.

Тєвд улс гурван єнгєт буюу. Цагаан тєвд, Дээд Имагари нэрт газраа барин (байх) аж. Улаан тєвд гурван Сїнгэ нэрт газар барин аж. Хар тєвд Хятадын захад барин аж.

Хятад улс дєрвєн єнгєт буюу. Цагаан Хятад энэтхэг газарт аж. Шар хятад далайн дунд аж. Хар хятад чанхи газарт аж. Улаан хятад Нангай нэрт газар барин аж.

Эеваны улс Хэрэн нэрт газар барин аж. Бас Галын улс, баруун этгээдийн ємнє агсан ажгуу. Мон улс Гахай уул барьж аж. Балбын улс Энэтхэг, Тєвд хоёрын завсар аж. Сартуул улс Ли нэрт газар барин аж. Мичин улс ой модонд аж. Дєрвєлжин вайши газраа эдгээр улсыг ийн хэмээн хуваан барьсан ажгуу. Тэдний дунд Лха Тудтарий хаанаас нааш Їсэн ширээт хаан хїртэл арван таван хаад суув. Тєвд газраа гурван Загравардын хаан тєржээ. Гадна дотно дундыг гурван зїйл, ёсон (есєн) яаман эсгэв. Гурван зуун жаран засгаар явуулав. Яамтныг титїїлэв (титим ємсгїїлэв). Тїїний хойно Хятадын газарт Тан унгийн орноос Чиу Тайжиу нэрт хаан сууж, зургаан їе болов. Тїїний хойно мєн Хятадын Алтаботу Танхун шиху нэрт хаан сууж, Шидургу хаан хїртэл зургаан їе болов.

Тїїний хойно мєн тэр цагт дорнод этгээд Замбутив ертєнцєд энэ газар дээр арван хоёр муу хаад тєрж, хамаг амьтдыг маш дэнсэлгэн зовоов. Тэр зовоохыг эрхт Шагжаамуни бурхан мэдэж хурмаст тэнгэрийн хувилгааныг монголын газраа Есїхэй баатар, Єэлїн їжин хоёроос (тєрїїлсэн нь) хамаг замбутивийг мэдїїлэн, Монголд суут богд Чингис хаан таван их улсыг эрхэндээ оруулав. Ємнє Хятадын Ахудай Алтан хаан, єрнє Тєвдийн Шударга хаан, умар Сартуулын Султан, хан Мэлиг хоёр, дорно солонгосын Буха цагаан хаан, дєрвєн зїгийн дєрвєн харьтан тэд бєлгєє. Тїїнээс єєр бус єєр єєрєє эрхшээсэн арван хоёр муу хаад хэмээвээс, Тайчуудын Таргудай Хирилтуг, Жїрхэний Сача Бэхи, гурван Мэргидийн Тогтоо бэхи, Хэрэйдийн Ун (Ван) хаан, Зажираны Жамуха хаан, Харалудын Арслан хаан, Ойрадын Хотога бэхи, Хорь Тїмэдийн Ботохой тархун, Уйгарын Идїїд, Найманы Даян хаан, Татаарын Мэгїжин сїїлт, зургаан Зїрчидийн Занчун хаан, эд арван хоёр муу хаадыг эрхэндээ оруулж, дєчин тїмэн Монгол, дєрвєн тїмэн Ойрад, зургаан мянган Їжигэд, Онгуча, Осхи, Барга, Буриад, Тоуа, урианхан, Уругтан, Хамиган, Энгїд, Ойн иргэн, Алаг адуут, алтан тэвшит бїлэг цєлєг улс, Хїрэн нохой улс, Тэргїїн їгїй улс, Эрээн ганц хєлт улс тэргїїтэн Эден эхтэн улсыг эрхэндээ оруулж, барс мэт бариулж, їтэгэ мэт єрлєж, єєрийн дураар явж, Эден ахт улсын албан авч, замбутив ертєнц дээр бурхны зарлигаар

тэнгэрийн ивээлээр хар тэргїїт хїний дїр бєгєєтєл єдий улсыг зонхилон, таван єнгийн их улс, дєрвєн харьтны эригу бурууттныг номхотгон энхжїїлж, улсыг хураан, тєрийг тэтгэсэн сайд ардыг тїмтийн ноён, мянгатын ноён, зуутын ноён, аравтын ноён болгон дотоод бие сахих тїмэн хэвтїїл, найман мянган хорчи хишигтэн болгож, цэрэг мэдэх баатар ноёдоор цэрэг мэдїїлэн, улсын албан гувчуурын дарга шїїлэн дэмч тавив. Зарга ялгах зайсангууд тавин, улсыг мэдэх чэрби, цэргийг мэдэх чэрби тавьж, тус тусад нь тїшин яам ёсыг тєгсгєж, таван єнгийн их улсыг хєл хєсєр, гар газар хїргэн энх жаргуулав. Тїїний хойно гуравдугаар он болж їхэр жил, Єгэдэй хаан дєчин гурван насандаа Хэрлэний Хєдєє аралд их ор хаан суув. Зарим тїїхэнд Єгэдэй хааны хєл чилээрхэж, Сахьяа бандидыг залж ир гэж элч илгээв. Тэр лам нэгэн бєєс, нэгэн хэсэг шороог нэгэн шарил гуу дотор хийж єгєєд илгээв. Єгэдэй авч їзээд, шороо нь чи їхэх гэсэн байнам. Бєєс єгсєн нь намайг идэхїйдээ одъё гэж байнам. Шарил єгсєн нь хойно Монгол улс номд орох гэсэн байнам гэв. Тєдий лам ирэв. Єгэдэй хаан угтаж золгов. Хєлийн чилээг асууваас, хаан чи урьд тєрєлд Энэтхэгийн хааны хєвгїїн аж. Сїм барихуйд газар хєндєж мод огтолсноор газрын эзэн ирж тотгорлов. Сїм барьснаар Чингис хааны хєвгїїн болж тєрєв хэмээн Маха галайн дорма (балин) орхиж чилээ эдгээв. Хаан эхлэн Монгол улс бїгдээр номд оров. Олон хувилгааныг їзїїлэв. Зуу хотод Гимала Шила нэрт суврага босгов. Сахьяа бандидад нєхєд болж ирэхїйд Пагва лам найман настай дагаж ирэв. Бас Гарма багш иржээ. Бас зарим тїїхэнд, Сахьяа бандидын илгээсэн цутгамал бурхныг энэ алт буюу юун хэмээж, хуурайгаар їрснээр эртний буян буурч, гурван хоног чилээрхэн, хаан ор сууснаас арван гуравдугаар он болж, їхэр жил, тавин таван насандаа Їдїхї Хуланаа тэнгэр болов. Єгэдэй хаан хонин жилт ажгуу. Гїюг хаан нь зургаан он болж, морин жил Єрмєгтєд дєчин хоёр насандаа их ор суув. Нєгєє он хонин жилд дєчин гурван насандаа Сэмшигитэд тэнгэр болов. Гїюг хаан їхэр жилт ажгуу. Тїїний хойно тавдугаар он болсонд, богд Чингис хааны отгон нь Тулуй эзэн, тїїний хєвгїїн Мєнх хаан дєчин таван насандаа гахай жил Хэрлэний Хєдєє аралд дєрвєн сарын шинийн гурванд их ор суув. Лам нь Содном Жамсан нэрт буй. Есєн он болж, їр їгїй тавин дєрвєн насандаа, хонин жил Чин жанху нэрт хотод тэнгэр болов. Мєнх хаан туулай жилт ажгуу. Тїїний хойно зургадугаар он болж, мичин жил Тулуй эзний Хэрэйдийн Ун (Ван) хааны дїї Жаха хамбын охиноос тєрсєн суут Хубилай сэцэн хаан дєчин таван насандаа Хїрд шандуд их ор суув. Тэр Хубилай сэцэн хаанд дєрвєн аймаг цэрэг тєгссєн буюу. Ян нэрт улс ба Михан улс хийгээдийг тойндоо (мэдэлдээ) оруулав.

Хятадын зургаан муж, манжийн улсыг тойндоо оруулав. Энэтхэгийн дорно, Хятадын ємнє дэх Ханжу нэрт их балгас, энэ газар дээр тийм их балгас їгїй бєлгєє. Тїїнийг тойндоо оруулав. Бурхны шавдин номуудыг наран мэт мандуулан дэлгэрїїлэв. Тэр хааны Чамбуй нэрт хатан нь гурван эрдэнийг бишрч бєлгєє. Тэр хаан нь ном ба ертєнцийн їйлсийг Чамбуй хатан лугаа зєвшиж їйлдэн бєлгєє. Тэндээс тэр хаан нь гучин насандаа Пагва ламыг залж, Пагва лам арван есєн наст бєгєєтєл ширээнээ гаргаж, Хїрэн зандан нэрт хотын баганыг цагаан чулуугаар хийж, гурван єнгє улсыг номд оруулав. Хубилай сэцэн хаан, Пагва ламд алтан хийгээд сувдан, хярсан дээл, эрдэнээр хэлхсэн орхимж, эрдэнэ малгай, алтан шїхэр, алтан ширээ тэргїїтэн эд тавaар, морь тэмээ єгєв. Пагва лам тэндээс Хамус хамбо оронд єєд болж убадини алдаршсан алдрын гэгээнээс товчлон, долоон нєхєд сэлтийн шагшбад їнэхээр авч харин єєд болж ирэв. Хаан, очирт хєлєгний номын рашааны хуримыг гурвантаа эдлэхуй анхны їед тївдийн гурван тїмний урчинг (урчуудыг) єргєв. Хоёрдугаар їед Хятадын урчинг мєн хийгээд ойд (мєнхїї жилд) тєвдийн арван урчинг єргєв. Гуравдугаарт Ачитасадуру хааны шарилын хувийн сайвар одсоны арвижихуй шарилуудыг єргєв. Пагва ламд бандида Пагва дишэри хэмээх цол єргєв. Дайдуд єєлжиж, Шандуд зусаж, Шагжаамуний шажныг наран мэт гийгїїлэв.

Нэгэн їед Гарма багш нь уснаа шингэхїй, огторгуйд нисэхїй, чулуу атгахуй тэргїїтэн олон риди хувилгааныг їзїїлсэнд Сэцэн хаан, бидний лам дишэри хутагт хувилгаан мєн бєгєєс бээр (боловч), риди хувилгаан хийгээд онол нь энэ халтар Югэзээрийнх илїї ажгуу хэмээн зарлиг болсныг Сэцэн хааны хатан сонсож, Пагва ламд учир шалтгааныг єчиж, Гарма багшийг эрхэн болговоос, Сахьягийн язгуур їндэснээ гэмт болохын тул, риди хувилгааныг їзїїлэн соёрх хэмээсэнд, хаан, тїшмэд эхлэн бїгдийн дунд Пагва лам илдээр (мэсээр) єєрийн тэргїїн хийгээд, гар хєлийг таван єєр огтолж, таван язгуурт бурхан болгон адислаж їзїїлсэн тэргїїтэн олон

хувилгааныг нїдний хурим болгон їзїїлэв. Тэр Хубилай сэцэн хаан нь бурсан хуврагуудыг албанаас гаргаад, хоёр ёсыг тэгш зохиож, Чингис хааны их тєрийг бататган барьснаар Зэгидана сэцэн хаан хэмээн олноо алдаршив. Гучин таван он болж, морин жил, хувь сарын хорин хоёрт наян нэгэн насандаа Дайдуд тэнгэр болов.

Сэцэн хаан могой жилт ажгуу. Тїїний хойно мєн морин жилд Єлзийт хаан гучин насандаа дєрвєн сарын шинийн арванд Шигир нуурт их ор суув. Лам нь Дарма бала буюу. Арван дєрвєн он болж, дєчин дєрвєн насандаа, хонин жил, хувь сарын шинийн найманд Дайдуд тэнгэр болов. Єлзийт хаан їхэр жилт ажгуу. Тїїний хойно мєн он, хонин жилд, Єлзийт хааны дїї Хєлєг хаан хорин долоон насандаа их ор суув. Лам нь Чойжи-Одсэр буюу. Тавдугаар он болж, гахай жилд Дайдуд тэнгэр болов. Хєлєг хаан могой жилт ажгуу. Энэ хаан шашинд тус их хийв гэх.

Тїїний хойно гахай жил, Буянт хаан гучин долоон насандаа их ор суув. Лам нь Дон-ёдба хэмээх буюу. Арван он болж мичин жилд, дєчин долоон насандаа Дайдуд тэнгэр болов. Буянт хаан тахиа жилт ажгуу. Тїїний хойно мєн он. Гэгээн хаан морин жилд арван найман насандаа Дайдуд их ор суув. Лам нь Содномжанцан буюу. Дєрвєн он болж хорин нэгэн насандаа гахай жил Шандуд Ємнєд морин євчїїнээ тэнгэр болов. Гэгээн хаан хулгана жилт ажгуу.

Тїїний хойно Есєнтємєр хаан, гахай жилд, гучин насандаа Хєдєє аралд их ор суув. Лам нь их Бам Содном буюу. Зарим тїїхэнд Арибаха хаан гэх. Зургаан он болж гучин зургаан насандаа луу жилийн найман сарын шинийн зургаанд Шандуд тэнгэр болов. Есєнтємєр хаан могой жилт ажгуу.

Мєн тэр жилд Ражабаг хаан дєчин хоног суугаад халив. Бас Гїшлэ хаан нэг сар суугаад егїїтгэгсэнд, бас мєн тэр онд Заяат хаан гучин таван насандаа луу жилийн найман сарын арван хоёрт их ор суув. Лам нь Ринчиндиниха буюу.

Тїїний хойно могой жилд, Хутагт хаан баруун этгээд алдар тєгсєж ирж, хувь сарын арван еснєє гучин насандаа их буу тамга Алтємєр чинсанг алуулж, эсэргїїцэгчдийг угтуулан ялж єчиж Гїшлэ хутагт хаан Цэцэгнуурт дєрвєн сарын шинийн гурванд их ор суув. Лам нь Намхайжанцан буюу. Дєрвєн сар суугаад, мєн он, найман сарын шинийн зургаанд тэнгэр болов.

Тїїний хойно мєн сарын арванд Заяат хаан их ор суув. Лам нь Жиширинчин буй. Дєрвєн он болж, мичин жил, гучин таван насандаа Дайдуд тэнгэр болов. Мєн тэр мичин жил, Ирчэмэл Эрдэнэцогт хаан, арван сарын шинийн тавнаа их ор суув. Лам нь Санзайбал хэмээх. Мєн сарын хорин тавнаа, мичин жилд Дайдуд тэнгэр болов.

Тїїний хойно мєн он, мичин жил Дайдуд Тогоонтємєр ухаант хаан их ор суув. Лам нь Буяны Луу нэрт бєлгєє. Тэр хаан, Чингис хааны байгуулсан их тєрийг алдав. Чингис хаанаас Тогоонтємєр хаан хїртэл Сахьягийн лам нарыг тахив. Ухаант хаан нь Тидши Ибшуд Лу ламын зарлигт эс орж, Пагва ламын тангаргаас давж, Хубилай сэцэн хааны барьсан Дайду харшийг алдсан ёсон нь ийн буюу.

Тэр ухаант хааны цагт Зїрчид євгєний Жожу нэрт хєвгїїнийг тєрєхїйд гэрээс солонго татав. Тэр бэлгийг Лаган, Ибагу хоёр мэдэж, энэ хїїхэд хаанд маань сайн ч туст буй за. Муу ч хорт буй за. Їїнийг єчїїхнээс їгїй болгогтун гэж хаанд єчив. Хаан тэр хоёрын їгэнд эс орж, тэр хїїхдийг эс алав. Лаган, Ибагу хоёр єгїїлсэн нь: Та їїнийг эс алав. Їїнээс хойно тэргїїнээ бїї хэмжїїлэгтїн (хамгаалагтун) гэж энэ їг хэлэв. Тэр хєвгїїнийг єссєн хойно зуун мужийн улсаа даргалуулав. Баруун мужийн улсыг Тогтага, Харацан хоёр мэдэх бєлгєє. Тїїний хойно Жїхэ, Буха ах дїї хоёр Тогтага, Харацан хоёрыг хаанд муутгаж, энэ хоёр дарга санг чинь дарж, их сайныг єєрєє идэж, єчїїхэн мууг хаанд авчирч єгнєм гэж ийн їг айлтгав. Энэ їгийг сонсоод хаан мєн Жїхэ-ийг Тогтага, Харацан хоёрыг авчир гэж илгээв. Жїхэ эчиж (яваад), хїрэлгїй зуураас ирж, эс ирэв

гэж хаанд мэдүүлэв.Бас илгээв. Мөнхүү урьд үгээ хэлж ирэв. Хаан уурлаж, Тогтага, Харацан хоёрыг даргаас гаргав. Ер их улсыг Жүхэ, Буха хоёроор мэдүүлэв. Жүхэ, Буха хоёр алба санг хураахаар эчив. Гурван жил болтол эс ирэв. Хаан зарлиг болсон нь: Жүхэгийн хэл асар хүнд болов. Жүхэ ирэхүл хаалга бүү нээж өг гэж хаалгачид зарлиг өгөв. Түүний хойно хаан зүүдлэв. Олон цэрэгтэй дайсан болж, хотыг минь давхарлан (бүслэн) байм аж. Тэр дайснаас айж хот дотор тойрч гүйж яван атал гарах чөлөөг үл олом аж. Бас баруун хойш гүйж явтал нэгэн нүх үзэгдэм аж. Тэр нүхээр хан орноо гээж, хамаг улсаа орхиж гарам гэж зүүдлэв. Энэ зүүд минь сайн буюу, муу буюу гэж хятадын гэгээн санчинд тайлгав. Тэр санчин хааны зүүдийг тайлсан нь: Хаан, хан орноо алдах ёр буюу гэж тайлав. Түүний хойно монголын Тогтага чинсан сайн аялгуураар тайлав гэх. Тэр зүүдийн билгээр баруун хойш эчиж үзвээс нүх буй аж. Энэ зүүд минь үнэн буюу гэж эмээв. Түүний хойно Жүхэ, Буха хоёр түмэн хасагт алба, сан тээж авч ирэв.

Олонх хасагт нь эд тээсэн аж. Гурван мянган хасагт нь хуягтан цэргүүдийг тээж ирэв. Хаалгачин хаалга эс нээж өгөв. Хаалгачин эрдэнэ эд таваар өгч, авч ороод цэргүүдийг ил гаргаж, хааны алтан ордыг хүрээлэм гэтэл, хаан мэдэж гучин түмэн монголоо орхиж, урьд үзсэн нүхээр хатад хөвгүүдээ аван одсон бөлгөө. Арван түмэн монголоо авч гарав. Тэр гарахуй сүвд хавт Хасарын үр Тогу баатарын хөвгүүн Томолху баатар, хөвгүүн Хачи хөлгийг гаргаад жаран хиуртэн нөхдөө удирдаж үг өгүүлсэн нь: Нэр хугарахаар яс хугар гэлээ гэж, хятадын нэхсэн цэргүүдийг угтан алалдаж үхэв. Хааны үрд Хасарын үр нэгэн тус хүргэв гэх тэр буюу.

Элдэв зүйл, эрдэнээр шулуухан
сайхнаар бүтсэн Дайду минь
Эртний хаадын суусан
зуслан Шандугийн Шар тал минь
Сэрүүн сайхан Хэйбүн Шанду минь
Улаан халзан
туулай жил алдсан хайран Дайду минь
Өглөө манагар (эрт)
өндөр дээр гарваас сайхан униар чинь
Ухаант хаан миний өмнө
Лаган, Ибагу хоёр хийж бөлгөө
Ухаж мэдэж, тавьж илгээв хайран Дайдуг
Ухаан үгүй төрсөн ноёд,
улсаа харж эс үзэлцэв
Уйлж хоцров би
Нутагт хоцорсон
улаан бяруутай адил болов би.
Элдэв зүйлээр бүтсэн
найман талт цагаан суврага минь
Их улсын нэр төрийг аван суусан
Есөн эрдэнээр бүтсэн Дайду хот минь
Дөчин түмэн
Монгол улсын нэр төрийг аван суусан
Дөрвөн хаалгат дөрвөлжин их Дайду хот минь
Шашин номыг дэлгэрүүлэн явтал
Төмөр шат хугарчээ, хайран Дайду хот минь
Нэр төр минь
Хаанахь яанахь монгол улсаа
Харуулдан хайгуулдагч хайран Дайду минь
Өвлийн өвөлжих үгүй балгас минь
Зуны зуслан Хэйбун Шанду минь
Сайхан Шар тал минь
Лаган, Ибагу хоёрын

ӱгэнд эс орсон хорон минь
Хутагтан байгуулав, хулсан ордыг
Хувилгаан сэцэн хаан зуснам бєлгєє
Хэйбїн Шандуг хумьж автав, Хятад улсад
Хурьцах муу нэрийг Ухаант хаанд тавив.
Хамгаар байгуулав, хан Дайдуг
Харшлан авалцам бєлгєє хайран Дайдуг
Хамж автав, Хятад улсад,
Харшлах муу нэрийг Ухаант хаанд тавив.
Элдвїїдээр байгуулав, эрдэнэ Дайдуг
Эрхлэн зусам бєлгєє, Хэйбїн Шандуг
Эндэж автав. Хятад улсад,
Эргэх муу нэрийг Ухаант хаанд тавив.
Хаан эзний зєєсєн их нэр тєрийг
Гайхамшиг
Сэцэн хааны барьсан хайран Дайдуг
Хамаг улсын шїтээн тулга эрдэнэт хотыг
Хамж автав, Хятад улсад, хайран Дайдуг.
Хан тэнгэрийн хєвгїїн Чингис хааны алтан ураг
Хамаг бурхны хувилгаан
Сэцэн хааны алтан харшийг
Хамаг бодисон нарын хувилгаан Ухаант хаан
Хан тэнгэрийн заяагаар алдав, хайран Дайдуг.
Хан эзний хасбуу тамгыг ханцуйлж гарав
Хамаг дайсны дотроос хатгалдан гарав
Буха тємєр чинсан булха (дайсан) дотроос
Хан эзний урагт хан орон болтугай тїмэн їед.
Гэнэдэж алдав хайран Дайдуг
Гэрээс гарахуйд эрдэнэ шашин ном хоцров тэр цагт.
Гэгээн билэгт бодисун нар ялгатугай хойд цагт
Хэрж ирж тогттугай,
Чингис хааны алтан урагт.

Тїїний хойно хорин есєн насандаа дєрвєн он болж нохой жилд Ин цинбуу нэрт хотод тэнгур болов. Олон Монголын тєрийг Таймин хаанд автаж, тїїнээс хойно ном шашин цєлийдсєн бєлгєє. Хубилай сэцэн хаан Дайдуд сууснаас нааш Ухаант хаан хїртэл нэгэн зуун жил дээр, таван он зургаан сар суугаад Дайду хотыг алдав гэх.

Тэр тєр автахуйд Ухаант хааны хонгирад хатан гурван сартай хєл хїнд агсан ажгуу. Тэр хатан бутун дотор орж хоцров. Тэр бутунг хятад ган гэх, монгол бутун гэх. Тэр хатныг хятадын Жожу Хонхуа хаан авч, хан оронд суув. Тэр хатан сэтгэсэн нь: Долоон сар барж їзэгдвээс дайсны хєвгїїн гэж тэвчих (алах), арван сар болж їзэгдвээс (гарваас) єєрийн хєвгїїн гэж муу їл хийх гэж тэнгэр эцэг минь єршєєж гурван сар нэмж, арван сар болгож єршєєн соёрх гэж залбиран явав. Тэнгэр єршєєж арван гурван сар болж ногон хїїхэн їзэгдэв (хїїхэд нь гарав).

Жожу Хонхуа хааны хятад хатнаас нэгэн ногон хїїхэн тєрєв. Хонхуа хааны зїїдэнд хоёр луу хэрэлдэхїйг їзвээс баруун лууг зїїн луу дийлэн байхуйг їзэн зїїдлэв. Энэ зїїд минь сайн буюу, муу буюу гэж ёрчинд їзїїлэв. Тэр хоёр луу бус, хоёр хїїхэд чинь буй. Баруун луу гэгч нь хятад хатны хїїхэд буй. Зїїн луу гэгч нь монгол хатны хєвгїїн буй. Чиний хан оронд суух заяат буюу. Ёрчны тэр їгийг сонсоод Хонхуа хаан, ялгалгїй миний їр боловч эх нь дайсны хатан бєлгєє. Їїнээс тєрсєн хєвгїїн миний хан ор сууваас муу байнам гэж хааны ордоос гаргаж хэрмийн гадна хєх хот барьж тэнд суулгав. Тїїний хойно Хонхуа хаан их ор сууж, гучин нэгэн он болж, їгїй болов.

Түүний хөвгүүн Загуяа хаан, хан оронд сууж, дөрвөн он болсны хойно хонгирад хатны хөвгүүн Юнлу хаан, өөрийн цөөн нөхөд, өлгийн зургаан мянган монгол улс, усны гурван түмэн зүрчид улс, хар хэрмийн улсыг аван цэрэг засаж хүрээд, хятадын Хонхуа хааны хөвгүүн Загуяа хааныг барьж, хүзүүнд нь мөнгөн тамга дарж үлдэж орхив.

Мөн Ухаант хааны хөвгүүн Юнлу хаан эзлэн суув. Хятад улс ёст хааны маань үр суув гэж Юнлу таймин нэр өргөв. Хүчнээ өгөв гэж өлгийн зургаан мянган үчиеэд (монгол) улсад гурван зуун дайду сан соёрхов. Зүрчид улсад зургаан зуун дайду сан соёрхов. Мөн Юнлу хаан хорин хоёр жил болж тэнгэр болов. Мөн Юнлу хааны үр арван нэгэн үе суусан нь: Хонши хаан нэгэн жил суув. Санда хаан арван жил суув. Жинтун хаан арван дөрвөн жил суув. Жинтай хаан арван таван жил суув. Чинхуа хаан хорин гурван жил суув. Хунинчи хаан арван найман жил суув. Жинта хаан арван зургаан жил суув. Жэтэн хаан дөчин зургаан жил суув. Лунчин хаан дөчин зургаан жил суув. Тинсун (Тайсун) хаан нэгэн сар суув. Даймин Чуу Тин Тинчи хаан нэгэн жил суув. Хонхуа хаанаас нааш Тинчи хаан хүртэл хоёр зуун тавин долоон он суув.

Тогоонтөмөр хааны хөвгүүн Билэгт хаан мөн он нохой жил Ин Цин нэрт хотод их ор суув. Есөн он болж, морин жил тэнгэр болов. Усхал хаан мөн морин жилд их ор суув. Арван нэгэн он болж, луу жил тэнгэр болов. Түүний хойно мөн онд Зоригт хаан, их ор суув. Дөрвөн он болж, хонин жилд тэнгэр болов. Энх хаан дөрвөн жил их ор суув.

Түүний хойно мөн нохой жил Элбэг хаан их ор суув. Элбэг хаан ав авлаж, алсан туулайн цус цасанд туссаниг үзэж цас мэт цагаан өнгөт, цус мэт улаан хацарт гоо эхнэр буй болов уу гэж Элбэг хаан зарлиг болов. Ойрадын Хоухай Таюу өгүүлсэн нь: Энэ мэт өнгөт эм буй за хэмээв. Тэр хэн бэ гэж асуув. Үзэж үл болох, үзье гэхүл хэлье.

Чиний хөвгүүн Харучог Дүүрэн Төмөр хунтайжийн Өлзийт гоо хун бэхич (авхай) бэр чинь энэ мэт үзэсгэлэнт буй гэв. Элбэг нигүүлсэгч хаан, бэрийнхээ өнгөнд хурьцаж, ойрадын Хоухай Таюуд зарлиг болов. Үзээгүйг үзүүлэгч, холыг нийлүүлэгч, хүссэнийг хангагч Таюу минь эч гэв. Хааны зарлигаар эчиж бэхичид үг хэлсэн нь: Чиний өнгө гэрлийг үзье гэж намайг илгээв. Бэхич уурлан өгүүлсэн нь: Тэнгэр газар нийлэгч буюу. Дээд хаад бэр юүгээ үзэгч буюу. Хөвгүүн чинь Дүүрэн Төмөр хунтайж нөгчив үү, хаан хар болзомуу гэж хэлэв. Тэр үгэнд хаан эс болж, хөвгүүнээ хороогоод бэр юугээ авав. Түүний хойно Хоухай Таюу тараг гуйхаар ирэв. Хаан үгүй гэж гэрийн өмнө суутал Хун бэхич элч илгээж хааныг хором хүлээе. Биеэр урьд гэрт ир гэхэд Таюу ирж орсон хойно бэхич аяга барьж үг хэлэв. Муу биеийг минь сайн болгов. Бага биеийг минь их болгов. Бэхич нэрийг минь тайху болгов чи гэж нэг амсартай, хоёр хэвлийтэй хүхүүрт нэгэнд нь арз, нэгэнд нь ус хийж, өөрөө ус ууж, Тайюуд арз өгч согтоож унагав. Тайж юугаа өс өслөн (хунтайжийнхаа өсийг авахаар) далд хөшгөө татаж, олбог дэвсгэр дээрээ Таюуг хэвтүүлж, нүүрээ маажиж, үсээ тасалж, хаанд элч илгээв. Хаан сонсоод иртэл Таюу зугтав. Хаан хөөж алалдан атал хааны чигжий хуруугий нь тас харвав. Хаан Таюуг алж зооны арьсыг Сүнидийн Жашин Дайбу нэрт хүнээр сурлан авчирч бэхичэд өгөв. Хааны цус, Таюугийн тосыг нийлүүлж долоогоод хөвгүүнээ алагч хаан цусан өглөгт болж, эзнийхээ аминд хор хүргэгч Таюугийн тосыг уядарлан (хутган) нийлүүлж эм хүний авах өшөө энэ буюу. Хэзээ үхвээс юун чам гэв. Бэхичийн хуурсныг хаан мэдэн, адал буруугаа мэдэж, бэхичийг эс зэмлээд Таюугийн хөвгүүн Батула чинсан, Үгэчи хашаха хоёрт дөрвөн түмнийг мэдүүлэв. Хаан ор сууж зургаан он болсны хойно могой жилт Элбэг хааныг ойрадын Батула чинсан, Үгэчи хашаха хоёр хороож тэнгэр болгов.

Батула чинсан, Үгэчи хашаха хоёр эхлэн дөрвөн түмэн ойрадыг аван харь дайсан болов. Монголын нэгэн төр ойрадад автав гэх тэр бөлгөө.

Түүний хойно Тогоон хаан мөн онд их ор суув. Дөрвөн он болж, морин жил тэнгэр болов. Түүний хойно Улуйтөмөр хаан их ор суув. Гурван он болж, барс жил тэнгэр болов. Түүний хойно нөгөө он туулай жилд Дэлбэг хаан их ор суув. Таван жил болж хонин жил тэнгэр болов. Түүний хойно мөн хонин жилд Уйрадай (Ойрадай) хаан их ор суув. Нэгдүгээр он могой жил тэнгэр болов.

Түүний хойно мөн он могой жилд Адай хаан их ор суув. Адай хаан урьд өшөөгөөр монголоо авч ойрадад цэрэг мордов. Тэр цэргийн харуулд Онлигудын Цагаан түмэн эсэгүйг гаргая хэмээхэд, хаан зарлиг болов: Үрээ морь хурдан боловч хөгшин морь холч буй гэж Шигүшидэй баатар унг гаргав. Ойрадын Гойлинчи баатар гарав. Тэр хоёр урьд анд агсан ажгуу. Монгол, ойрад байлдахул бид хоёр гарамз гэв. Гойлинчи өгүүлсэн нь: Миний харвалаанд (харвахад) хуяг эс өмсөвч гайгүй гэж хэлэхэд Шигүшидэй өгүүлсэн нь: Миний цавчилгаанд дуулга эс өмсөвч гайгүй гэж хэлэлцэв. Түүний хойно байлдахад монголын Шигүшидэй баатар гурван давхар хуяг өмсөж элгэндээ хүрз бүсэлж, хонгор халзан морь унаж, горладын Улхай мэргэнд хүрэн халзан морь унуулж, баатар Шигүшидэй харуулд гарав. Ойрадын Гойлинчи баатар давхар дуулга өмсөж, хөх халзан морь унаж, харуулд Бор нохойн зоон дээр байлдав. Гойлинчи баатар Шигүшидэйн эмээлийн урд бүүрэг, давхар хуяг, хүрзийг нэвт хойт бүүргэн дээр суутал харвав. Тэндээс Улхуй мэргэн, Гойлинчийн морины харцгыг хуга харвав. Тэндээс Шигүшидэй өгүүлсэн нь: Хонгор морины минь хошуу мэдтүгэй. Хотгор илдний минь ир мэдтүгэй гэж төрд тэрсэлснийг тал бүү хар гэлээ гэж найман талт давхар дуулгат толгойг хага цавчив. Ойрадыг довтолж, Таюугийн хөвгүүн Батула чинсанг алж, эмийг нь хаан биедээ авав. Хөвгүүн Тогуныг нь Аругдай тайшийн хонь адуулуулав. Ойрадын нэгэн төрийг монгол авав гэх тэр буй. Адай хаан түүний хойно өвөр зуураа чуулган болов. Тогун тайш хонь адуулж явтал чуулганаас харьж ирэх хүн учрав. Тэр чуулганаас харьж яваа хоёр хүнээс чуулганы хөөр (хүүрнэсэн үг) юун буй гэж Тогун тайш асуув. Тэр хүн өгүүлсэн нь: Чамайг үгүй гэж эс хэлэлцэв гэж элэглэв. Тэр хүнийг эчсэн хойно Тогун малгайгаа авч, таны ам бус тэнгэрийн зарлиг буй за гэж тэнгэрт мөргөв. Аругдай тайш эмдээ өгүүлсэн нь: Энэ Тогун тайш сайн хүний үр байнам. Үүний илт (дэргэд) үсээ самнаж, биеэ маажихыг нуултай гэв. Тэр үгийг сонсоод Тогун гадна гараад таны ам бус тэнгэрийн зарлиг буй за гэж тэнгэрт мөргөв.

Түүний хойно Унуй ах, Тогун тайшийн үсийг нь самнаж суухад, Аругдай тайшийн дүү нь өгүүлсэн нь: Энэ Тогун тайш их хүний үр гэлээ. Үсийг нь самнахаа байж, голыг нь самна, эс бөгөөс хөөж орхи гэж хэлэв. Энэ үгэнд Унуй ах хориглож, эс болов. Дүү нь бас өгүүлсэн нь: Энэ үгэнд хориглох болвоос тэргүүнээ бүү хэмжүүлэгтүн (хайрлагтун) гэв. Тэр үгэнд, монголын хүүхэд ээрч уйлав. Адуугаа хашхирч хураав, нохой нь ульж хуцав, ийм муу ёрыг Тогун тайш мэдэж тэнгэрт мөргөв. Түүний хойно Тогуны эх, Адай хаанд өчсөн нь: Намайг асарч хатан болгов чи. Хөвгүүн Тогуныг минь яахин заруулнам чи. Алж орхи. Үгүй бөгөөс үлдэж орхиосой гэв. Хатны тэр үгийг хаан зөвшөөрч Тогун тайшийг Шиламачин, Саймучин нэрт хоёр элчээр газарт нь хүргүүлэв. Тогун тайшийг хүрсний хойно ойрад, өөлд, баатад, хойг эд дөрвөн түмэн чуулган болж, Тогун тайшаас үг асуусан нь: Монголын хаан тайшаас эхлэн их улсын зан ааль ямар вэ гэж асуув. Тогун тайш хэлсэн нь: Монголын Аругдай тайш өтөлж аливаа үйл усгал мэт санагдам. Саадаг нь хувилж, санаа нь эс хувилж, төр мэдэхүй сайдаа гадна суулганам. Зэвийн (байлдааны) морио гэр дээр (зуур) унам. Өчүүхэн мэдэх хүнийг төрд (төрийн хэрэгт) явуулав.
Үрээ морийг зэвлэм.
Босгуул хүнийг төр мэдүүлэм
Борви хөхүүрт сархад хийнэ
Буур үгүй тэмээ,
Бух үгүй үхэр
Азрага үгүй адуу
Хуц үгүй хонь мэт.
Энэ үгийг үл итгэх бөгөөс үгэчи хашга болготугай гэв. Монголын элч Шиламачин, Саймучин хоёр, аргаар хуурч, сайн морь, булга, шилүүс, сайн эд таваарыг Тогун тайш Адай хаанд хүргэж улсаас зах гэж нүүдэллэн хүрч ирэв. Хаан өчиж зарлиг болсон нь: Тогун тайшийг газарт нь хариулсан ач нь энэ буюу. Шиламачин, Саймучин хоёр ойрад сэжиггүй байнам. Холоос Тогун тайш чилж албыг чинь хүргэв. Ганц өдөр өнжөөсэй гэж айлтгав. Хаан зөвшөөрч харь хүнийг хүндлэе гэж өнжив. Тогун тайшийн хойноос дөрвөн түмэн ойрад цэрэг ирж Монголыг довтолж, Адай хааныг Тогун тайш мөн дээр (доор нь) барив. Тэндээс хаан зарлиг болсон нь: Эхийг чинь хатан болголоо. Биеийг чинь эс аллаа гэв. Тогун тайш өгүүлсэн нь: Эх минь эр үгүй билүү. Бие минь эцэг

їгїй билїї гэж хааныг хороохуйд хаан зарлиг болсон нь: Шиламачин, Саймучин хоёрын їгэнд итгэж нэгэн сум эс хариулж їхэв гэв.

Адай хаан их ор сууж, арван дєрвєн он болсны хойно морин жил ойрадын Тогун тайшийн гарт тэнгэр болов. Монголын нэгэн тєр ойрадад автсан нь тэр гэх. Тїїний хойно мєн морин жил Тайсун хаан их ор суув. Хаан ор суусны хойно Тайсун хаан, Абхэрчин жонон хоёул мянганы Харад ойрадла болчив (дайтахаар мордов). Ойрад мянганы хара урьд хїрч буув. Хаан жонон нар ойрадын Эсэн тайш Абдура сэцэн, Садула эхтэй (хамт) байтал Алаг тємєр, Хатан тємєр, Абабурхи тайтун, Тогун кумачи, Лубаши эд тайш нар эхлэн мянган хїн шєнє дєл явж зад бариад хїйтэн салхин болгож ирэв (салхи буулгав). Монголын эр агтыг маш дааруулав. Хаан жонон чуулган чуулж ойрад тїмэн лїгээ їг нэгдье гэв. Хааны чуулганаас Агуханы Садагчин сэцэн хожид ирж їг асуув. Ойрадын ирсэн тайш нар хэн бэ гэв. Тоолж єгєв. Садагчин сэцэн єгїїлсэн нь: Тэнгэрийн єгєх нь энэ буй за. Эднийг хядаж олон цэргийг нь довтольё гэв.

Хаан жонон хоёул хориглож донгодсон нь: Байлгам гэсэн хїн баран донгодогч буюу гэв. Садагчин сэцэн уурлаж цагаан мориныхоо толгой дэлдэж, барваас барья, тїївээс тїїе гэж эчив. Хараучиг тайж Садагчин сэцэний їгийг зєвшєєрєв. Тайсун хаан бас хориглож, їхвэл бїгдээр їхнэм за, Ахул бїгдээр анам за гэж зарлиг болов. Ойрадын чуулгачин харив (тарав). Харьсан хойно, Тайсун хаанаас урьд хулан харха морийг хуяг татсаар аван босож Абхэрчин жононд орсон Алагчуудын Цагаан нэрт хїнийг хаан ац гэв. Жонон эс єгєв. Инаг цагаан хатган їг хэлэв. Ухна хэзээ орох вэ, хуцын эвэр хэзээ унах вэ гэж хаанаас жонон асуу гэнэм гэв. Хаан уурлаж орогч ухна тэнэг, асуугч Абхэрчин тэнэг гэв. Энэ їгийг сонсоод миний тэнэгийг эс мэдсэн биш гэж жонон уурлав. Тїїний хойно Инаг цагааныг булааж авав. Абхэрчин жонон єгїїлсэн нь: Чамайг ах гэж їл санам би хэмээгээд ам алдаж хойно ойрадад урвахуйд Хараучиг тайж єгїїлсэн нь: Ургийг хаасан (ургаас хагацсан) эс єєдєлж, умайг хаасан єєдєлж гэлээ. Харь хаахул эс єєдєлж гэлээ. Халууныг хаахул єєдєлж гэлээ. Дээд хан болсон бие дорд болох, тэргїїн болсон бие сїїл адаг болох хэцїї буй за гэж хэлтэл эс болж Абхэрчин жонон ордошийн (ордосын) Хатантємєр, Юншиеэбїїгийн Нэхийтємєр нэрт хоёр хїнийг ойрадад элч илгээж їг хэлїїлсэн нь: Би Тайсун ахаасаа єєр болов. Дєрвєн тїмэн ойрадтан лугаа нэгэн болов. Хараучиг тайж ганц хошуу биш її. Садагчин сэцэн хоёрыг алъя гэв. Ойрад эс болж, Абдура сэцэн алгаа атган сууж, хїїхэд хїн тэр юу мэдэм гэв. Ойрадын тайш нар, ноёд єгїїлсэн нь: Жонон эе нэгдье гэх бол Жонон чи хаан бол. Єєрийн жонон цол юугаа манд єг. Энэ їгэнд болох болвоос эе нэгдвээс нэгдье гэв. Тэр элч харьж жононд, тайш нар, ноёдын їгийг бїртгэн хїргэв. Жонон зєвшєєрч Тайсун хаан ахаасаа харь болон нуув. Тэндээс жонон, ахдаа (ахынхаа эсрэг) ойрад лугаа цэрэг нэгдэн мордов. Цэрэг гал шатаах їед жонон зарлиг болсон нь: Хаан ах минь уульхай (аймтгай) буй. Цэргийн хїн бїр толгойн арваад гал шатаагтун гэж зарлаж шатаалгав. Тэндээс Тайсун хааны харуулчин, жонон, ойрадын цэргийг мэдэж хаанд їг хэл хїргэв. Хаан тэндээс єєрєє їзсї гэж їзээд єгїїлсэн нь: Ийм гал болвоос тэнгэрийн од газарт бууж амуй, яахин дайлан чадах хэмээн Тайсун хаан цєєн нєхєд лїгээ Хэрлэнд буруулав. Урьд Цэвдэний охин Алтай хатан, Дэрчиний Халцгай лугаа ховтой гэж Халцгайг алж, хатны чих хамрыг хєндєж єгсєн (буцаасан) хатан юугаа тєрхєм гурладын Цэвдэнд зорин орохуйд Сартуул нутгийн Гучуг нэрт хїн аргаар мєнгєн тогоог огтолж орхив. Тогоо гээснийг хаан мэдээд, илгээх итгэлт хїн хэн болов гэж зарлиг болов. Тэндээс Гїчїг эчисї (явъя) гэж хаанд мэдїїлэв. Хаан унасан хар морио буун єгч илгээв.

Мєнгєн тогоог аваад Гїчїг жононд урвав. Хаан Цэвдэнд хїрч, гарсан (буцаасан) хатандаа буув. Цэвдэн єгїїлсэн нь:

Харгунiі ар урьд халуун билээ
Эдїгээ яахин хїйтэн болов.
Хатны єврєр урьд хїйтэн билээ.
Эдїгээ яахин халуун болов.
Алтай ханы ар урьд халуун билээ :
Эдїгээ яахин хїйтэн болов.

Алтагана охины минь євєр урьд хїйтэн билээ
Эдїгээ яахин халуун болов.
Євсєн їгїй гэж нїїсэн нутагт буудаг буюу.
Єнгє їгїй гэж гээсэн эмийг авдаг буюу.

Тайсун хаан гурван хєвгїїнтэй ажгуу. Их хєвгїїн нь Мєнхлэй тайж, урьд єєрєє (эцгээсээ ємнє) тэнгэр болов гэх. Хааныг Или, Дали хоер хєвгїїнтэй, Гурладын Агбулад, Багбулад хоёр нєхєртэй нь тавуулыг барьж, Орчны Чигир дээр мичин жилд Тайсун хаан гурладын Цэвдэний гарт тэнгэр болов. Хан ор сууж арван таван он болсон ажгуу. Агбулад, Барбулад хоёрын ах Мэнд єрлєг єєр айлд хоносон ажгуу. Хулгана, харгана нэрт хоёр морин зєгнєж газар цавчлан, санаа алдаж байв. Морио санаа алдсанд Мэнд єрлєг єгїїлсэн нь: Хортны явахуйд ийм гэж Мэнд єрлєг єглєє босоод хааныг тэмцэв. Хїрэхийн урьд, хааныг хоёр дїїтэй нь хороов. Мэнд єрлєг хааны тэргїїнд нэгэн дїїгээ дэрлїїлэв. Хєлд нь нэгэн дїїгээ дэр хийж онхлов.

Тїїний хойно Мэнд єрлєг эхлэн нэгэн хэдэн нєхєдтэй Цэвдэнийг довтолж єшєєгєє авав. Тїїний хойно ойрад євєр зуураа чуулж хэлэлцсэн нь:

Єєрийн тєрлєє эс санасан хїн
Манай тєрлийг санам уу.
Єєрийн тєрєє эс санасан хїн
Хїний тєрийг санам уу.
Єєрийн нэрээ эс санасан хїн
Манай нэрийг санам уу.
Єєрийн галд ус хийв.
Муу галд тос хийв.
Энэ хэнд сайн жонон бэ

гэж хороохын тул арга хийж, тэндээс ойрадын ноёд, сайд, жононд їг айлтгасан нь: Жонон, хаан болъё гэж бидний Эсэн тайшид єєрийн жонон цолоо соёрхъё гэж хэлэлцсэн їг маань їнэн биш її гэж жононд хаан цол єгєхєєр єєрийн цолоо Эсэн тайшид соёрх гэж хурим бэлдэн жононг залав. Ойрадууд гэрийн дотроо гїн их нїх ухаж, нїхэн дээгїїр (тулуг) эсгий дэлгэж, жонон эхлэн гучин гурван єрвєлєгтєн, дєчин дєрвєн отготон, жаран нэгэн хэгэритэнийг нэгэн їїдээр оруулж, хоёр їїдээр гаргаж, мухар нїхийг дїїртэл хороов. Ноёдын їхэл чуулганд, нохойн їхэл ганд (бутанд) гэгч їлгэр тїїнээс болов гэх.

Тэндээс Хараучаг тайж, нєхєр Нагачуд єгїїлсэн нь: Урьд гэрт орсон жонон эхлэн их бага ноёд юу хийнэм гэж илгээв. Нагачу эчээд їзэж ирээд єгїїлсэн нь: Жонон эхлэн бїгдийг эс їзэв би. Гэрийн зїїн иргээр (талаар) цус урсан амуй хэмээн єчив. Тэндээс Хараучаг тайж єгїїулсэн нь: Хэвтье, їхье гэж ирлээ. Їхье гэж єгїїлээд, ганц нєхєр Нагачуг аван хаданд хорголов (очив). Хадны хавцалд нэгэн захаар хоёр давхар хуяг ємсєж, цуван ирэхїйд. Нагачу давхар хуяг нэвт харвасанд тэр хїн хойд нєхрєє аван холдож унав. Бас гурван давхар хуяг ємсєж, жад барьж ирэхэд Нагачу хэлэв. Би їл чадах, чи харва гэв. Хараучаг тайж ухунан зороогоор гурван давхар хуягийг нэвт харвахад зороо нь дуугарав. Тэр хїн хойтохоо аван холдов. Нагачу єгїїлсэн нь: Амьд гаравч явган тусгїй. Энэ ойрадаас морин хулгая гэж эчив. Эсэн тайш салхин дээдээ (талаа) занчаар битїїлэн, галыг халхалж суухуйд, хїрээлж унтсан хїнийг алхалж орж, Эсэн тайшийн дэргэд уясан эрмэг шаргачин гїї, хурдан хул азаргыг тайлахуйд тїг тїг чимээ гарсанд харж їзвээс хїн їгїй. Тайлаад нэгийг нь унаж, нэг морийг нь хєтєлж явахад бас тїг тїг хийв. Харж їзвээс хїн їгїй, єєрийн зїрх айж тїгшсэнийг мэдэв. Тэндээс цэргийн хїрээний иргэд чи хэн бэ гэж асуув. Хариу хэлсэн нь; Ютай сэргэг хїн бэ чи. Монголын Хараучаг тайж. Нагачу хоёр байнам. Тїїнийг барь гэж хэлээд хїрээг харайлгаж гараад, Хараучаг тайжийн дэргэд хїрээд дуудваас дуун эс гарав. Буруулсан ажгуу. Тэндээс хойд (дараагаар) дуудсанд ирэв. Юунд буруулав гэсэнд чамайг ойрад барьж ирэхїл намайг зааж єгнєм болов уу гэж зайлсан билээ гэж хэлээд авч ирсэн морийг унан явж, Ходоодын хулсанд торгоор морио аргамжиж суутал хярсны мєр

мєшгєж явах хїнийг їзээд буруулж, хїнс їгїй зайдан явтал Хараучаг шоо бугыг харван алав. Хавиргыг нь (арьсаар нь) эмээл хийж, махаар нь хїнс хийж, Домогийн (тогмагийн) баян хїнд оров. Баян хїний дїї хэлэв. Энэ хїн нїдэндээ галтай нєхєрлєж, їл болох, (тул) ал гэв. Хэний хїн хэнд їл ханилам гэж эс алав. Тїїний хойно Нагачу, тайшид хэлэв. Гагцаар явж юун болом бид. Би ойрадад эчиж хатныг чинь авчирч єгье. Намайг иртэл ноёноо бїї мэдїїл. Хїнийг тїшиж бїї бай. Олон гєрєєсийг (ор) тас бїї ал гэж энэ їг хэлээд Нагачу Эсэн тайшид Хараучагийг би алав гэж гэзгийг нь тэмдэг авч эчив. Хойно баян хїн охиноо Хараучагт єгєв. Авд хорин зээр гарсанд Хараучаг хоёрыг гаргав. Бишийг нь (бусдыг нь) тас алав. Бас ав дээр тэр баяны дїї атаархаж, ташаарав гэж хороов. Нагачуг хїрсэн хойно Эсэн тайшид эх нь асууж хэлэв. Нагачуг ирэхїл алах буюу чи гэв. Нагачу ирэхїл тїїнийг їзэхїл махыг нь идэж, цусыг нь уух гэв. Эх нь єгїїлсэн нь: Хараучагийг хороосон бол алах буюу гэв. Чингэхїл їл алах гэсэнд эх нь Нагачуг Эсэн тайшид золгуулав. Хишигт хїн амьд гарав. Хойно Эсэн тайш Домогт (Тормат) цэрэг мордож, тэр цэрэгт Нагачуг эс авч мордов. Нагачу хоёр морь унаж цэргийн гадуур явав. Тэндээс ойрад Домогийг (Тогмагийг) довтлов. Ойрадын агулагчинааг (уулаар аялагчдыг) Нагачу даган явж нэгэн сїрэг адуу олзолж, Эсэн тайшид єгєв. Мєнгєн цар, хэрмэн дах хоёрыг нууж эхэд нь єгєв гэж Эсэн уурлав. Эх нь хэлэв. Эхэлэрэн (Эх нэгтэн) атаатай буюу. Хараучагийг алж, эрмэг шаргачныг чинь авчирч єгєв. Адуу олзолсныг Эсэн тайш їзэж хїн биш, элээ байнам гэв. Нагачугийн элээ нэр тїїнээс болов. Элээ Нагачу тэнд авай. Эсэн тайшийн охин, Хараучаг тайшийн бэхичи шалтагтай бєлгєє. Ойрадын Урвай Хожгор авав. Монголыг ойрад авсан хойно Эсэн тайш Шигїшидэй ноёныг урив. Тїїнд Шигїшидэй гучин нєхєртэй эчив. Арван нєхєртэй, єргєєнд оров. Эсэн тайш хїн илгээж, Шигїшидэйгээс Гойлинчийг цавчигч болд илдээ ац гэв. Шигїшидэй муу сэтгэхїйг мэдэж, хуйт илдээр хїний толгой цавчтал Олхуй мэргэн барьж эс цавчуулав. Шигїшидэй илдээ єгєв. Тэр хїн илд авч, Гойлинчийг цавчигч илд мєн буюу, биш буюу гэв. Шигїшидэй єгїїлсэн нь: Эд нь мєн, эзэн нь биш гэв. Шигїшидэй Ун (ван) эхлэн Олхуй мэргэн, арван нєхєртэй нь алав.

Ойрадын хїн, шувуу барьж энэ ямар шувуу вэ гэж байтал нїцгэн хїїхэд ирээд, ам нь их, алга нь агуу, мєр нь дэрвэгэр, сїїл нь шувтгар, ийм шувууг їтэгэ-ийн хїрээнд оруулж орхидог билээ. Энэ тасын зулзган хачир дарвид гэгч байнам гэсэнд тэр хїн эчээд Эсэн тайшид хэлэв. Энэ шувууг бид эс таньж билээ. Монголын нэгэн багахан хїїхэд танив гэж хэлэв. Эсэн тайш єгїїлсэн нь: Тэр хїїхэд атаатай байнам. Авч ир. Шигїшидэй баатрын хїїхдийг эрж эс олж билээ. Тэр хачимлын їр байнам. Охин бол їсийг нь самна. Ногон (хїї) бол голыг нь самна гэж элч илгээв. Элчийг їзээд солонгодын Санхулдарын эм Харагчин дайбучин Болунайг (хїїхдийг) бїї хєдєл гэж тогоогоор хємєрч дээр нь аргал цутгав (овоолов). Эндїїрїїлж єєрийн хєвгїїнээ єгєв. Нэг нь боож алъя гэж нїцэглэж хїзїїнд нь боом ємсгєв. Нєхєр нь, тэр єдрийн хїїхэд туулай, юутай нїдэнд галтай билээ. Энэ биш, бїї ал гэж тавив. Тэр элчийг гарсан хойно Харагчин дайбучин, хїїхдэд сургаал хэлэв. Чамайг буруулуулж тавья. Чи ойрадыг их ч занчив, бага ч занчив гэмтэй. Эцэг, эх, нутаг аймгаа багадаа автсаны тул їл мэдэм гэж яв гэв.

Тїїний хойно ойрадын Илачид баяныд тавив (явуулав). Эцэг эх юїгээ эс мэдэв чи, манай ойрадын їр байнам гэж хайлан авч явав. Харгачин эрдээ хэлэв. Бидний ноёны їр билээ, авч монгол газар эчъе л гэж хэлэв.

Санхулдари, газар хол гэж эс болов. Тэгвэл чи суу, хєвгїїнээ авч би эчнэм гэж их хєвгїїнээ магаш (сэм) илгээж Болунайг хулгаж авч ирээд, Їнэбалад ун-д дїїд нь хїргэж єгєв. Їнэбалад ун єгїїлсэн нь: Ах юугаа чамайг їгїйд ёсон їгїй би эзэлж билээ. Ест ах минь чи эзэл гэж хар тугаа эзлїїлэв. Монголын тєрийг авсны хойно Тогун тайш, их дуран барьж (дур гаргаж) эзний найман цагаан гэрт мєргєж хан ор авья гэж ирээд мєргєн хаан болов.

Тогун тайш эзний хишигт согтож, чи суут богд боловч би Сутай хатны їр гэж их ам хэлж, эзний цомцгийг (шїтээний гэрийг) хашхиран дайрч дэлдэв. Тэндээс эргэж гарам гэтэл Тогун тайшийн хамар амнаас цус гарч, мориныхоо дэлийг тэврэн байжээ. Энэ юу болов гэж їзвээс эзний саадгийн нїдэнд дїрсэн хачир єдєнд цайвар цусан бууж хєдлєн байхуйг бїгдээр їзэв. Тогун

єгїїулсэн нь: Эр богд эрээ мэдїїлэв. Эм Сутайн хєвгїїн Тогун би їхэв. Єрєєсєн минь арилжим. Монголжны Мєнх буй. Тїїнийг тэвч гэж хєвгїїндээ энэ їг хэлж єгєв. Эцгийн їгээр монголжны Мєнхийг алав. Монголын нэгэн тєр Ойрадад автав гэх тэр бєлгєє.

Тїїний хойно Эсэн тайш хан сууж, ойрад монгол хоёрыг авч усны гурван тїмэн зїрчидийг довтолж эдээ оруулав. Эсэн тайш єгїїлсэн нь: Зїрчидийн нэгэн хотыг морины євчїїнд адил хошуунд барьсны тул эс авав. Нэгэн хотын улс єчив. Авах ёсон їгїй гэж тас хядаж нуурт орхив. Цусаар урссаны тул Улаан нуур гэх. Зїрчидэд аян (байлдахаар) мордож эчих зуур еншиеэбуугийн Эсэн сами, Таймин хааныг барим гэж зїїдлэв гэж Эсэн сами, Эсэн тайшид мэдїїлэв. Эсэн тайш єгїїлсэн нь: Барих болтугай. Хэрэв барихул чамд єгсї гэж хэлэв.

Зїрчидийн тєрийг авч харьж иртэл Хятадын жинтай хаан цэргїїдээ авч монголд мордож иртэл зуур учралдаж хятад гуу хїрээ ухаж эс халгав. Эсэн тайш харигч болоод гэдрэг харуул гаргав. Хятад гуугаас гарч явав. Эсэн тайш ирээд хятадын цэргийг дарав. Гурван зуун хїн эс хєдлєв. Тїїнийг тас цавчаад нэг хїнийг амьд барьж, та юунд эс хєдлєв гэж асуув. Тэр хїн хаанаа газарт булсныг зааж єгєв. Хааныг нїхнээс аваад цавчихуйд биеийг нь эс дааж, илд нь хэсэг хэсэг хугарч унав. Усанд орхивоос эс живж хєвж байв. Алж ядаад Жинтай хааныг зїїдний бэлгээр Эсэн самийд єгєв. Эсэн тайш харьж ирэхдээ энэ олз Таймин Жинтай хааныг барьснаа бїї хэл гэж зарлав. Хэн хїн хэлвэл алъя гэв. Эсэн тайш гэртээ ирсний хойно тайш эхдээ олзгїй, мэнд л байнам гэж хэлэв.

Эх нь: Чи юунд нуунам, их олз олзолж, Таймин Жинтай хааныг барив гэж сонсов гэж хэлэв. Энэ їг хэн хэлэв. Эх нь єгїїлсэн нь: Монголын Еншиеэбуугийн Сорсун хэлэв гэж хєвгїїн Эсэндээ хэлэв. Бїї хэлье гэж хэлэлцэж билээ. Чи юунд хэлэв гэж Сорсуныг алж, бєгс цээж хийж, бєгтєр модонд єлгєж орхив. Тїїний хойно ойрад баруун гарын Алагтємєр чинсан, зїїн гарын Хатантємєр хоёр, Эсэн чи хаан суув. Тайш цолоо манд. ац гэв.

Тэгэхэд нь тайш єєрийн хєвгїїндээ цолоо єгнє гээд эс єгєв. Тэд єгїїлсэн нь: Алагтємєрийн баатраар, Хатантємєрийн хатуу зоригоор, Абдуран сэцэний аргаар ойрад, монгол хоёрын тєрийг авч хаан суув за чи. Ганц чиний хїчин билїї гэж тэд цэрэг хурж ирж довтлов. Эсэн дутааж гарав. Эм, хєвгїїн, адал (хогшил) малыг нь авав. Тїїний хойно Эсэн тайш ганцаар турж явахуйдаа Сорсуны гэрт ирж айраг уугаад гарч эчихїйд Сорсуны эм їзэж єгїїлсэн нь: Энэ хїний явдал, хорт Эсэний явахтай адил гэлдэн голдон гэж явму гэж хэлэв. Эх юїгээ їгийг сонсоод, тэр яагаад энэ мэт явах билээ гэж хєвгїїн нь хэлэв. Эх нь єгїїлсэн нь: Эсэн тайш єврєр зуураа эе эвдэрч гэлээ. Энэ мєн ч буй за. Сайтар їзэлтэй агсан аж гэв. Тїїуний хойно бас ирэв. Эсэнийг таньж бариад Сорсуны хєвгїїн Бугун барьж алав. Бугун ах дїї есїїл агсан ажгуу.

Жинтай хаанд Мулу Захату нэрт эмийг єгч, Мухур Сэгїсэ нэр єгч Еншиеэбїїгийн Эсэн сами зарж явав. Тэр улсад зуд турхан їгїй, євчин тахал їгїй бєгєєтєл Жинтай хааныг зарагч хїн зєв шижиргїй болж явав. Унтсаны хойно биеэс гэрэл гарч явав. Би энд байна гэж бичиг бичиж, худалдах нэхийн їсэнд нууж илгээв. Тэр бичгийг хятад їзээд бичиг барив (илгээж): Жинтай хааныг та зарж явнам: Танд їл зохих, манд ац гэв. Єлгийн (єврийн) зургаан мянган єчиеэд хїргэж єгєєд, дайду (сан) авав. Юнлу хаанд хїчээ єгч гурван зуун дайду, Жинтай хаанд хїчнээ єгч гурван зуун Дайду, єлгийн зургаан зуун дайду тэр буюу. Заримууд Жинтай хааныг монголд хїргэж араар гурван зуун дайду гаргав. Монгол єврєр зуураа эе эвдэрсний тул саатаж эс авав. Єлгийн зургаан мянган єчиеэд улс арын гурван зуун дайдуг нэхэж авав. Тэр Жинтай хааны монголын гараас авсан Мулу Захату нэрт эмээс тєрсєн хєвгїїнийг монгол авч хоцров хэмээмї. Тїїний їр Асудын Далбай тавнан бєлгєє.

Тїїний хойно, Магахїрхи хаан их ор суув. Найман жил суугаад тахиа жил тэнгэр болов. Магахїрхи хаан їр їгїй буюу.
Тайсун хааныг хорооход Муулан тайжийг Цэвдэн єєрийн зээ гэж эс хороолгов. Тїїний хойно Цэвдэнгээс Муулан хааныг Гэмчигїдийн Тагадар дайбу, Гурладын Хубчир Молатай тэр хоёр

(авч) их улсын захад хïргэж хïнд єгєв. Тэр хïн нь Магулихай (Муулихай) ун-д хïргэв. Онигудын сайд Магулихай унг их улсын тєр дээдэв (дэмжив). Чи хан ор суу гэв. Магулихай ун хэлсэн нь: Хан эзний минь ïр ïгïй биш, энэ бие хойд урд ïл зохим гэж эс болж Магулихай ун, Муулан хаанд хïйст гоо морио унаа болгон унуулж, алтан очроо атгуулж, долоон настай байхад нь тахиа жил их хан ор суулгав.

Тïïний хойно Ордосын Мєнх, Хада буха хоёр хатгах ïг хэлж, Магулихай ун чамайг (Муулан хааныг) Самандай хатандаа тэлж муу сэтгэнэм гэж хэлэв. Тïïний урьд бид цэрэг мордъё гэж цэрэг мордов. Муулан хаан цэргийн хïнийг ïзээд Магулихай унд хэл хïргэв. Магулихай ун эс итгэж, цэргийн тоосыг ïзэж мэдэв. Магулихай ун цэргээ хурааж, тэнгэрт сацал сацаж єчсєн нь: Дээр мєнх тэнгэр чи мэд. Дэд нь болох суут богд чи мэд. Урд чинь би сайн хийлээ. Ïр чинь над муу сэтгэв гэж тэнгэрт мєргєв. Магулихай ун гурван зуун цэрэгтэй нуугдав.

Єєрийн монгол Заргучи нэрт дïïгээ эхлэн гурван дïï нарыг байлдуулан Муулан хааныг барьж, нохой жил Магулихай унгийн гарт тэнгэр болов. Борбугийн баян Ïрмэгэрийг амьд барив. Бïгд алъя гэв. Муулан хааны ємнє хошуу одогч энэ билээ.  Хааныхаа ємнє хошуу одсон сайн хïн, маны ємнє хошуу ïл одох буюу гэж эс алав. Тавьсан хойно Ïрмэгэр, шар ишт хутгаар хааны хïïрийн гадуур газрыг хэмжин зурж онхлов. Муулан хааны Мєнхєлдэй хатан гашуудан уйлав:

Хайран их тєрийг минь эвдрïïлсэн
Хамгийн эзэн хаанаас минь хагацуулсан
Мєнх, Хада Буха хоёр,
Бïтсэн их тєрийг минь бïрэлгэсэн,
Бïгдийн эзэн хаанаас минь хагацуулсан,
Мєнх, Хада Буха хоёр.
Муулан хаан ïр ïгïй буюу.

Тайсун хаан, Агбарчин жонон хоёрыг Ойрад, Цэвдэн хоёрт тєр автсанд єєр эхтэй Мандуул нэрт дïї нь Жосодын зоонд нутаглаж гарсан аж.

Тïïний хойно Мандуул хааныг Хасарандайн зоонд хонин жил их ор суулгав. Мандуул хаан хоёр хатантай бєлгєє. Нэг нь Мандухай буюу. Нєгєє нь их хамарт Юнгин (Юргэн) буюу. Мандухай хатны эцэг нь Тïмэдийн Энгïд отгийн Чоросби тємєр чинсан буюу. Их хамарт Юнгиний эцэг нь уйгудын Бэгэрсэн тайш буюу. Их хамарт Юнгин лïгээ хаан чилээндээ тïдэж, дэр нэгтгэсэн ïгïй гэх. Мандуул хаан, хан ор таван жил сууж гахай жилд тэнгэр болов. Мандуул хааны хïïрийг Мау єндєрт онхлов. Хорчины баатар Шигïшидэйн хєвгïïн Ïнэбалад ун монголын тєр ойрадад автсанд Онон оггтолж гарав. Хойно Муулан хааны єс єслєн шаргал морио унаж Магулихай унд цэрэг морилов. Ïнэбалад унгийн цэрэг мордсоныг Магулихай ун (ван) сэрж зугтааж гарав. Тэндээс Ïнэбалад ун єгïïлсэн нь: Есïхэй баатар эцэг маань нэгэн бєлгєє. Єэлïн эхээс Тэмïжин, Хасар, Хачиун, Отчигин бид нэгэн хэвлийтэй бєлгєє. Нєгєє Сочихэл эхээс Бэгтэр, Бэлгïтэй хоёр бïлгээ. Бэгтэрийг богд эзэн эхэлж, манай євєг Хасарыг дагуулж аллаа. Тïïний єшєєгєєр эдïгээ Муулан хааныг хороов. Хаан маань ïр ïгïй боловч Хасарын ïр би нэхье гэж Улхуйн хэрээнээс нэхээд гïйцэж Магулихай унг дïï нар хïïхэдтэй нь долуулыг алав. Урьд Муулан хааныг хорооход автсан, алт суулгасан болд дуулгыг авав. Монгол Заргучи эхлэн долуулын толгойг оггтолж орхисны тул тэр газар нь Долоогийн толгой нэрт болов. Магулихай ун хуа морио унаж, хувхай тарваган дахаа ємсєж Хïнгïй Явганд алдаганаар цацар барьж, нэхий хïнсэлж (идэж) хатаж хэвтэж хойно ирэв (ïхэв). Хасарын ïр, хааны ïрд нэг тус хïргэв гэх тэр бєлгєє. Хараучаг тайжийн, ойрадад автсан бэхичи ïзэгдэв (нярайлав). Тэндээс Эсэн тайш єгïïлсэн нь: Охин бол ïсийг нь самна, ногон (хєвгïïн) бол голыг нь самна гэж Абаборхи тайтун гэдэг нэгэн хïнд хэлж илгээв. Бэхичи мэдээд хïïхдийн заагийг хойш нь татаж охин мэт шээлгэв. Тэр хïн ïзээд охин байнам гэж Эсэн тайшид хэлэв. Тэр хïнийг харьсан хойно Бэхичи хєвгïïнээ нууж, Гэрт явагч (гэрийн зарц) Цахарын Хулабад отгийн Удуй эмгэний хïïхдийг эндïïрïïлж (сольж) єлгийдэв. Тэр хïн бас ирж, єлгийг нь тайлж ïзэж охиныг нь лавтай мэдээд охин байнам гэж Эсэн тайшид хэлэв.

Түүний хойно ойрадын Өгэдэй баатар өөрийн ноёндоо уурлаж хэлсэн нь: Би арван гурван үе хошуучлав. Ингэж хүчээ өгч байхад эс хайлав гэсэнд, анд Элээ Нагачу хэлсэн нь: Чи больё гэх бол Хараучаг тайжийн бэхичээс ногон хүүхэд төрсөн бий. Чи түүнийг Монголд хүргэ. Зургаан түмэн Монголын залаа болох буй гэв. Өгэдай баатрын эгчийг татаарын Тохи баатар авсан аж. Тэр шалтгаар (тийм учраас) Тохи баатар хүүхдийг гаргаж өгөв. Ойрадын ой модны хөвгүүн Өгэдэй тайбу, Хонгирадын Эсэлэй тайбу, Харачины Булай тайш, Сартаулын Баянтай аглуху эд дөрвүүл хүүхдийг авч явахад ойрадын нэхүүлчин эс гүйцсэнд Абаборхи сайн халтар мориноосоо бууж Элээ Нагачу-д өгөв. Ойрадын ноёд хэлсэн нь: Чи энэ хүүхдийг гүйцэж авч ир. Айл хүн азаргат адуу мэдүүлсү гэж нэхүүлэв. Тэндээс Элээ, Нагачуг гүйцэхэд хүүхдийг орхин явав. Түүний хойно Элээ Нагачу хүүхдийг хөвчирөөс (хээрээс) нумны гичирээр өлгөн авч гүйцэж хэлсэн нь: Та нар энэ хүүхдийг орхиж юуны тул эчих хэрэг вэ. Энэ үгийг хэлээд хөвгүүнийг өгч эсрэг тэсрэг харвалдаж, мөн тэр дээр сумаа авал үгүй байв. Тэгтэл хойд нөхөд нь ирэв, Элээ Нагачугийн хэлэхэд хатгалдсан сумыг үзэж итгэж харив. Төдий тэндээс тэр дөрвүүл хүүхдийг авч ирээд Урианханы Хутугт шигүшийн дэргэд явав. Өссөн хойно Хутугт Шигүши, Шихир нэрт охиноо Болох жононд өгөв.

Хойно Баянмөнх болох жонон хаан, (Мандуул хаан) гахай жил их ор дөрвөн жил суусанд Мандуул хаан, Болох жонон хоёр зургаан түмнийг довчлон явтал түүний хойно Мандуул хаанд олхио үгт Хонхули үг хэлсэн нь: Дүү чинь Болох жонон их хамарт Юнгинийг чинь авъя гэнэм гэв. Тэр үгийг Мандуул хаан эс үнэмшиж, Болох жонон дүүдээ Хонхулийн хэлсэн үгийг бошголдухуйн (лавлахын) тул элч илгээв гэж зарлиг болов. Хонхули, хаанд олхин өгүүлээд бас, Болох жононд үг хэлсэн нь: Хаан ах чинь чамайг биетэйгээ адил тэн болом гэж чамд муу сэтгэж байнам гэж үг айлтгав. Энэ үгийг минь худал гэж санавал, чамд туршуул элч илгээх буй. Тэнд мэдээрэй гэв. Түүний хойно Мандуул хаан үгээ ололцохын тул хоёр элч илгээсэн ажгуу. Тэр элчийг жонон үзээд урьдахь хатгасан үгийг үнэмшин сууж, муу сэтгэх үнэн байнам гэж буруу зөвлөв. Хааны тэр элчид Жонон сайн үгээ эс өгүүлсэн аж. Тэр хоёр элч хаанд хүрч жонон дүү чинь сайн үг эс өгөв гэж хаанд үг айлтгав. Хаан санасан нь: Үүгээр болбаас над муу сэтгэх үнэн аж. Бие эрүүл бус билээ. Би үр үгүй буюу. Намайг үгүй болсон хойно хатан, бэргэд хамаг улс үүний билээ. Өнөөгөөс хэт санах нь муу байнам гэж уурлаад хаан чонолом гэтэл жонон сэрж (сэрэмжилж) гарч Буурал Гүнж эгчдээ хүрэв.

Гүнж, Бэгэрсэнээс нууж Нэмах чоян, Багвай хоёр хөвгүүндээ Бэгэрсэнийг хуурч үг авъя гэж хэлэв. Бэгэрсэн тайшийг хуурч үг асуув. Тэднийг миний нэгэн цагаа (хөвгүүн) ирэхүл тайшид түшүүлэх ажаам за гэв. Бэгэрсэн өгүүлсэн нь: Таны цагаа (хөвгүүн)-г үзэхүл мах цус идэх уух (махы нь идэж, цусы нь ууна) ажаам за би гэж үсээ сэрвийлгэж, хамрын үзүүрийг шантайлгаж суув. Бэгэрсэн тайш авд мордов. Нэмэх чоян, Багвай хоёул эс мордов. Хойно жононг гаргаж илгээв. Бэгэрсэн тайш ав дээрээс мэдээд хүн илгээж, Гүнжээс асуусан нь: Чөдөрт шаргал морь аль (хайчив) гэж асуув. Гүнж зарлиг болсон нь: Элгэнд чинь өс билүү. Чөдөрт шаргал морь газартаа харив гэв. Бэгэрсэн, аваас буусан хойно Гүнж хоёр хүүхдээ гаргаж зарлиг болов. Энэ бие урьд үхэж үл үзэм за би. Хойд үрийг тань хэнзлэхүй иргэн үзэх буй за гэв. Болох жонон, Хутагт дэрстэй нэрт газарт суухуйд Шихир тайхугаас Даян хаан төрөв. Даян хааныг балгачны Бахай нэрт хүнд өгөв. Түүний хойно Уйгудын Мэл тайш довтолж, Шихир тайхуг аваад мөн Мэл тайш асрав. Болох жонон, Борбугийн хазгар Булутай хоёул зугтааж явтал Еншиеэбүүгийн түүний захын улсад хүрч жонон хээр байж, Булутайг үгийг ав гэж илгээв. Булутайн эгч нь золгож, дүүгээ барьж эс илгээв. Жонон ундаасаж хүлцэн ядаад айлд бууж айраг уухуйд нэгэн биет охин жононгийн унасан цагаан шаргал морин, өмссөн хэрмэн дотортой магнаг дээл, алтан бүс, тэр бүгдийг ажиглаж суув. Жононг мордож эчсэний хойно, тэр охин усны дэргэд олон хүн байхыг үзээд очиж хэлэв. Тиймэрхүү янзын нэгэн хүн эчив гэв. Еншиеэбүүгийн таван отгийн Хэрээ, Цагаан хоёр, Төмөр мөнх, Хара батай эд бүгдээр гүйцэж, жононгоос юун хүн бэ гэв. Жуулчин гэв. Алтан бүсээ ац гэв. Еншиеэбүүгийн хатан (хэдэн) хүн Баянмөнх болох жононг цулбуурдаж бариад хороож, барс жил тэнгэр болов. Еншиеэбүүгийн нэгэн гэм тэр бөлгөө.

Даян хааныг муу тэжээхэд Тангадын Тїлэгэрийн (тєлєгчийн) долоон (дахь) хєвгїїн Тємєрхадаг иржс Бахайд хэлсэн нь: Энэ хєвгїїнийг сайн хїнд єг. Эс бєгєєс над ац гэж гуйсанд эс єгєв. Тїїний хойно Тємєрхадаг ах дїї долуул сайн улаан морио унаж эчээд булааж авч ирэв. Даян хаан бэтэг євчтэй болсон ажгуу. Тэр євчнийг Тємєрхадагийн эм нь Есєн томи цагаан тэмээний сїїгээр гурван мєнгєн аяга цоортол илэн эмнэв. Тэгж эмнэсэнд замаг мэт долоон хэсэг євчин унаж сайн болов. Даян хааны нэг зовсон тэр буй. Тїїний хойно Даян хааныг Тангадын Тємєрхадаг, сайн (Мандухай) хатны гарт хїргэв. Мандухай сайн хатан эртний єшєєг дурдаж цэрэг мордуулав. Явган цэрэг, їхэрт цэрэг явуулж, гурав хоносны хойно морьт цэргийг авч мордов.

Сайн Мандухай хатан нь
Сайтар саадаглаж
Сандарсан улсаа хурааж
Сайн Даян хааныг нєєлж (авч) мордов.

Хишигтний Алайдунгаар газарчлуулж, дєрвєн тїмэн ойрадыг довтлоход Сайн хатны малгай нь унаж, хїзїїндээ эгэлдэргэлж явахад ойрадын хїн їзээд хатныг малгай їгїй аж гэж, єєрийн малгайгаа хатанд єгєв. Хатан аваад хурайлж, давшуурлаж, дєрвєн тїмэн ойрадыг довтлов. Тас Бїрд дээр довтолж, Дэгэдэнэ дээр байрлалдаж, тэнхлэл їгїй тасын дайллага авч дэгжїїлэв. Зургаан тїмэн улсаар ойрадын нэгэн тєрийг эндїїлэв.

Тїїний хойно Сайн хатныг Хорчины Їнэбалад галыг чинь цахиж, нутгийг чинь зааж єгье гэв. Сайн хатан зарлиг болсон нь: Хааны минь євийг Хасарын їр чи идэх билїї. Чиний євийг бид идэх билїї. Єргєж їл болох їїдтэй, алхалж їл гарах босготой билээ. Хааны минь їр байтал чамд їл эчим гэв. Тїїний хойно Алагчугудын Сатай доголангаас їг асуусан нь: Энэ унгийн їг зєв буюу буруу буюу гэж асуув Сатай доголан, зєв байнам, эч гэв.

Тїїний хойно Гурладын мэнд єрлєгийн Жаган ахаас мєн урьд їг асуув. Жаган ах єгїїлсэн нь:

Хасарын урд эчихїл
Хар мєр удирдаж
Хамаг улсаасаа хагацаж
Хатан нэрээ алдъюу.
Хааны урд эчихїл
Хан тэнгэрт ивээгдэж
Хамаг улсаа эзэлж
Хатан нэр алдаршъюу.
Цагаат хїнд эчихїл
Цагаан мєр татаж
Цахар тїмнийг эзэльюї
Цаглашгїй нэр алдаршьюу.

Жаган ах энэ їг айлтгав. Сайн хатан ахын їгийг зєвшєєрч Сатай доголангийн їгийг буруу гэж халуун цай тэргїїн уруу нь асгав.

Хааны минь їрийг єчїїхэн гэж
Хамаг улсыг эзэнгїй гэж
Хатан биеийг минь бэлэвсэн гэж
Хасар авхайн їр тїрэв гэж

Сайн Мандухай хатан энэ їгийг зарлиг болж Даян хааныг гурван давхар улт гутал ємсгєж, Алагчуудын їнээний алаг лонхт архи авч, гэрийн ноёдын Мэнгэн яруугаар, суут хатанд сацал сацуулж, заргаа заав:

Хар морины зїс їл танигдах газар бэрлэм билээ
Хааны чинь їр нярайдав гэж
Хасар авхайн їр авъя гэхэд
Хан ордны дэргэд ирэв.
Алаг морины зїс їл танигдах газар бэрлэм билээ
Ач їр чинь єчїїхэн гэж
Алсын авхайн їр авъя гэхэд
Айл аминаа орхиж
Алтай ордны дэргэд ирэв би.
Айх амь минь алдрав
Ичих нуур минь эвдрэв
Єргєн их їїдийг чинь хєнгєн гэж
Єндєр босгыг чинь нарийн гэж
Їнэбалад унд эчихїл
Уурга чинь урт
Хуйв чинь агуу буй
Намайг уургалж ав.
Чиний їрийг єчїїхэн гэж басаж авахул
Їнэбалад ванг уургалж ав гэв.
Харь бїрсэн хан хєвгїїн тєрж
Хан хєвгїїн чинь халив гэж
Хар биеэ мэдэж эчвээс
Хаа гуяа ханзалсу.
Эр богд эзэн минь хєвгїїн тєрж бєлгєє.
Эзэн хєвгїїнийг чинь алдав гэж
Эм хєвгїїн биеэ мэдэж эчвээс
Эш хатан (Бєртэ їжин) чиний ємнє эвдїїлсї би гэв.

Энэ їнэн їгсээр Эш хатны ємнє єчиг єгєв. Тїїний хойно мєн Эш хатнаас хутаг гуйж залбирсан нь: Энэ їгийг минь зєвшєєрєх бол, Эш хатан эх минь, дотоод энгэрт минь долоон хєвгїїн тєрїїл, гадаад энгэрт минь ганц охин тєрїїл гэжээ. Миний энэ їгээр долоон ногон заяаваас долуул бїрийг Болд нэр єгье гэж залбирч харив.

Хатны тур зарлигийг сонсоод Їнэбалад ун урьд (хэлсэн їгээ байв) буцав. Даян хааныг Гулугурун голд долоон насандаа унасанд шумбаж авсан Тангадын Сайнтємєр нэрт хїн авсан буй. Тїїний хойно Батмєнх Даян хааныг долоон насанд нь Мандухай сайн хатан биеэ залгуулж, мєн он гахай жилд хан ор суулгав.

Тэр хутаг гуйсны хїчээр Мандухай хатнаас долоон ногон, ганц охин тєрєв. Тєрболд, Улсболд хоёр дїїс (ихэр) бєлгєє. Арсболд, Барсболд хоёр дїїс (ихэр) бєлгєє. Тїїний хойно Сайн хатан Очирболд, Алчболд хоёрыг олж, хєл хїнд болж есєн сартайд ойрад довтлов. Тїїнд Сайн хатан мориноос шилжсэнд (унасанд) мяраатай сайн хонгор моринд Барагуд отгийн Сайн сайхан бєхєлж, Балгачины Баян бєх, асудын Батболд бєх тэр хоёр Сайн хатныг єргєж мордуулаад зугтаж гарав. Нэгэн сар болоод Очирболд, Алчболд хоёр дїрс їзэгдэв (ихэр) гарав. Тэдний хойно Албогура їзэгдэв (Ариболд гарав). Тїїгээр тэр долуул бїрд болд нэр єгєв. Урианханы Хутугт Шигїшийн ач охин Самар тайхугаас Гирасанз Гэрболд хоёр їзэгдэв гэх. Зарим тїїхэнд Уруд тайж, Залайр тайж хэмээсэн нэгний нэр буй. Нєгєє Гїш хатнаас Гэрэтї, Чин тайж хоёр їзэгдэв. Даян хааны арван нэгэн хєвгїїн хэмээх нь тэр буюу.

Тїїний хойно урагш нїїж Цагаан гэртэйд нутаглав. Эрхїдээс (эрхэгїдээс) харуул гаргав. Хятадын цэрэг айсуйг їзэж хаанд хэл хїргэв. Бас Эрхэгїдийн Гїдїн, Бобош хоёрыг харуулд гаргав. Хєх хотоос цэрэг зорьж гарахыг їзэв. Гїдїн, Бобош, хааныг тэмцэж ирээд нэг нь гэрийн хойноос сэрїїлэв. Нэг нь уясан морь тайлж авчраад хаан хатан хоёрыг унуулж Мо-гийн талаар зугтаж

гарав. Чагачан хатан бэр нь хэрмийн угзурдай зугтааж гарав. Тэр Чагачанхай бэхич зуун наст тайху гэх. Түүний хойно Хэрлэнд нутаглав. Даян хаан Монголжинд цэрэг мордож шөнө дөл явж, Түргэний голын олом дээр хонов. Монголжин мэдээд цэрэг мордож ирээд Түргэний голд золголдож Монголжны таладын (талын) баатар Үгүрэхэй, баруун зүүн этгээдээс халаан бүрээ татаад довтлов. Хааны цэрэг ургав (сандрав). Тэр үргэсэнд Түргэний голд, хааны унасан баарины хүйст хохуу морин шавардаж унахад дуулганы орой нь газар шигдэж босон эс чадав. Бэсүдийн Туган, хохуу халзан морин шавардаж унав гэж, Бэсүдийн Цахан Муу Чирайг дуудаж буу гэж хэлээд, хоёул зэрэг бууж хааны дуулганы оройг суга татан мордуулав. Хааныг мордуулсан Бэсүдийн Туган, Муу Чирай хоёр гурладын хар төрүд (Хар төрүүтэд) туслав.

Даян хаан морилоод Монголжин цэргийг дарав. Даян хаан Түргэний голын эхэнд бууж, хожим цэргээ хүлээв. Даян хаан хишигтний Уягтай эцгийн тогоогоор мах чанаж буцалтал махыг нь хөсөр асгаад тогоогоо авав. Хойд цэргийн тогоог хэрүтэд (аваад) гарч ирэв. Түүний хойно Уйгудын Исмалд цэрэг мордуулав. Хорхуны (гурладын) Тогочи, Шигүши, хуучдын Эсэн түгэл, Цагаан аман, Чибунбатур, Мянгату, арладын Муулан, хишигтний Бэрчи, Нагаху, Лабуг Шигэчин, татаарын Тарган хара, Шар Батулад, хэмчигүдийн Хори Баясху, гурладын Бабахай өрлөг, тариачны Басухай, Хони Хавтгай, Борбугийн Мөнх Бэлгү, Түчигэн, Бэхи Өгэдэй, ах Төмөрийн Сэгүсэ, Мянгату, сарагудын Асантай эд бүгд сайдыг эхэлж цэрэг илгээв.

Төд цэргүүдийг Исмэлийн гэрийн өрх засагч Алаг нэрт эхнэр тэдний цэргийн төвөргөөнийг сонсоод Исмэлд өгүүлэв. Газар хөдөлнө, юу болов гэж хэлэв. Тэр эм сайн халтар морийг тайлаад Исмэл тайшид унуулав. Исмэл морио унаад тэр чимээг болгараа (магадлахаар) эчив. Хорхуны Тогочи Шигүшид золгов. Тогочи Шигүши, Исмэл тайшийг таниад харваж алав. Тогочи Шигүши, Исмэлийн Хуларай нэрт ахыг нь (их эхнэрийг) Тогочи Шигүши авав. Хуягийг хуучдын баатар мянгату авав. Шихир тайхуг морд гэв. Уйлж эс болов. Тогочи Шигүши уурлаад: Эр чинь жонон муу билүү. Хөвгүүн чинь хаан муу буюу. Улс чинь цахар муу билүү. Чи юу гэж бус хүний тулд уйлах вэ гэж илд дамдулжу (далайж) моринд өргөж мордуулаад авч ирэв. Шихир тайхугаас төрсөн Бабудай, Борхой хоёрыг авч ирэлцэв. Даян хаан эх Шихир тайхуд золгоход Тогочи Шигүши хэлэв: Атаатыг чинь алав, өшөөтнийг чинь оруулав би гэв. Хойно Шихир тайху, Шар мөрний сэрмэгэр дээр халив.

Уйгудын Бэгэрсэн тайш хуримын идээ чанаж суухад гадар махны тост шөлийг Бэгэрсэнд хүргэж одохуйд анд нь монголжины Төвшиний хөвгүүн Сайн Түлүгэхэн ундаасаж Бэгэрсэнээс шөлийг ац гэв. Бэгэрсэн хүргэсэн шөлөө бус аяганд хийж өгөв. Халуун шөлийг эс мэдээд (оочсонд) ам нь халав. Түлүгэхэн санасан нь: Энэ халуун шөлийг залгим гэхэд зүрхийг минь түлэх, гаргам гэхэд ичгүүр мэт гэж амандаа оочсоор хөргөв. Тагнайн арьс хуурч унав. Түлүгэхэн хэлсэн нь: Энэ өшөөг үхтэл үл мартах, нэгэн цагт санам за би гэв. Тэр өшөөг санаж явлаа. Түүний хойно Даян хаан цахар, түмэд хоёрыг авч Бэгэрсэнд мордож яван чуулгалав. Монголжины занги Төмөр агалаху-г турш гэв. Занги Төмөр агалаху Бэгэрсэний гэрт нэгэн нүдээ аньж оров. Занги Төмөр агалаху яав гэж асуув. Хай энэ муу бие минь энх явтал дайсан болов (эрүүл явтал өвчин болов) гэж занги Төмөр агалаху өгүүлэв. Бэгэрсэн тайш занги Төмөр агалахуд мөнгөн царанд архи хийж өгөв. Занги Төмөр архи уун сууж хэлэв. Уухын минь гэрээс гэж мөнгөн царыг өвөрлөж гарав. Занги Төмөрийг гарсан хойно Бэгэрсэн тайш, занги Төмөр хэсэг бусаг ямар үг хэлэв гэж төлөг үзэв. Хар үхрийн эврийн үзүүрт гарав. Төлөг минь муу гээд цэрэг хураав. Наад цэргийн тоосон үзээд юу болов гэж Нэмэхү чоян хөвгүүнээсээ асуув. Нэмэхү Чоян хэлэв: Олон агтын чинь тоос буй за гэв. Даян хаан хүрээд довтлов. Бэгэрсэн зугтаав. Үзэж хөөв. Гүйцэж ирэхүйд өмссөн дуулгаа авч хөтөчдөө өмсгөж эндүүрүүлж зугтав. Түмэдийн Төвшиний хөвгүүн Сайн Түлүгэхэн, хятадын хөвгүүн Үнүгүжи Жахуй Хурагачи хоёул, дуулгат хүнийг Бэгэрсэн буй гэж хаав. Бэгэрсэн биш хөтөч нь ажгуу, Ноён чинь аль (хаа байна) гэж асуув. Тэр явнам гэж зааж өгөв. Бэгэрсэнийг гүйцэж бариад Гилчэрийн төхөмд алав. Алсан тэр газарт давс ургав гэв. Бэгэрсэний хөвгүүн Нэмэхү чоян гашуудан хэлэв. Төрснөө төнхим билээ. Ургаснаа ухан билээ. Гарснаа хазам билээ. Хар тэргүүнээ хэвтэв (гээв) чи гэж хэлэв.

Ибарагийн дїї уриаханы Баян тогтугийн эмнэг хул азрагатныг хулгай хийсэнд ял эс єгєв. Ял эс єгєв гэж адуу хєєж иртэл Ибарагийн дїї нэхэж ирж хатгалдаж алагдав. Тїїнээс улам ялт болов. Тэр ялыг зас гэж Даян хаанд баруун гурван тїмнээс монголжины Єлзийн хєвгїїн Онгурахуй, урдушийн (ордосын) халиучины Удагачи шавь хоёул Цагаан гэрт таваг тавьж амиа гуйя гэж тєрєє зас гэж элч ирэв. Даян хаан эс мордож, Улс Байху (Улсболд) Абахай хєвгїїнээ гурладын Бабахай єрлєгийг дагуулж илгээв. Нэгэн элчид нь Онгурахуйг суулгав. Нєгєє элчид нь Удагачи шавь (суулгаж) чигулгачинаа харив. Тэндээс Абахай Цагаан гэрт хїрээд дахин мєргєв. Абахайлан эчсэн нєхєд нь уйгудын хїнд нэгэн морины єртэй агсан аж. Тэр єрєє авам гэж эчээд хэрэлдэж жанчуулав. Абахай миний нєхдийг юуны тул жанчив гэж уурлан эчээд тэр хїнийг цавчив. Уйгурын Ибарай тайш, урудусын Лэгїши Алалаху хоёул ирж їзээд, уурлан донгодсон нь: Тєрийг бидний засъя гэж ирэмз за. Тэргїїнийг бидний засъя (тєрийг минь засъя гэж ирснээс, тэргїїнийг минь авъя) гэж ирж билїї. єнєєгєєс засаглах ийм хїн, їїнээс хойш хэнийг ялгам гэж цэрэг ирж алалдахуйд, баатар Хїрисїн сайн буурал морио Абахайд бууж єгч унуулаад дутаалгав. Гэрийн ноёд хэлэв: Чиний дэргэд бид їхье гэж эс зугтаалгав. Абахайг Цагаан гэрт хоргодуулаад алалдав. Гэрийн ноёдыг дараад Абахайг булааж авч хороов. Монголжины хошой Тавнангийн Догулан гїнжийн эгч нь сонсож иртэл урьд хороов. Гїнж бїгд монголжины гэрийг (хийрийг) бєхийлгэж бэлэвсрїїлэв. Абахайг хороов гэж хаан сонсож цэргээ хурааж ирэв. Бїгд тїшмэд, авч суусан Онгурахуйг алъя гэж айлтгав.

Хаан, тэр хїнийг хойноо суулгаж зарлиг болов. Миний хєвгїїн Абахайг алав за. Миний єрлєг Бабахайг алав за. Танай юуг алав гэж зарлиг болоод тэнгэрт заргаа заав.

Асгарч хоцрох цусыг
Архайж хэвтэх ясыг
Дээр тэнгэр эзэн чи мэд
Дэд нь болсон эзэн богд эцэг минь чи мэд гэв.

Барсболд жонон, Догулан эгчдээ агсан ажгуу. Тэр муу їйл сэжиглэн суун байтал, Даян хааны цэрэг мордсоныг баруун тїмэн сонсож, уйгудын Ибарай тайш, урдушийн Лэгїши Агалаху, тїмэдийн сайн Хошой, Бамбахай, Шигїши эдїїл хэлэлцэв. Шонхор шувууг гарт засан бариваас мєн эзэндээ довтлом гэм. Энэ хэнд сайн бэ гэж монголжинд бас муу сэтгэе гэхэд Догулан гїнжийн эгч нь Барсболд жононг урдушийн хєвгїїдийн Тємєр тайш, Борбугийн Элчигэ єрлєг, даладын Алагачи шонхорын Тогту байху, Товог Тїчиян, балгачины Эсэн єрлєг, хоригудын Тобоху, эд долоон хїнээр хїргїїлэв. Тэр явдлын зуур єлгийтэй хїїхдийн хїнс барсны тул хємєл тїїж тэжээв. Тэр шалтгаар нэрийг нь Хємєл гэж нэрлэв. Тїїнийг мэргэн Хар жонон хэмээх буй. Хєвгїїн Абахайгаа хороолгосны тул Даян хаан цэрэг мордов. Баруун тїмэн сонсоод угтан цэрэг мордож, Далан тэргїїнд золголдов. Алагчугуудын Цагаан заарин, їзэмчиний Алдунгэ багш хоёул ер їзэж хаанд айлтгав. Ибарагийн амь нь гал буй. Галд ус хийвээс сайн буюу гэв. Гал тїлж мєнгєн аягат усыг галд хийв. Оннигуудын Тїлэгэдэй Шинчи хэлэв: Боржигин тєрєлтэй дєрвєлжин улаан хїн гарч, хїнээс харил болсон хар хїн барс жолоотой дєрвєлжин хїн ирїїлд (халз тулаанд) гарваас дарах гэв.

Хорчины Урдахугай ноён, хєвгуун Бурхайг цагаан хул морьтой дагуулж ирэв. Цагийг мэдэгч таваны Чэгчэ, улсыг мэдэгч муу мянганы Улум, баран хэлт татагалжины Багасухай, олон хэлт хэрэйдийн Улду, сайн хэлт Алдачины Саймаха хэлэв. Цаг єдий їд болтугай (хэмээв). Борбугийг Баян Їрмэгэр, Даян хааны тугийг нуулгаж, урианханы тугийг хуурч хатгав. Урдахугай ноёны хєвгїїн Бурхай, таваны Чэгчээ, Саймаха-ын хєвгїїн Бардун энэ гурвуул їхэв. Бурхай ун Баасун тавнан, Чэгчээ номун гурван хїн шиншинд (тєлгєнд) орсон гэх. Баруун тїмэн нуман тїлхїїр (байлдааны жагсаалд) байр хийж ирэв. Тїїнд Даян хаан ийм байрыг (жагсаалыг) чи мэдэм за гэж хар цэргийн ойрадын Сэгїсээс асуув. Сэгїсэ хэлэв: Ййм нуман тїлхїїрт буха сэчигїр сайн билээ гэж, жаран нэгэн буха сэчигїр (байлдааны жагсаал) байр хийв. Баруун тїмэн хааны туг энэ гэж урианханы тугийг тусалж хатгалдав. Урдахугай ун, Бурхай хєвгїїн, урианханы Баяхай баатар, хорчины тїмэний таваны Сайн Чэгчээ баатар, таван отог халхын ноёд ургийн Баасун

тавнан тавуул хошуу удирдав. Төдий урианхан зугтаав. Түмэдийн цэрэг хөөн явахуйд тэндээс хааны хар тугийг ил гаргаж бариад тасалж ороод түмэдийг дарав.

Баруун түмэний олонх цэргүүд хааны хар тугийг өөрийн тугаа гэж эндүүрэн орж ирээд хядагдав. Тэгж алагдахуйд
Ибарай тайш зугтааж гарав.
Даян хаан, баруун гурван түмэний төр авч өөрийн эрхэндээ оруулав гэх.
Чэгчээ баатар бас эргэж оръё гэж дуулгаа мөлтөлж, толгой нүцгэн оров. Тэгж орохдоо Чэгчээ хэлэв: Энэ мэт сайн төр өдөр бүр үл учрам гэж хүрч цавчилдав. Цавчилдахуйд Чэгчээгийн толгой хага цавчигдаж Чэгчээ мориноос унав. Хэвтээ өндийж цаад хүний төмөр дөрөөт хөлийг нэгмөсөн тас цавчив. Хөтөлдөө хүрч Төр Төгрөг хэнд буй гэж асуув. Хөтөч нь Төгрөг манд буй гэв. Чэгчээ би цагтаа ялагдав гэж, хэлээд үхэв.

Түүний хойно Даян хаан баруун гурван түмэний байрд (жагсаалд) туслагсдыг цөм дархлав. Чэгчээгийн үр, ноёнгүй болтугай гэж дархлав. Ойрадын Сэгүсэ Агалахугийн үр долоон үе болтол алба үгүй болтугай гэж дархлав. Баасун тавнанд Сайн Мандухай хатнаас төрсөн охиноо өгөв. Түүний хойно баруун түмэн өвөр зуураа дайтаж урдушийн (ордосыі) Агалаху Лэгүши, Ибарайг алав. Лэгүшийг эрхэгүдийн Хэлгий барьж алав. Лэгүшийг (алаад) Хэлгий, Даян хаанд айлтгав: Өшөөтнийг чинь өрлөв би, атаатныг чинь алав би гэж үг дуртгав. Хойно Хэлгийг Даян хаан дархлав. Хойно монголжины Хошой тавнан, Тэмүргэн хоёр орж өгөв. Хорчины Урдахугай ун (ван) баруун гурван түмнийг хувааж авъя гэж хэлэв. Занаснаа заучлаулбай (биелүүлэв). Өшөөт хүнийг үүд бүр заръя. Өөт хүнийг цуг (зүгээр) тавивал хойт үрийг минь зовооном. Долоон отог харчины тун их Еншиеэбүүг манай долоон отог харчинд (хорчинд) нийлүүл. Найман отог ордос гол билээ. Найман отог цахарт нийлүүл. Арван хоёр түмэдийг арван хоёр халхад нийлүүл гэв. Унгийн тэр үгэнд Даян хаан эс болж, Басболд жонон хөвгүүнээ баруун гурван түмэнд суулгав. Урдахугай ун, хойт үр зовж үхэв гэж мориныхоо толгойг дэлдэв. Тэр явдалд хорчиний Урдахугай ун-д урдушийн Тайладар хоног эс өгөв гэж Тайладарыг алав гэх. Хонхулыг хов хэлэв гэж хошуугий нь огтолж алав гэх. Энэ үг бүгдэд сонстсон буй за. Даян хаан гучин долоон жил хаан ор сууж дөчин дөрвөн насандаа тэнгэр болов. Даян хааны их хөвгүүн Төрболд, хаан ор суугаагүй, үргүй тэнгэр болов. Дүү нь Улсболд хан ор суугаагүй, Ибарай тайшийн гарт тэнгэр болов. Түүний хойно Боди-алагийг бага гэж авга нь их ор суув. Түүний хойно Боди алаг хаан, зуун гурван түмнээ авч Найман цагаан гэрт мөргөж, хаан суух гэж эчээд, Барсболд жононд үг хэлэв. Чи намайг бага гэж хаан суусан мөн боловч хаан суух ёсон үгүй буйн тул эдүгээ чи над мөргө. Ест эзэн мөний тул эс мөргөвөөс дайсалднам би гэж ширүүн үгээр донгодов. Энэ үгийг Барсболд жонон, хаан зөв гэж  санаад, мөргөе би гэж үг хэлэв. Энэ үгээр бол бас ч зөв байнам гэж Найман цагаан гэрт Боди-алагийг мөргүүлээд хаан их ор суулгав. Түүний хойно харьж ирэхүйд Боди-Алаг хаанд хорчин түмэний баатар Молочи, боос хулагч гүүтэй ирж үг айлтгав. Энэ баруун түмэний захаас довтолж харья гэв. Тэр үгэнд (үгийг) Боди-Алаг хаан эс болов (зөвшөөрөв).

Молочи баатар уурлаад боос гүү унаснаас хоосон явж харья гэж үг хэлжээ. Тайсун хааны өшөөг Шигүшидийн хөвгүүн Булунай ун нэхэж ирэн Бууралт Цэвдэний хөвгүүн Молочи, Алчугудай, Алури эд гурвуул шивээлж, эс авч харив. Хойно хүрээнд бас шивээлж эс автав. Түүний хойно Хүлээ модыг огтолж нуун ядаж Өргөнөд нутагламгэж иртэл Ононы Сагацагантын их аралд учрав. Бэдэрийн хошуун дээр ир байр (дайны жагсаал) хийв. Эсэбүрийн хөвгүүн Эбүцэй баатар: Бор газар хөдлөм за. Борлосон Эбүцэй би үл хөдлөм гэж бууж нүдээ харвуулж унасанд хүн гэдсийг нь хагаламгэтэл бсэнд уясан морь нь татав. Эбүцэй босоод тэр хүний бие морин хоёрыг сумнаа харваж гарав. Төлүгүхэний хөвгүүн Мэндүй дархан угтаж, сайн саарал мориныхоо хөлийг хуга харвуулав. Морь нь гурван хөлөөрөө их модон харайж гарав. Урдахугайн хөвгүүн Уянгу баатар, Мэнду дарханд сахалт шаргал морио оруулж өгч гаргав. Хорчин татагалжин Байжу, хэрэйдийн Болай хоёр хүр дүү, хүргэн ах хоёр бөлгөө. Баарингуудын Тэгүлэй, Хохулой хоёр үеэл бөлгөө. Тэд дөрвүүл хошуучилж үхэв. Түүнд эс автав. Хойно Мэндүй дархан эхлэн мордож Хара-ийн горхины хад чулуун дээр шивээлж байр хийв. Солонгодын Харагчин Тайбучины үр Сагадайн хөвгүүн Сайн Тамгат, алдажины Сайн Хохудай хоёр хошуучилж (гарахад) Үгүдтэй баатар ахдаа Хөхүлтэй

баатар хэлэв. Хоёул гарав гэв. Хорин хїнд дийлдэм за би. Хоёр хїнд їл дийлдэх, чи байг, би гарсу гэв. Тамгатыг сумаар харвав. Сайн Хохудай ноцолдож явтал тамгат босоод Хєхїлтэйн борвийг тас цавчин алав. Тїїнийг эс авч есєн зуун адуугий нь авч харьж ирэв. Зудагсанд Мэндїй дархан мордож Єргєргєнє гол дээр оруулж, Алуури баатрыг Бурхайн хєвгїїн Арсаху Буйм ун шилж алав. Алчуудайг адуунаа холбож явхад Алчуудай хэлэв: Алчуудайн єтєлсєн хорон, алхчугудын тараасан хорон гэв. Алчуудайг сїхээр цохиж алав. Молочийг мориноо холбон ирж Сархигийн тєхєм дээр Боди-Алаг хаанд Мэндїй ун хїргэж єгч алуулав. Мэндїй унг дархлав. Хасарын їр хааны їрд нэгэн тус хїргэв гэх тэр буюу. Боди-Алаг хаан хорин дєрвєн жил хан ор сууж, хонин жилийн долоон сарын арванаа Жодулун єндєрт тэнгэр болов. Тїїний хойно гахай жилд Дарайсун Гїдэн хаан их ор суув. Тэр хааны їед тєр тївшдэж, тєрсєн нэгдэж зургаан их улсаа энхжин жаргуулав. Гїдэн хааны хєвгїїн Хєхэчїдэй тайж, Дурал ноён, Зоригт тайж, Бугуу тайж буюу. Арван есєн жил хан ор сууж гучин найман насандаа могой жил тэнгэр болов. Тэр хааны їед Барсболд жононгийн хєвгїїн Гэгээн Алтан хаан, эзэн богд эцгийн маань зовон зєєж зонхилон хураасан таван єнгє, дєрвєн харь их улс, Єгэдэй хаан, Хїлїг хаан, Мєнх хааны їед олсон, шажны эхин хувилгаан сэцэн хааны байгуулсан энх тєр, эрдэнэ шашны ном, батлан барьсан орд харш, хот балгас, заяаны хїчнээ алдав. Тїїний хойно Элбэг хаан, Адай хаан, Тайсун хааныг хєєж, Агбарчин жононг аргаар хороов гэж эртний єшєєтєн хятад, ойрадыг дайлан явав.

Тэр Сайн Алтан хаан хатуужин явж, тангад, тєвдийн наад хязгаар дахь Амдо улс, Ширайгур улсыг эрхэндээ оруулж, Ариг Сэнхэр Чэсгиб, Оглобум цоорча, Исдагрин Сэрэндэра эд гурван баатрыг барьж, алба авав. Ойрадыг довтолж, Жалман Тєрийг алж, Жихэхэн ах эхлэн нэгэн бїлэг улсыг оруулав. Хятад улсыг довтолж, хот балгасыг эвдэн явахуйд хятадын Таймин хаан эмээж, алба татлагаа єгєєд, Алтан хаанд сїй ван цол єгєв.

Тїїний хойно Засагт Тїмэн хаан их ор суув. Эрдэнэ шашин номыг їйлдэж, эртний єстєн хятад улсыг дайлж явав. Хятад улсад аялж, цэрэгт хїчээ єгєв гэж Аланхийг дархлав. Мєн тэр Засагт тїмэн (ний їед) Сайн Гэгээн Алтан хаан нь Тємєр хонин жилд, гэнэт номын сэтгэл тєрєєд Зорвэ Асэн (Асин) лам ирсэнд хаан тїїнээс асуувaас, тэр хамгийг мэдэгч Содном Жамцо-ын бие, зарлиг сэтгэл тэргїїтнийг нарийнаа хаанд айлтгасанд, хааны харил їгїй сїсэг нь зуны нуур мэт дэврээд, умар зїг дэх их газар єєд болох хэмээн айлтгаачин Даюн хиад алтан бичиг, их барилга єргєн залраа илгээв.

Хїрч айлтгасанд хутагт хомсим бодисуны хувилгаан Тамжид Чимбо Содном Жамцо хэмээх хутагт Далай лам эхлэн бас хутагт Очирванийн хувилгаан Замдоо жирун хутагт тэргїїтэн олон мэргэд хуврагууд єєд болж ирэхїйд Далай ламыг Хєхнуурт болзож угтан учраад аливаа бїхнийг нарийнаа зарлиг болж, ихэд тахилын лам Дїлба цорж (чойжи) Зондуй самбо-г явуулав.

Монголын арван нэгэн сарын хорин зургаанд врай бїн-аас нааш єєд болов. Улам нааш явсанд цагаан бїрээний дїрт хадын хавиргын сангаас дун бїрээг авав. Тїїнээс нааш єєд болохуйд Мєсєн уулын эзэн хоёр зуун морьтон ирж мєргєєд, цоожит (хоёр) авдрын дээр тїлхїїр тавьж, тїїуний дээр цагаан хив тавьж єргєєд хомсим бодисунгийн авишиг (номлол) сонсов. Цова (Хєхнуур)-ын эхний улс гурван мянган лан алт тэргїїтнийг єргєж, мянга илїї хїн тойн болоход, суусан чулуун тїшлэгт нь дєрвєн гарт хомсим бодисунгийн бие єврєє бїтэв. Тэндээс нааш єєд болохуйд монголын тэнгэр чєтгєр нь морь, тэмээ, мий (муур) толгойтны номын сахиус Бэгцэсийг (охин сахиусны нэр) хєтєлж ирээд тангарагт оруулав.

Тїїнээс нааш єєд болохуйд ордосын Сэцэн хун тайж, тїмэдийн Даян ноён эхлэн гурван мянган морьтон, алт, мєнгє, торго тэргїїтнийг барьж мєргєв. Сэцэн хун тайж дєрвєн гарт хомсим бодисунгийн авишигийг їзэв.

Гэгээн хаан єєрийн хязгаар дахь харанхуйг гийгїїлэхийн тулд бэлэгт цагаан дээл ємсєж, тїмэн тоотон дагуул хийгээд єєрийн нєхєд бїгдээр ламд баясгалангийн хурим (хийж) мєргєхїйн бэлэг зуун таван лангаар їйдсэн (хийсэн) мєнгєн мандал, нэгэн их алтан аягыг эрдэнэсээр дїїргэж

хориод бїхэл цагаан, шар, улаан, ногоон торго, арван цагаан морь, эмээлтэй зуун морь, алт, мєнгє, хив, бїс тэргїїтэн єргєж мєргєв. Гїїш багш хэлмэрчилж, Сэцэн хун тайж дээш айлтгав. Тэнгэрийн эрх хїчнээр монгол, тєвд, хятадыг эрхэндээ оруулж, Сэцэн хаан Пагва ламын ачаар шажныг дэлгэрїїлж аму. Хойно Тогоонтємєрєєс нааш шажин тасарч онц хилэнцээр явж бєлгєє. Эдїгээ наран саран мэт лам хаан хоёрын учирсны ачаар, хамгаар арван буяны ёсоор явтугай хэмээн цаазалж зарлав.

Лам нарийнаа зарлиг болж байхуй цагт, хаан тїр зуур мэдээгїй болж, тэндээс тэлїїрээд, эрт Пагва лам сїм барихуй цагт би Сэцэн хаан болоод, чи Пагва лам болсонд, чи сїмийг амилав. Тїїунээс хойш би эдїгээ болтол хаа тєєрч явсан бэ хэмээн айлтгасанд лам зарлиг болж, биеийн сахиусанд таван язгууртны бэлгээр таван єнгє хивээр очир зангиа зангидаж тамгалж, эрдэнэсийн аягыг элдэв їрсээр дїїргэж хаанд соёрхов.

Содном Жамцо далай ламд Очир дар цол єргєв. Гэгээн хаанд номун хаан их Эсрун тэнгэр хэмээн цол єгєв. Шашны эхэн тїмэн Засагт хаан, халхын Очир Сайн хаан эд буюу. Гэгээн хааны хєвгїїн Сэнгэ Дїїрэн хаан, тїїний хєвгїїн Сїмэр тайжаас Ёндон жамцо-гийн хувилсан нь иймбуюу. Эцэг нь Сїмэр тайж, эх нь Хасарын їр Даюн їйзэн ноёны охин Бариган Зул-ын хэвлийд ороод зургаан їсгийн дуун дотроос илд сонсоод, гэрээс солонго татаад, элдэв цэцгийн хур ба олон бэлгэс болжээ. Арван сар болоод шороо їхэр жил Далай лам хувилж тєрєв. Тємєр туулай жил Тїмэдийн хаан золгохоор ирэв. Зуугаад шаазан цай єгч унды нь хангав. Монгол зургаан их улс, єргєц тэргїїтэн их эд агуурсан цаглашгїй єргєжээ.

Монголд Зонховын шажныг наран мэт гийгїїлэв. Тэндээс умар зїгийн шар малгайтны ноён тэргїїтэн тахилын шар, врай бїн, гандан гурваас эхлэн олон хийдийн элч нар ирж залсанд Мєнх газраа єєд болов.

Гэгээн хаан нь эрхт зуу Шагжа-мїний бурхны биеийг эрдэнэ, алт, мєнгєєр байгуулав. Тасарсан шашныг залж, эвдэрсэн тєрийг засаж, таван єнгє, дєрвєн харь улсыг эртний Сэцэн хаан мэт алдаршуулав. Бас тїїний хойно Буян сэцэн хаан, эрдэнэ шашин номуудыг дэлгэрїїлж, эртний Тайсун хааны алдсан тамгыг авч, энх их тєрийг улам байгуулж, эн их улс иргэнээ амарлиулав. Буян сэцэн хааны хєвгїїн Мангус тайж хаан орон суугаадїй нєгчив.

Тэр Мангус тайжийн хєвгїїн Линдэн (Лэгдэн) хутагт хаан буюу. Линдэн хутагт хааныг нэрийдсэн нэр нь суут Чингис Таймин Сэцэн, зїг зїгийн дайн бїхнийг ялагч, Тайсун тэнгэрийн тэнгэр, дэлхий дахины хурмаст, алтан хїрдийг орчуулагч номун хаан хэмээх болж, сайн зарлиг номуудыг монголчлон орчуулж маш ихэд дэлгэрїїлсэн ажгуу.

Линдэн хутагт хааны хєвгїїн Эжи хонгор, тїїний хєвгїїн Абунай ван бєлгєє. Тэр Абунай ван нь зїрчидийн Барс сэцэн хааны охин, гїрний гїнжиig авсан буй. Абунай вангийн хатан Гїнжээс тєрсєн Бурни ван, Лувсан тайж энэ хоёр буюу.

# Арван дєрєвдїгээр хуудас

***буюу Эртний хаадын язгуур їндсэн, Энэтхэг тєвдєєс нааш монголын хаад, эн тэргїїн богд Чингис хаан, ач нь Хубилай Сэцэн хаанаас салсан Даян хаан, тїїнээс Линдэн (Лигдэн) хутагт хїртэл хураан єгїїлсэн Алтан товч хэмээгдэх шастир тєгсєв.***

Намова гїрї (тєвд їг, номд мєргємїї). Энэтхэгийн эн тэргїїн Маха Самади хааны алтан язгуураас їндэслэж олон їе болсны хойно тєвдийн Хїзїїн сандалт хаан тєрєв. Тїїний хойно тэнгэрийн хєвгїїн Бєртэ чинуа (чоно) тєрєв. Тїїний хойно Добу мэргэн тєрєв. Добу мэргэнийг єнгєрсєн хойно Алун гоо эргїй явж Бодончар тєрєв. Урт наст тэнгэрийн хєвгїїн Бодончар, эх Алун гоод урт наст тэнгэр хувилгаанаар єєд болон ирээд Алун гоо лугаа тачаахуй сэтгэл тєрж цагаан дусал

нийлсэнд хигуд ястай боржигин омогтой Бутанчарыг төрөв. Бутанчарын хөвгүүн Хабичи баатар, түүний хөвгүүн Бэхир баатар, түүний хөвгүүн Маха (Манан) Тодон, түүний хөвгүүн Хачи хөлөг, түүний хөвгүүн Барс Шонхор догшин, түүний хөвгүүн Томбинай сэцэн, түүний хөвгүүн Хабул хаан, түүний хөвгүүн Бардам баатар, түүний хөвгүүн Есүгэй баатар, түүний хөвгүүн Өэлүн эхээс төрсөн богд Чингис хаан бөлгөө. Түүний хөвгүүн Зөчи, Чагадай, Өгэдэй, Тулуй хэмээх дөрвөн хөвгүүн буюу.

Богд эзний Зөчийн үр домогту (тогмогт) буй. Чагадайн үр урусун (оросын) цагаан хаан буюу. Тэр Чагадай хаан эцэгтээ муу сэтгэе гэж ирэхүйд, Очир сэцэн угтан эчиж хор өгч, Очир сэцэн хоёул үхэв гэх. Өгэдэйд үр үгүй. Тулуйн үр монголын хаад буй. Хасарын үр Шар хан эхлэн хорчины аймаг ноёд болоод эдүгээ хорчины баруун гарын түшээт чин вантан таван хошуу, зүүн гарын зоригт чин вантан таван хошуу, эд бүгд арван хошуу буй. Бас ар хорчин нэг, гурван урад, дөрвөн хүүхэд, муу мянган эд (арван) зургаан хошуу Хасарын үр буюу. Бас богд Тайсун эзнийг түшиж даган орсон хорчины зэргийн улс ноёд дотор бас буй буюу. Бэлгүтэйн үр Засагт хаан эхлэн түмний ноёд болоод, хоёр авга, авганар эд дөрвөн хошуу буюу. Хачиуны үр Алчидай, Түлүгүн ноён, нөгөө хүрээн эхлэн, хар цэрэг, хоёр Оннигудын ван ноёд эд буюу. Тэр дотор Сэрхэг хошууч, Дорхи амбантан тэд Хачиуны үр буюу. Отчигины үр Хэгэдэй буюу. Түүний үр эдүгээ хэн болохыг мэдэхгүй. Зарим нэгэн түүхэнд хүрлүдийн (горлуудын) ноён буй хэмээнэ. Есөн өрлөгийн үр нь залайрын Мухулайн үр ордост буй. Аруладын Боорчийн үр Бурхай ун буй. Жүрхэний Борохулын үр чидагудын тавнангууд уншинд буй. Сүлдүстэйн Торхан Шарын үр уйгудад буй. Урианханы ханы Зэлмэгийн үр урианханы ноёд буй. Зэлмэгийн дүү Сүбээдэй баатар богд Чингисийн үед хүчин өгч сайн явав. Зүрчидийн Чуу мэргэний үр мөн зүрчидийн ноёд буй. Татаарын Шихихутугийн үр мөн татаарт, түүний хөвгүүн Шибаг төмөр, Тогоонтөмөр хоёр буй. Түүний үр Хэгэдэй буй. Бэсүдийн Зэвийн үр, богдын хуур хадгалж явсан ордос түмэнд буй. Гүширдэй хуурч нэрт буюу. Ойрадын Хар Хиру-гийн үр нь мөн ойрадад буй бөлгөө. Тэндээс Даян хааны арван нэгэн хөвгүүний үр нь Төрболдын хөвгүүн нь Боди-Алаг хаан, Хүгүчидэй ноён, Засагт хаан, түүний үр нь эдүгээ цахарын ноёд буюу. Улсболдод үр үгүй. Барсболдын хөвгүүн Мэргэн хар жонон, Хүндүлэн хаан, Алтай хаан, Лабог ноён, Нарин ноён, Бочидара тайж, эд долоогийн үр нь Бошгот жонон хаан буюу. Түүний хөвгүүн Хараучаг тайж буюу. Арсболдын хөвгүүн Онон, Бужигар хоёр, Ононы хөвгүүн Сэнгэ, Борогчин буюу. Бужигарын хөвгүүн дардайн ноён буй. Эдний үр долоон түмдэд ордосын ноёд буюу. Алчболдын хөвгүүн халх Хурагчи тайж, түүний хөвгүүн Томбинай тайж, ногоон багуридын ноёд нь Алчболдын үр бөлгөө. Очирболдын хөвгүүн хишигтний Дари тайж, таван отог халхын тайж. Албурын хөвгүүн Ажу, Шира хоёр. Түүний үр, цагаан татаарын ноёд буюу. Чин тайжийн хөвгүүн Тунши, Чинлай хоёр, түүний үр хар татаарын ноёд буй. Гэрэд үр үгүй. Уруд тайжийн үр урадын Лон ноён буюу. Залайр тайжийн үр долоон хошуу халхын ноёд бөлгөө. Бас хойно салж улс улсыг эзэлсэн нь: Мэргэн Хар жонон ордост, Алтан хаан түмэдэд, Хүндүлэн хаан харчинд, Лабуг ноён үгүшид, Нарин ноён цагаан татаарт, Будидара Еншиебүүд. Даян хааны үр нь эдүгээ энэ тавин засгийн дотор хоёр баарин, хоёр заруud, отхан, найман, хишигтэн, хоёр үзэмчин, хоёр хуучид, хоёр сүнид, зүүн түмэд, Хөх хотын түмэд, зургаан ордос эд хориі нэгэн хошуу Даян хааны үр буюу. Бас Тайсун богд эзнийг дагаж түшиж орсон Даян хааны үр дотор бас оруд, заруud, харчин, хишигтэн, цахар эд зэргийн улс ер олон буй. Долоон хошуу халх хаан ноёд цөм бүгд Даян хааны үр буюу. Бас нэгэн түүхэнд Барсболдын хөвгүүн Хүндүлэн хаан буюу. Хүндүлэн хааны хөвгүүн Байхудай хаан, Тайчин, Сари, Бинтү, Отгон Чигүр, Үчэд буюу. Байхудай хааны хөвгүүн хаан Ахай Чосгиб, түүний хөвгүүн Ласгиб, түүний хөвгүүн Норбо Хоромши, Норбо-гийн хөвгүүн Баран, хоёрдугаар (хөвгүүн) Тайчид үр үгүй. Гуравдугаар Сарийн хөвгүүн Абай. Энэ Абай ноёны суварган хүүр Иматуд буй. Түүний хөвгүүн Цогту, Дай Дархан Бургату, Цогтын хөвгүүн Золбин, түүний хөвгүүн Бүрэ, Жамьян, Хүнэдүн, Дай дархан Бургату-ын хөвгүүн Банчун, түүний хөвгүүн Бадмасун. Дөрөвдүгээр Бинді үр үгүй. Тавдугаар отгон Чигурийн хөвгүүн Буян ахай, түүний хөвгүүн Бираши, түүний хөвгүүн Дорж, түүний хөвгүүн Билиг, зургадугаар Үчэд үр үгүй буюу. Түүний авхайг Занданд өгөв. Хаанаас эхлэн цөм бүгд хигуд ястай, боржигин омогтой, ширсуд, асуд, харчин, хуучин харчин, сайд түшмэд хамаг хуучин улс, боронуд харчин, бус улсаас орж ирсэн монгол хятадыг харгуд харчин гэж нэрлэдэг буюу. Тулгар цахар, харчин хоёр улс зохисгүй бөлгөө. Түүний хойно харчины Ласгиб, Буян цогту, Бургату тан, төрийн энх цагт, манжийн Тайсун богдод Олчидай нэрт хүнийг зарж, манж харчин бид хоёр улс нэгэн эээр

явж, тєр засаг нэгдье гэж илгээснийг цахар сонсоод, харчин манж лугаа нийлэхїл, эрхбиш их гэм болох байнам гээд їїнээс улам муу болж цахар харчин дайн болж улулдугсан (байлдаж) агсан ажээ. Тїїний хойно харчингаас бас Оми сэцэнийг Тайсун богдод зарав. Богд, Тїдэй нэрт хїнийг Оми сэцэн лугаа хамт харчинд зарж, манж харчин бид хоёр улс тєр засан нэгдье. Та нэгэн сайн хїнийг гаргаж Тїдэй лугаа хамт илгээ гэж зарлиг болсонд, харчингаас Убали сэцэнийг зарж бєлгєє. Богд, Хєвєєт Хєхийн хошууны эзэн Пиянху хица бэйл сэцэн багш, Аши дархан, Номту заргач таныг сарж, Убали сэцэн лугаа тэнгэрт цагаан морь, газарт хар їхэр алан тахиж, хоёр улс ээр явахын тул ам алдав. Иймийн тул харчины ноёд улсаа авч Дайчин улсад оров, Ам алдсан бичгийн їг: Манж харчин бид хоёр улс нэгэн ээр явахын тулд, тэнгэрт цагаан морь, газарт хар їхэр алж, нэг аяганд архи хийж тахин мєргєєд, тєр ёсноо нэгтгэн їйлдэв.

* * *

Эртний хаадын язгуур їндсэн, Энэтхэг тєвдєєс нааш монголын хаад, эн тэргїїн богд Чингис хаан, ач нь Хубилай Сэцэн хаанаас салсан Даян хаан, тїїнээс Линдэн (Лигдэн) хутагт хїртэл хураан єгїїлсэн Алтан товч хэмээгдэх шастир тєгсєв. Аяа гайхамшигт хувилгаан богдос хаадын язгуур їндсэнийг єдий тєдий тїїхнээс аяг ха тэхимлиг (гэлэн) шасина дара (шашны сахилтан) Лувсанданзан хэмээгдэх гїїш бээр, ахуй их улс залган їзтїгэй хэмээн хичээн бичїїлсэн тїїгээр, амьтан бїхэн цагаан буянаар эзлэн, амин насан урт болоод амгалан жаргалантан болтугай. Эрхт тэнгэрээс ишт хаадын сахиусан бээр сайтар тэтгэн ивгээж, євчин, зуд, тотгор, цаг бусын їхэл устан амарлиж, эд тавaар дэлгэрэн, їр тариа арвидан, насан буян нэмж, энх эсэн амар жаргалан, єсгэ хур мэт єлзий хутаг орштугай.
Мангала (Єлзий хутаг орштугай).

# Тєгсгєлийн арван тавдугаар хуудас

***буюу Ц. Шагдарын дїгнэлт***

Хэмээсэн їїнийг хуучин уйгаржин монгол їсгээс орчин їеийн ярианы хэлэнд маш дєт болсон монголыі крилл шинэ їсэгт хєрвїїлж залгамж їедээ толилуулж байна. Ер хянаваас: Арван долдугаар зууны дунд їед байсан монголын эрдэмтэн гїїш Лувсаіданзан "Эртний хаадын їндэслэсэн тєр ёсны эохиолыг товчлон хураасан Алтан товч хэмээх оршвай" шастирыг туурвин зохиож Чингис хаанаас эхлэн Лигдэн хаан хїртэлх їеийг хамран єгїїлжээ. Энэ ном дэлхий дахины монголч зрдэмтдийн дунд "Лу. Алтан товч" хэмээн алдаршсан байна.

Манай улсын алдарт эрдэмтэн, ардын зохиолч, академич агсан Ц.Дамдинсїрэн багш, гїїш Лувсанданзангийн талаар хориод жил судалгаа хийж "Тїїхийн судалгаа" цуврал бичигг "Алтан товчийг судалсан туршлагаас" гэсэн єгїїлэл нийтлїїлж тїїхийн олон сурвалж бичгээс "Алтан товч"-ийн зохиогчтой ижил нэр бїхий хїмїїсийг тїївэрлэн судалснаа тодорхой дурдаад эдгээр нь нэг хїн її, ондоо хїмїїс її гэдгийг мэдэх хэрэгтэй. Ялангуяа "Данжуур"-ын орчуулгад оролцсон їзэмчин Цэвдэн бэйлийн хошууны Лувсанданзаныг сайтар судалж їзух хэрэгтэй юм" гэж тэмдэглэсэн байна.

Германы монголч эрдэмтэн В.Хейссигийн судалгаанаас їзэхэд гїїш Лувсанданзан "Алтан товч"-ийг 1651-1676 оны хоорондбичсэн бололтой гуж дїгнэснийг зєвлєлтийн монголч эрдэмтэн А.Шастина "Алтан товч" гэдэг бїтээлдээ дурджээ.

Бидний шинэ їсгээр хэвлэлд бэлтгэсэн энэ хоёр дахь удаагийн "Алтан товч"-ийн жинхэнэ эх зохиол болох хулсан їзгийн бичмэлийг 1926 онд манай улсын судар бичгийн хїрээлэнгийн анхны дарга агсан Жамьян гїн (1864-1980) Дорнод аймгийн Баянтїмэн хошууны еншиеэбїї овгийн тайж Дарь гэдэг хїнээс олж авснаар "Лу. Алтан товч" нь монголын тїїх-уран зохиолын ховор чухаг судалгааны їнэт материал болж дэлхий дахины монголч эрдэмтдийн анхаарлыг татжээ.

Жамьян гїний олж ирсэн "Алтан товч"-ийг хуучин їсгээр 1937 онд дээд доод хоёр дэвтэр болгон Улаанбаатарт хэвлэв. 1952 онд Америк улсын монголч эрдэмтэн Ф.В.Клеавис, Улаанбаатарт хэвлэсэі тэр хоёр дэвтрийг хамтатган "Монголын эртний сурвалж бичиг"-ийн нэгдїгээр эмхтгэл болгон Гарвардад гэрэл зургаар хэвлэн нийтлэв. 1957 онд Улаанбаатарын мєн хэвлэлийг монгол шинэ їсгээр буулгаж Улаанбаатарт хэвлэсэн байна. 1973 онд зєвлєлтийн монголч эрдэмтэн А.Шастина Улаанбаатарын хэвлэлийн "Алтан товч"-ийг орос хэлэнд орчуулан зїїлт тайлбар хийж судалгааы єгїїлэл хавсарган Москва хотноо хэвлїїлсэн бол 1984 онд, хятадын монголч эрдэмтэн Чойжи Гарвардын хэвлэлийг їндэслун зїїлт тайлбар бичиж бїлэг хэсэг болгон дугаарлаж хуучин їсгээр Хєх хотноо нийтлїїлжээ. Хэвлэлд мэдээлснээр, Америк улсад "Алтан товч"-ийг монгол хэлээр хэвлэснээс гадна мєн америкийн монголч эрдэмтэн Загчидсэцэн "Нууц товчоо"-г судлах ажилтайгаа холбогдуулан "Алтан товч"-ийг судлан хятад хэлээр орчуулан нийтлэв. Бас Тайванид хятад хэлээр гарчээ. А.Мостарет "Алтан товч"-ийн ач холбогдлыг їнэлж бичихдээ "Алтан товч"-д Нууц товчоонд байдаг зїйлсээс гадна XII, XIII зууны їеийн бусад тїїхэн материал байна. Энэ нь олны сонирхлыг ихэд татаж байгаа юм. Уг зохиол нь монголын эртний тїїхийг судлах материал болох тєдийгїй асар их урлаг бїхий утга зохиолын материал билээ. Тэр бїгдийг бид гагцхїї "Алтан товч"-оос олж мэднэ. Монголын эртний утга зохиолд цєєн бус яруу сайхан бїтээлийг їлдээж хоцроосон гавьяа нь зєвхєн "Алтан товч"-д бий" гэж онцлон тэмдэглэсэн байна.

Мєн 1985 онд Євєр монголын хэвлэлийн хорооноос нийтэлсэн "Чингис хааны товчоо" номын дээд дэвтэрт уг номыг туурвисан БНХАУ-ын эрдэмтэн Сайшаал бичихдээ "Лу. Алтан товч" нь хэдийгээр нэлээд сїїлийн їед зохиогдсон боловч тїїнд "Нууц товчоо"-ноос бараг гуравны хоёр хувь шахмын уг агуулгыг бїрэн тэмдэглэж байхыг їзвэл "Лу. Алтан товч"-ийн зохиогчид "Нууц товчоо"-ны нэлээд дэлгэрэнгїй уйгаржин хуулбар байсан нь илэрхий байна" гэжээ. "Алтан товч"-д Нууц товчооны бїх 12 бїлгээс 6-р бїлгийн сїїлч, 7, 8-р бїлгїїд бїхлээрээ, 12-р бїлгийн эцэс байхгїй боловч тїїнээс бусад нь цєм байна. Харин "Нууц товчоо"-нд байхгїй тїїхийн їйл явцыг тодотгон дэлгэрїїлсэн сонирхолтой мэдээ "Алтан товч"-д нэлээд бий. Жишээ болгож дурдвал "Хотала-г хаан болгов.

Хадаганыг тайш болгов" гэж "Алтан товч"-д бичсэн байхад "Нууц товчоо"-д Хадаганыг тайш болгосон тухай юу ч єгїїулсэнгїй. "Алтан товч"-д Амбагай хаан татаарт баригдсаны дараа хэнийг хаан болгохыг хэлэлцэхэд Хїдэй сэцэн олон їг шїлэглэн хэлсэн, Есїхэй баатар нас барахад Тэмїжиний гашуудсан тухай шїлэг бичсэн, Бардан баатрын гэргийн тухай тодорхой бичсэн, Чингисийи есєн єрлєгтэй єнчин хїї сэцэлсэн зэрэг "Нууц товчоо"-нд байдаггїй олон зїйл бий. "Лу. Алтан товч"-ийг хамгийн тїрїї шинжлэн судалсан хїний нэг нь нэрт монголч эрдэмтэн Ц.Жамсрано байна. Мєн академич агсан Б.Ринчен 1934 онд "Алтан товч"-ийн шїлгїїдийг тїївэрлэн "Монгол хэл бичгийг сайжруулах бодлогын єгїїлэл" сэтгїїлийн 7 дугаарт хэвлїїулжээ. Тїїнээс хойш зєвлєлт, герман, хятад, америк, япон зэрэг олон улсын нэрт монголч эрдэмтэд шохоорхон судалж єгїїлэл тайлбар нийтлэх болсноор "Алтан товч" нь їнэхэур дэлхий нийтийн шинж чанартай олон улсын судалгаа шинжилгээний материал болов. Монголын шинэ їсгээр 1957 онд Улаанбаатарт хэвлэсэн "Алтан товч"-ийг тухайн їед цєєн хувь нийтэлж гаргаснаас он жилийн улирах хугацаанд олдохуйяа бэрх ховордож, бас їг їсэг, нэр томьёоны мадагтай, жинхэнэ эхээс гээж орхисон зїйл нэлээд байгаа нь эх тїїхээ эргэн сонирхогчдын эрэлт хэрэгцээ, оюуны шаардлага эрс нэмэгдсэн орчин їед эрхбиш засаж залруулан сайжруулаад дахин олшруулан хэвлэх шаардлагатай болсон байна. Ийм учраас бид хоёр дахь удаагийі шинэ їсгийн "Алтан товч"-ийг Жамьян гїний 1926 онд олж ирсэн, одоо Улсын нийтийн номын санд чандлан хадгалж байгаа жинхэнэ эх хулсан їзгийн гар бичмэлтэй ахин дахин нягтлан тулгаж их дээд сургуулийн багш оюутан, сонирхон судлах залуу їеийн сэхээтэн мэргэдийн ойлгоход хялбар дєхєм болгож, орчин їеийн утга зохиолын найруулгыг баримтлан боловсруулж бїтээлээ. Энэ удаагийн "Алтан товч"-ийг хэвлэлд бэлтгэхдаэ чухамхїї эрдэм шинжилгээний бїтээл болгон туурвих зорилго тавиагїй боловч уг зохиолын анхны эхийн байдал тєрхийг эвдэхгїй, тїїхийн їнэ цэнийг бууруулахгїйг хичээж сонирхон судлах олон тїмнийг монголын эртний соёлын нандин єв болсон, тїїх-уран зохиолын ховор сурвалж бичгийн нэгтэй танилцуулахыг чухалчлав.

Гурван зуу гаруй жилийн тэртээ бичсэн тус зохиолын хэл їг найруулга эртний монгол хэлний євєрмєц онцлогоор цогцлон бїтсун нь єнєєдрийн монгол хэлний бїтэц найрлагаас эрс ялгаатай, ухаж ойлгоход ихээхэн бэрхшээлтэй байсан учраас бид энэ удаагийн шинэ їсгийн "Алтан товч"-ийг хэвлэлд бэлтгэхдээ юуны ємнє "Монголын нууц товчоо" болон А.Шастина, Чойжи нарын орос, монгол хэвлэлтэй тулган нийлж манай академич эрдэмтэн агсан Ц.Дамдинсїрэн, академич Ш.Нацагдорж, Ш.Бира, ШУА-ийн сурвалжлагч гишїїн агсан Х.Пэрлээ зэрэг монголын гарамгай урдэмтдийн шинжилгээний материалтай танилцаж, тэдгээр эрдэмтэн мэргидийн бичсэний дагуу нэр томъёог цэгцлэхийг эрмэлзсэнээ цухас дурдалтай. Ийнхїї дагавар єгїїлэл бичихийн дашрамд дахин шинэ їсгээр хэвлэхийг санаачилсан Улсын хэвлэлийн газрын ажилтан Ц. Шїгэр, Г.Амар, жинхэнэ эх-хулсан їзгийн бичмэлтэй нягтлан тулгаж, нэр томьёог засаж залруулсан редактор, тїїхийн ухааны эрдэмтэн Ц.Ишдорж нарт гїн талархал илэрхийлье. Тус "Алтан говч"-ийн доторх зарим їгэнд тайлбар болгосон зїйлээ бид дан хаалтад бичлээ. Їзэх мэргэд болгоон тольдож эндїї ташааг залруулан хэрэглэх ажаам уу.